# සිංහල

# භාෂාව හා සාහිත්‍යය

## 08 ශ්‍රේණිය

අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව



සියලු ම පෙළපොත් ඉලෙක්ට්‍රොනික් මාධ්‍යයෙන් ලබා ගැනීමට
www.edupub.gov.lk වෙබ් අඩවියට පිවිසෙන්න.

# ශ්‍රී ලංකා ජාතික ගීය

ශ්‍රී ලංකා මාතා
අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා
සුන්දර සිරිබරිනී, සුරැඳි අතිසෝබමාන ලංකා
ධාන්‍ය ධනය නෙක මල් පලතුරු පිරි ජය භූමිය රම්‍යා
අපහට සැප සිරි සෙත සදනා ජීවනයේ මාතා
පිළිගනු මැන අප භක්ති පූජා
නමෝ නමෝ මාතා
අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා
ඔබ වේ අප විද්‍යා
ඔබ ම ය අප සත්‍යා
ඔබ වේ අප ශක්ති
අප හද තුළ භක්ති
ඔබ අප ආලෝකේ
අපගේ අනුප්‍රාණේ
ඔබ අප ජීවන වේ
අප මුක්තිය ඔබ වේ
නව ජීවන දෙමිනේ නිතින අප පුබුදු කරන් මාතා
ඥාන වීර්ය වඩවමින රැගෙන යනු මැන ජය භූමි කරා
එක මවකගෙ දරු කැල බැවිනා
යමු යමු වී නොපමා
ප්‍රේම වඩා සැම භේද දුරැර දා නමෝ නමෝ මාතා
අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා

අපි වෙමු එක මවකගෙ දරුවෝ
එක නිවසෙහි වෙසෙනා
එක පාටැති එක රුධිරය වේ
අප කය තුළ දුවනා

එබැවිනි අපි වෙමු සොයුරු සොයුරියෝ
එක ලෙස එහි වැඩෙනා
ජීවත් වන අප මෙම නිවසේ
සොඳින සිටිය යුතු වේ

සැමට ම මෙත් කරුණා ගුණෙනී
වෙළී සමගි දමිනී
රන් මිණි මුතු නො ව එය ම ය සැපතා
කිසි කල නොම දිරනා

ආනන්ද සමරකෝන්

# පෙරවදන

ලෝකය දිනෙන් දින සංවර්ධනය කරා පියමනින විට අධ්‍යාපන ක්ෂේත්‍රය ද සැමවිටම අලුත් වෙයි. එබැවින් අනාගත අභියෝග සඳහා සාර්ථක ලෙස මුහුණ දිය හැකි ශිෂ්‍ය ප්‍රජාවක් බිහිකරලීමට නම් අපගේ ඉගෙනුම් ඉගැන්වීම් ක්‍රියාවලිය ද නිරතුරුව සාධනීය ප්‍රවේශ වෙත ළඟාවිය යුතු ය. එයට සවියක් වෙමින් නවලොව දැනුම සමීප කරන අතරම, යහගුණයෙන් පිරිපුන් විශ්වීය පුරවැසියන් නිර්මාණය කිරීමට සහයවීම අපගේ වගකීම වේ. ඉගෙනුම් ආධාරක සම්පාදන කාර්යයෙහි සක්‍රිය ලෙස ව්‍යාවෘත වෙමින් අප දෙපාර්තමේන්තුව ඒ සඳහා දායක වනුයේ දූයේ දරුවන්ගේ නැණ පහන් දල්වාලීමේ උතුම් අදිටනෙනි.

පෙළපොතක් යනු දැනුම පිරි ගබඩාවකි. එය විටෙක අප වින්දනාත්මක ලොවකට කැඳවාගෙන යන අතරම තර්ක බුද්ධිය ද වඩවාලයි. සැඟවුණු විභව්‍යතා විකසිත කරවයි. අනාගතයේ දිනෙක, මේ පෙළපොත් හා සබැඳි ඇතැම් මතක, ඔබට සුවයක් ගෙන දෙනු ඇත. මේ අනගි ඉගෙනුම් උපකරණයෙන් ඔබ නිසි පල ලබාගන්නා අතරම තව තවත් යහපත් දැනුම් අවකාශ වෙත සමීප වීම ද අනිවාර්යයෙන් සිදු කළ යුතු ය. නිදහස් අධ්‍යාපනයේ මහරු තිළිණයක් ලෙස නොමිලේ මේ පොත ඔබේ දෝතට පිරිනැමේ. පාඨ ග්‍රන්ථ වෙනුවෙන් රජය වැය කර ඇති සුවිසල් ධනස්කන්ධයට අගයක් ලබා දිය හැක්කේ ඔබට පමණි. මෙම පෙළපොත හොඳින් පරිශීලනය කර නැණ ගුණ පිරි පුරවැසියන් වී හෙට ලොව එළිය කරන්නට ඔබ සැමට දිරිය සවිය ලැබෙන්නැයි සුබ පතමි.

මෙම පෙළපොත් සම්පාදන සත්කාර්යය වෙනුවෙන් අප්‍රමාණ වූ දායකත්වයක් සැපයූ ලේඛක, සංස්කාරක හා ඇගයුම් මණ්ඩල සාමාජික පිරිවරටත් අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුවේ කාර්ය මණ්ඩලයටත් මාගේ ප්‍රණාමය පළකරමි.

**ඩබ්ලිව්. එම්. ජයන්ත වික්‍රමනායක,**
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් ජනරාල්,
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව,
ඉසුරුපාය,
බත්තරමුල්ල.
2020. 05. 26

| | |
|---|---|
| **නියාමනය හා අධීක්ෂණය** | ඩබ්ලිව්. එම්. ජයන්ත වික්‍රමනායක<br>අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් ජනරාල්<br>අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව |
| **මෙහෙයවීම** | ඩබ්ලිව්. ඒ. නිර්මලා පියසීලි<br>කොමසාරිස් (සංවර්ධන)<br>අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව |
| **සම්බන්ධීකරණය** | ප්‍රගීතිකා ජයසේකර<br>නියෝජ්‍ය කොමසාරිස්<br>අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව |

**සංස්කාරක මණ්ඩලය**

| | |
|---|---|
| 1. රත්නසිරි අරංගල | මහාචාර්ය<br>ශ්‍රී ජයවර්ධනපුර විශ්වවිද්‍යාලය |
| 2. සඳගෝමි කෝපරහේවා | මහාචාර්ය<br>කොළඹ විශ්වවිද්‍යාලය |
| 3. එම්. ආර්. ඩබ්ලිව්. මද්දුම | අධ්‍යක්ෂ<br>සිංහල භාෂා දෙපාර්තමේන්තුව<br>ජාතික අධ්‍යාපන ආයතනය |
| 4. පී. ඒ. වීරක්කොඩි | සහකාර අධ්‍යාපන අධ්‍යක්ෂ<br>භාෂා හා මානව ශාස්ත්‍ර අංශය<br>අධ්‍යාපන අමාත්‍යාංශය |
| 5. ප්‍රගීතිකා ජයසේකර | නියෝජ්‍ය කොමසාරිස්<br>අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව |

**භාෂා සංස්කරණය**

මහාචාර්ය රත්න විජේතුංග

## ලේඛක මණ්ඩලය

1. පී. ජී. ජී. ගයා වැයිහේන — ගුරු උපදේශක<br>කලාප අධ්‍යාපන කාර්යාලය<br>හෝමාගම

2. පුෂ්පා ජෙනට් කළුආරච්චි — ගුරු උපදේශිකා<br>කලාප අධ්‍යාපන කාර්යාලය, රත්නපුර.

3. අරුණ ප්‍රදීප්ත කෝට්ටෙගේ — ගුරු සේවය<br>මාතර මධ්‍ය මහා විද්‍යාලය, රාහුල පාර,<br>මාතර.

4. එච්. ඒ. දිලුම් රත්නමාලා

## සෝදුපත් කියවීම

ජයත් පියදසුන් — කර්තෘ මණ්ඩලය, සිළුමිණ,<br>ලංකාවේ සීමාසහිත එක්සත් ප්‍රවෘත්ති පත්‍ර සමාගම

## චිත්‍ර නිර්මාණය

ගාමිණී මුහන්දිරම් — ගුරු උපදේශක<br>කලාප අධ්‍යාපන කාර්යාලය, රත්නපුර.

අමිල කෝසල උඩවත්ත — ගුරු සේවය, නාගොඩ මහා විද්‍යාලය, කළුතර.

## පිටකවර නිර්මාණය

ඉන්දික ගුණවර්ධන

## පරිගණක අක්ෂර සංයෝජනය

එස්. වී. ජී. එරංගා දිල්රුක්ෂි — පරිගණක තාක්ෂණික සහායක,<br>අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

# පටුන

පිටු අංක

# 1 එතනහාමි

ජන කතාව හා ජන කවිය යනු ලියා තැබීමකින් තොරව පරම්පරාවෙන් පරම්පරාවට ගෙන ඒමෙන් ජනයා අතර ප්‍රචලිත වූ සාහිත්‍ය නිර්මාණ යි. මිනිසාගේ දුක, වේදනාව, සතුට, විනෝදය හා බැඳුණු ජන සාහිත්‍යය අද වන විට ඒවා බිහි වූ සමාජය හා සම්බන්ධයක් නැති නූතන රසිකයන්ගේ ද රස වින්දනයට බඳුන් වෙයි. ජන කොට්ඨාසයක් සතු ඥාන සම්භාරය පරපුරකින් පරපුරකට පවරා දීමේ මාධ්‍යයක් වන ජන සාහිත්‍යය, සංස්කෘතියේ කැඩපතක් සේ සැලකෙන බැවින් ඒවා බිහි වූ සමාජයේ ජන දිවි පෙවෙත හැදෑරීමට ද වැදගත් වෙයි. පුරාණෝක්ති, මිථ්‍යා කථා, උපමා කතා, වීර කාව්‍ය ආදි වශයෙන් ජන සාහිත්‍යයේ විවිධ ප්‍රභේද වේ.

ජන කතාවක ප්‍රධාන අරමුණ කිසියම් ආප්තෝපදේශයක් හෝ උපහැරණයක් ගෙන හැර පෑම යි. මිනිස් මහිමය, තන්වැසි නුවණ හා විචක්ෂණභාවය ප්‍රකට කිරීම ජන කතාකරුවාගේ පරමාර්ථය යි. මිනිසා හා සමාජය තේරුම් ගැනීමට මේ සාහිත්‍යාංගය බෙහෙවින් ප්‍රයෝජනවත් වේ. ජන කතාවක රසය ඉස්මතු වන්නේ එහි අන්තර්ගත සරල හා රසවත් යෙදුම් නිසා ය.

ජන කතාවකට සවන් දී රස විඳීමට හා සාම්ප්‍රදායික යෙදුම් පිළිබඳ අවබෝධයක් ලැබීමට මේ පාඩම ඔබට උපකාරි වනු ඇත.



කටගාය හැදෙනවා කියලා ලෙඩක් තියෙනවා ගම්වල. ඒක හැදුණ ම මිරිස් කියලා ජාතියක් කන්න බැහැ. කිරි හොදි හරි පොල් හරි එක්ක තමයි බත් කන්න වෙන්නේ.

එක ගමක එතනහාමි කියලා ගෑනියෙක් හිටියා. ඒ ගමෙත් එක කාලෙක කටගාය කියන ලෙඩේ හැදුණා. ඉතින් උන්දැ මොක ද කළේ, කිරි හොද්දක් හදලා බත් උයලා තියලා නාන්න ඕන කියලා වත්ත පහළ ළිඳට ගියා. යන අතරමග දි උන්දැ දැක්කා හේනේ ඉඳලා දෙවැට දිගේ ගෙදර එන එයාගෙ මනුස්සයා ඩිංගිරාල.

'මේ ඇහුණ ද... බත් උයලා ඇති...

බෙදා ගෙන කාපල්ලා.'

කියාගෙන එතනහාමි නාන්න ගියා.

මේ උන්දැත් ගෙදර ඇවිත් බත් කන්න ඕනෙ කියලා හිතා ගෙන කුස්සියට ගියා. මඩක්කුවෙ කිරි හොදිත් තියෙනවා දැක්කා. මිනිහටත් කටගාය හැදිලා තිබුණෙ. මිනිහට හරි බඩගිනි යි. මුට්ටියෙන් බත් බෙදා ගෙන අර හොදි ටිකකුත් දමා ගෙන බඩපුරා ම ඩිංගිරාල බත් කෑවා.

ටික වේලාවකින් එතනහාමි නාගෙන ගෙදර ආවා. 'ඈ බන් යෝදියෙ, මොක ද උඹට වෙනදට අර වගේ රස හොද්දක් හදන්න බැරි. අද නම් බඩ පිරෙන්න ම බත් කෑවා.' කියලා ඩිංගිරාල කියාපි. කියලා ගිහින් වැල් ඇඳේ දිගෑදුණා. එතනහාමිටත් එයා හදපු කෑමවල උජාරුව කීවම හීන් සතුටක් හිතේ ඇඳුණා. ඈත් බත් කන්න ගිහිං වළං වහුන් ඇරලා බැලුවා.

'මේ ඇත්තට ම ඔහේ බත් කෑවේ මොනව එක්ක ද?

මේ හොදි හට්ටිය වහුන් ඇරලවත් නැහැනේ' කියලා එතනහාමි පුදුමෙන් කිව්වා.

'ඇයි ඔය මඩක්කුවෙ උඹල තියාපු හොදිවලින් මං ගත්තෙ' ඩිංගිරාල ගණනකට නැතිව කීවා.

'දෙයියනේ... මොනව ද මේ කාලා තියෙන්නේ. මඩක්කුවෙ තිබුණෙ මං හාල් හෝදපු වතුර ටික නේ' කියලා එතනහාමි  කෑගැහුවා.

ඩිංගිරාලට හීන් දාඩිය දාගෙන එනවා වාගේ දැනුණා. මදැයි ගෑනිගෙ ඉවුම් පිහුම් අගේ කරන්න ගිහින් වෙච්ච දේ.

ඔහොම අකරතැබ්බ මේ දෙන්න දෙමාල්ලන්ට හිටපු ගමන් වෙනවා. එතනහාමිට එයාගේ අම්මගෙන් ලැබුණ හවරියක් තිබුණා. කොහේ හරි වැදගත් ගමනක් යන කොට ඒ හවරිය දාලා ලොකු කොණ්ඩයක් බැඳගෙන මහ උජාරුවට යන හැටි බලන්න ඕනෙ!

ඔන්න දවසක් ගෙදර හරි ම කලබලේ. එතනහාමිගෙ හවරිය නැති වෙලා. ගේ පුරා ම හෙව්වා බැලුවා. නෑ හම්බ වුණේ. හරිම හිතට අමාරු යි එතනහාමිට. සාස්තරයක්වත් අහලා බලන්න ඕනේ කියලා හිතා ගත්තා.

'ඔහේ මොක ද කියන්නේ... අපි දෙන්න යමු ද සාස්තරයක් වත් අහන්න' හාමිනේ කියනවා. ඩිංගිරාල වැඩිය ඔය සාස්තර ගුරුකම්වලට කැමති මිනිහෙක් නෙමෙයි. ඒත් එතනහාමිගෙන් ගැලවිලා ඉන්න පුළුවනෑ.

'හා හොඳයි යමල්ලා' කියලා ඩිංගිරාලත් ලෑස්ති වුණා ගමනට. බොහොම වෙහෙස වෙලා දෙන්නත් එක්ක සාස්තර කියන තැනට ආවා. සාස්තරකාරය මායම් වෙලා සාස්තරේ කියනවා,

'මේ ඇවිල්ල ඉන්නේ නැති වුණ දෙයක් ගැන අහන්න යි.

හරි ද?'

'හරි' එතනහාමි වැඳ ගෙන කියනවා.

'මේකේ හැඩේ දිගටියටත් තියෙනවා රවුමටත් තියෙනවා.

මේක කාටත් පොරෝජන වෙන දෙයක් හරි ද?'

'හරි හරි' කියලා එතනහාමි ඩිංගිරාලගේ කනට කොඳුරනවා.

'ඔන්න සාස්තරේ හරියට කියවීගෙන එනවා නේ ද?

'මේක හරි බර සාර හින්ද දෙන්නෙක් එක්ක මාරුවෙන් මාරුවට කර ගහ ගෙන ගෙනිහින් තියෙනවා. ගෝනියක දමලා.'

එතනහාමි කේන්තියෙන් එක පාරට ම නැගිට්ටා.

'ඈ බොලන්, හවරිය කොහොම ද බර සාර දෙයක් වුණේ. යමල්ලා යන්න මේ බොරු සාස්තරවලට රැවටෙන්නේ නැතිව.' කේන්තියෙන් පුපුර පුපුර එතනහාමි ගස්සගෙන ඉස්සර වුණා.

'උඹේ මේ කෙහෙම්මල් හවරිය හින්දා මගේ හේනේ කුඹුරේ වැඩත් පාළු වුණා.' ඩිංගිරාලත් තරහෙන් මූණ දික් කර ගෙන ගෙදර ආවා.

වෙලා තියෙන්නේ මොකක් ද දන්නව ද? මේ සාස්තරකාරයා ගමේ ඔත්තුකාරයෙක් දාලා තියෙනවා. එයා ඕපදූප සොයාගෙන ඇවිත් නැති වුණ දේවල් ගැන කියනවා. ඉස්සරින්දා රෑ කොටුවක අල හොරු ගෙනිහින් තිබුණා. ඉතින් සාස්තරකාරයත් වැරදිලා මේ ජෝඩුව ආවේ ඒක ගැන අහන්න කියලා හිතලයි, සාස්තරේ අරහෙම කියලා තිබුණේ!

## අවබෝධය

1. ගමෙහි පැතිර ගිය රෝගය කුමක් ද? එහි රෝග ලක්ෂණය කුමක් ද?
2. නාන්න යන එතනහාමිට ඩිංගිරාල මුණ ගැසුණේ කොහේ දී ද?
3. ඩිංගිරාලට සිදු වූ වැරදීම එතනහාමි දැන ගත්තේ කෙසේ ද?
4. සාස්තරයක් අසා දැන ගැනීමට අවශ්‍ය වූයේ කුමක් ගැන ද?
5. සාස්තරකාරයාට වැරදීමක් සිදු වූයේ ඇයි?

## ලිඛිත අභ්‍යාස

1. **පහත සඳහන් ප්‍රකාශ කා විසින් කා හට කුමන අවස්ථාවක දී කියන ලද ද?**

   i. "බත් උයලා ඇති....... බෙදාගෙන කාපල්ලා"
   ii. "මොනව ද මේ කාලා තියෙන්නේ?"
   iii. "ඔන්න සාස්තරේ හරියට ම කියවීගෙන එනවා නේද"
   iv. "උඹේ මේ කෙහෙල්මල් හවරිය හින්දා මගේ හේනෙ කුඹුරෙ වැඩත් පාළු වුණා"

2. **පහත සඳහන් ප්‍රස්තාව පිරුළු අදාළ කර ගත හැකි වන ලෙස කතන්දර නිර්මාණය කරන්න.**

   i. ගඟට ඉනි කැපුවා වාගේ.
   ii. තැළෙන යකඩෙ දැක්කම ආචාරියා උඩ පැන පැන තළනවලු.
   iii. තටු හැළුණු පක්ෂියා වගෙයි.
   iv. ආරේ ගුණ නෑරේ.

3. **පහත සඳහන් විස්තර ඇසුරින් කතා නිර්මාණය කරන්න.**

   (අ) i. ගමරාල සහ ගම හාමිනේ හේනට යති.
   ii. වට්ටක්කා වැලෙහි විශාල ගෙඩියකි.
   iii. ගෙදර ගෙනැවිත් ඔවුහු එය දෙකට කපති.
   iv. වට්ටක්කා ගෙඩිය තුළින් දිලිසෙන මැණිකක් මතු වෙයි.
   v. මැණික් ගල අතට ගත් සැණින් මතු වූ රුවකි.
   vi. ගම යුවළ වරයක් ඉල්ලති.
   vii. වරය ලැබෙයි. පැවතීම ටික කලකි.

(ආ) i. ගුහාවක සිංහයෙකි.
ii. ඒ අසල මීයෙකි.
iii. ගුහාව සමීපයේ සැඟවී සිටින නරියෙකි.
iv. සිංහයා නින්දට වැටෙයි.
v. මීයා සිංහයාගේ හිස දෙසට වැටී ඇති ලෝම කපයි.
vi. නරියා සිංහ වෙස් ගනී.
vii. නරියා සිංහ ගුහාවට පිවිසෙයි.
viii. සිංහ ගුහාව දෙසට විශාල නාගයෙක් ඇදී එයි.
ix. සිංහ වෙස් ගත් නරියා බිය වී කෑගසයි.
x. ඒ හඬින් සිංහයා අවදි වෙයි.

## ප්‍රායෝගික අභ්‍යාස

1. **විවිධ වර්ගයේ ජන කතා රැස් කර පොතක් නිර්මාණය කරන්න.**
2. **ජන කතා කියවා එවායින් දෙන පණිවිඩය හා උපදේශය පුවරුවක ලියා පන්තියේ ප්‍රදර්ශනය කරන්න.**
3. **ප්‍රස්තාව පිරුළුවලට අදාළ කතා ගොනු කර පොතක් සකස් කරන්න.**



# සාම්ප්‍රදායික යෙදුම්

අත හයිය නම් බත නොවරදින බව හොඳින් ම දන්නා කිරිබණ්ඩා තනිව ම දුක් මහන්සි වී හේනක් කුඹුරක් අස්වද්දන්නට පටන් ගත්තේ ය. ඔහුගේ පියා ද මේ වගේ ම සිතා මතා වැඩ කළ හයිහත්තිය ඇති ගොවියෙකි. කල් යල් බලා වගාවට සාත්තු සප්පායම් කිරීමේ ප්‍රතිඵලය වූයේ සරු සාර අස්වැන්නයි. කිරි බණ්ඩාගේ ඉහේ මලක් පිපුණි. දවසට දෙකට හැදුණු වැඩුණු කෙසෙල් කොටුවේ ලොකු කෙසෙල් කැන් තුනක් ම හොඳට පැහී තිබෙනු දුටු කිරිබණ්ඩා ඒවා විකුණන්නට තීරණය කළේ ය. හිමිදිරි පාන්දර ම හේනට ගිය ඔහු වෙඩි කෑ ඌරකු මෙන් හැසිරෙන්නට වූයේ කෙසෙල් කැන් තුන අතුරුදන් වී ඇති බව දැකීමෙනි.

ළඟි ළඟියේ කඩමණ්ඩියට දිව ගිය ඔහු හීන් මලයාගේ තේ කඩයට ගොඩ විය. එහි සිටි සේතුහාමි වට පිට බලමින් හොර ගල් අහුලන්නට විය. සේතුහාමි ගැන සැක සිතූ කිරිබණ්ඩා වහ වහා කඩය තුළට ගියේ එහි අඟු මුළු පරීක්ෂා කරන්නට ය. මුල්ලක තබා තිබුණු කෙසෙල් කැන් දුටු කිරිබණ්ඩාට යකා නැග්ගේ ය. කෙසෙල් කැන් කඩයට ගෙනාවේ කවුරුන් දැයි දැන ගත් ඔහු මෙතෙක් දිවෙන් දිව ගා ගෙන සිටි සේතුහාමි අල්ලා ගෙන දෙහි කපන්නට පටන් ගත්තේ ය.

ඇත්තක් කියා පැත්තක් ගියත් කමක් නැතැයි සිතූ සේතුහාමි තමා අතින් සිදු වූ වරද ගැන පාපෝච්චාරණය කළේ ය. කිරිබණ්ඩාගේ කේන්තිය අකා මකා ගියේ ය. "උඹ කන්න දීපු අත හපා කෑවා එහෙනම්."

ඉහත සඳහන් සිද්ධිය ඉදිරිපත් කිරීමේ දී යොදා ගෙන ඇති භාෂාව ගැන විමසිලිමත් වන්න. කිසියම් ප්‍රකාශයක් රසවත්ව ඉදිරිපත් කරන්නට ඕනෑ ම භාෂාවක් සතුව පවතින සම්ප්‍රදායක් වෙයි. සාහිත්‍ය නිර්මාණයක දී ද ලේඛනයේ දී ද එදිනෙදා කථා ව්‍යවහාරයේ දී මෙවැනි යෙදුම් දැකිය හැකි ය. ජන සාහිත්‍යයේ බෙහෙවින් දැකිය හැකි, භාෂාවකට උරුම වූ මෙවැනි යෙදුම්, සාම්ප්‍රදායික යෙදුම් ලෙස හැඳින්වේ. මේ අතර,

1. රූඪී (ඉඟි වැකි)
2. ප්‍රස්තාව පිරුළු
3. යුගල පද

යනුවෙන් වර්ග කිහිපයකි.

ඉහත සඳහන් පාඨයේ "ඉහේ මලක් පිපුණි", "යකා නැග්ගේ ය", වැනි යෙදුම්වල අර්ථය ඒවායේ යෙදී ඇති වචනවලින් කියැවෙන අර්ථය ඉක්මවා යන වෙනස් ම අර්ථයකි. මේවායේ අර්ථය ඉඟියෙන් ගත යුතු නිසා **'ඉඟි වැකි'** ලෙස ද හැඳින්වේ. රූඪී හෙවත් 'ඉඟි වැකි' යනුවෙන් හැඳින්වෙන මෙවැනි යෙදුම් භාෂාව රසවත් කරන්නට උපකාර වේ.

'දුක් මහන්සි' 'හරි බරි'

'සිතා මතා' 'හයි හත්තිය'
'කල් යල්' 'සාත්තු සප්පායම්'

'සරු සාර' 'දවසට දෙකට'
'හැදුණු වැඩුණු'

මේ යෙදුම්වල තනි පදයක් පමණක් යෙදුවොත් එහි රසයක් නැත. පද යුගලය ම එකට යෙදෙන විට එහි අරුත වඩාත් දැනෙන්නට වෙයි. මේවා **'යුගල පද'** ලෙස හැඳින්වෙන්නේ ද පද යුගලය ම එකට භාවිත කළ යුතු බැවිනි. මේ යෙදුම් මගින් ප්‍රකාශයක අර්ථය අලංකාර වෙයි; රසවත් වෙයි.

"අත හයිය නම් බත නොවරදින්නා වගේ"

"වෙඩි කෑ ඌරෙකු මෙන්"

"ඇත්තක් කියා පැත්තක් ගියත් කමක් නෑ"

"කන්න දීපු අත හපා කනවා වගේ"

ප්‍රස්තාවකට හෙවත් අවස්ථාවකට ගැළපෙන කියමන ප්‍රස්තාව පිරුළකි. තැනට ගැළපෙන කියමනක් ලෙස හැඳින්විය හැකි ප්‍රස්තාව පිරුළු බිහි වූයේ ගැමි වහරිනි. ගැඹුරු අර්ථයක් සරලව ප්‍රකාශ කිරීම එහි ජීව ගුණය යි. උපදේශය, උපහාසය, හාස්‍යය යන ගුණාංග ප්‍රස්තාව පිරුළුවල දැකිය හැකි ය. කතන්දර ඇසුරෙන් නිර්මාණය වුණු ප්‍රස්තාව පිරුළු ද වෙයි. යුගල පද, රූඪී හා ප්‍රස්තාව පිරුළු ආදි සාම්ප්‍රදායික යෙදුම් මගින් සිදු වන්නේ අපේ භාෂාව රසවත් වීම යි.

## ලිඛිත අභ්‍යාස

1. දී ඇති පාඨය ඇසුරෙන් පහත සඳහන් වගුව සම්පූර්ණ කරන්න.

| රූඪි | යුගල පද | ප්‍රස්තාව පිරුළු |
|---|---|---|
| | | |
| | | |
| | | |

2. 'අ' තීරුවට ගැළපෙන අදහස 'ආ' තීරුවෙන් තෝරා ලියන්න.

| 'අ' තීරුව | 'ආ' තීරුව |
|---|---|
| ඇඟිලි ගනිමින් හිටියා | බලය පිරිහී |
| අමු කැවිලා | නිෂ්ඵල ක්‍රියාවක යෙදීම |
| කිඹුල් කඳුළු හෙළීම | බොරු කියමින් මවා පෑම |
| අන්තිම ඉත්තත් ඇදීම | බොරු සීලයක් පෙන්වීම |
| පොරකටු ගෙවිලා | දරුවකුගේ අකීකරුකම |
| කුකුළු නින්ද | එකට එක කිරීම |
| කුනිස්සන්ට දැල් දානවා | වැරදි අවබෝධයකින් සිටීම |
| එකා යකා වෙලා | සතුටින් හා අපේක්ෂාවෙන් සිටියා |
| බක තපස් රැකීම | අවසාන උත්සාහයක් ගැනීම |
| කැත්තට පොල්ල වගෙයි | ස්වල්ප වෙලාවක නින්ද |

3. එක් එක් තීරුවෙහි දී ඇති උදාහරණයට අනුව සුදුසු යුගල පද යොදා පහත සඳහන් වගුව සම්පූර්ණ කරන්න.

| සුව - පහසුව | ඇත - මෑත | ලට - පට | රොඩු - බොඩු | කවා - පොවා |
|---|---|---|---|---|
| | | | | |

4. **හිස්තැන් පුරවන්න.**

| | | | |
|---|---|---|---|
| i. | ඇද............. | vi. | ............. පීඩන |
| ii. | ඇදහිලි ................ | vii. | ................ කුඩුම |
| iii. | ළමයි ................ | viii. | ................. බුද්ද |
| iv. | කුඩු ..................... | ix. | ................ මාන්න |
| v. | රැවුම් .................. | x. | ............දොඩා |

5. **පහත සඳහන් ප්‍රස්තාව පිරුළු ඔබේ අදහසට අනුව වර්ග කරන්න.**

- ගලේ කෙටූ අකුර වගේ
- හොරාගේ අම්මාගෙන් පේන ඇහුවා වගේ
- උරුලෑවා ගිය පාර වගේ
- ආරේ ගුණ නෑරේ
- ඉබ්බා කට හින්දා නැහුණා වගේ
- අගේ ඉඳන් කන කනවා වගේ
- අබරා සිල්ගත්තා වගේ
- පාළු ගෙයි වළං බිඳිනවා වගේ
- කටුස්සාගේ කරේ රත්තරන් බැන්දා වගේ
- යුද්දෙට නැති කඩුව කොස් කොටන්න ද?
- තැනේ හැටියට ඇණේ
- දේසේ හැටියට බාසේ
- සුබ නම් දොරටු පාලකයාට ඔටුනු පැලැන්දුවා වගේ
- අල්ලපු අත්තත් නෑ පය ගහපු අත්තත් නෑ
- බල්ලෙක් බිරුවාට කන්දක් මිටි වේ ද?
- අනේ කාලේ වනේ වාසේ
- කළ කළ දේ පල පල දේ
- ජාඩියට මූඩිය වගේ
- කොරේ පිටට මරේ

6. **පහත සඳහන් පිරුළු අදාළ කර ගත හැක්කේ කෙබඳු අවස්ථාවක් විස්තර කිරීමට දැයි පැහැදිලි කරන්න.**

උදාහරණයඃ අල්ලපු අත්තත් නෑ පය ගහපු අත්තත් නෑ
යම් තේරීමක දී දෙපැත්තට ම ආශාවෙන් කටයුතු කිරීමට
යෑමෙන් දෙපැත්ත ම අහිමි වීම.

i. නයාට අඳුකොළ වගේ.

.............................................................................................................

ii. උපාසක බළල්ලු මීයෝ දෙන්නා දෙන්නා අල්ලනවාලු.

.......................................................................................................................

iii. එකට කෑවට බොක්ක වෙනස්ලු.

.......................................................................................................................

iv. එළිපත්තේ ඉන්න බළලා වගෙයි.

.......................................................................................................................

v. ඇටි කෙහෙල් කාපු උගුඩුවා වගෙයි.

.......................................................................................................................

7. **පහත සඳහන් කතාව කියවා ඊට ගැළපෙන ප්‍රස්තාව පිරුළ ලියන්න.**

පහත සඳහන් වන්නේ එක් ප්‍රස්තාව පිරුළකට අදාළ ජන කතාවකි. මෙවැනි කතන්දර කියවා රස විඳින්න.

එක දවසක් එක ගමරාල කෙනෙක් ලී කැපීම සඳහා වනාන්තරයට ගියේ ය. එහෙත් ඔහුට ආපසු එන විට පාර වැරදුණි. මෙහෙම අතරමං වී සිටිද්දී නරිහාමි කෙනෙකු ඔහුට මුණ ගැසුණි. "අනේ! නරිහාමි මට ගෙදරට යන්න පාර පෙන්වන්න. මම හොඳ තෑග්ගක් දෙන්නම්. මගේ හොඳ කුකුළ නාම්බො දෙන්නෙක් ම දෙන්නම්."

"හා හොඳයි මම ගමරාලව ගෙදරට ඇරලවන්නම්. එන්න මාත් එක්ක."

තෑග්ගක් දෙන පොරොන්දුව පිට ගමරාල ගෙදරට ඇරලවූ නරිහාමි තෑග්ග ලැබෙන තුරු ගඟ අද්දරට වී බලා සිටියේ ය. කළගුණ නොදන්නා ගමරාල නරිහාමිට හොඳ වැඩක් කරන්නට සිතුවේ ය.

'දෙනවා මම උන්දැට කුකුළෝ' යි සිතූ ගමරාල, ගෝනියකට ගෙදර සිටි බල්ලා දමා එහි කට හොඳින් බැන්දේ ය. ගඟ අද්දරට ගිය ඔහු මේ තෑග්ග නරිහාමිට දුන්නේ ය.

"බොහොම ස්තුතියි ගමරාල." කියා ඉතා සතුටින් තෑග්ග රැගෙන කැලයට ගිය නරිහාමි ගෝනිය ලිහා ගත්තා පමණි. ගෝනියේ සිර වී සිටි බල්ලා එළියට පැන්නේ ය. නරිහාමි පණ එපා කියමින් දුවන්නට විය. වනන්තරේ ගාලක ජීවත් වන නරිහාමිගේ බිරිඳ පසු නො බලා දුවන තම ස්වාමියා දෙස බලා සිටියා ය.

"මොක ද මේ දුවන්නේ?"

"අනේ හාමිනේ කළ හොඳ පස්සෙන් එළවනවා" කියමින් නරිහාමි නරිගාලට පැන ගත්තේ ය.



# රබීන්ද්‍රනාත් තාගෝර් හා ඔහුගේ නිර්මාණ




රබීන්ද්‍රනාත් තාගෝර් (1861-1941) නූතන ඉන්දියානු සාහිත්‍ය කලා ක්ෂේත්‍රයේ පුරෝගාමියා සේ සැලකෙයි. බෙංගාලි ජාතිකයකු වන තාගෝර් සැලකෙනුයේ ඉන්දියානු අනන්‍යතාවේ සංකේතයක් වශයෙනි.

බෙංගාලි සාහිත්‍යය හා සංගීතය එහි නූතන යුගයට ඔසවා තැබීමෙහි ලා තාගෝර්ගේ දායකත්වය විශේෂයෙන් වැදගත් වේ. ඉන්දියානු කලාවන් නූතනත්වය කරා යොමු කිරීම ද ඔහුගෙන් ඉටු වූ වැදගත් මෙහෙවරකි. නූතන අත්දැකීම් ප්‍රකාශ කිරීමට යෝග්‍ය පරිද්දෙන් භාෂා ව්‍යවහාරය සකසා ගැනීම කෙරෙහි තාගෝර්ගේ දායකත්වය අගය කෙරේ.

සාහිත්‍යය සඳහා නොබෙල් ත්‍යාගය දිනා ගත් ප්‍රථම ආසියාතිකයා වන්නේ රබීන්ද්‍රනාත් තාගෝර් ය. බහුභාෂක රාජ්‍යයක් වන ඉන්දියාව සිය ජාතික ගීය වශයෙන් පිළිගෙන ඇත්තේ ද රබීන්ද්‍රනාත් තාගෝර්ගේ නිර්මාණයකි.

(බෙංගාලි බසින් මෙතුමාගේ නම රබීන්ද්‍රනාථ ඨකුර යනුවෙන් ව්‍යවහාර කෙරේ.)

කුසුම් දිසානායකගේ ගීතාංජලී පරිවර්තනය ඇසුරෙන් මෙම ලිපිය සකස් කර ඇත.

1861 වැන්නේ මැයි මස හත්වැනි දින රබීන්ද්‍රනාත් තාගෝර් මෙලොව උපත ලද්දේ ය. ඔහුගේ මුත්තණුවන් වූ ද්වාර්කනාත් තාගෝර් ද, පියාණන් වූ දේවේන්ද්‍රනාත් තාගෝර් ද එවක ඉන්දියාවේ ඇති වූ ආගමික, සාමාජීය හා දේශපාලනික ව්‍යාපාරවල පුරෝගාමීහු වූහ. සමාජ ප්‍රගතියට බාධා පමුණුවන ආචීර්ණ කල්පිත මතවාදවලින් සකස් වුණු සමාජ සංස්ථාවලට එරෙහි වූ ඔවුහු විදේශීය සිරිත් විරිත් මගින් දේශීය සංස්කෘතිය විනාශයට යෑම ද නො ඉවසූහ. රබීන්ද්‍රනාත් තාගෝර්ගේ ජීවන දර්ශනය සැකසූ පසුබිම එබඳු විය. කාල දේශ සීමා ඉක්මවා පෙර අපර දෙදිග එක් කළ මහා පුරුෂ බවට තාගෝර් පත් වූයේ එහෙයිනි. මෑත යුගයේ විවිධ කුසලතා එක්තැන් වී සැකසුණු මහා පෞරුෂයකින් හෙබි පුද්ගලයකු වූයේ නම් ඒ රබීන්ද්‍රනාත් තාගෝර් ය.

පාඨශාලා අධ්‍යාපනය නො ඉවසූ නිසා ඔහු නිවසේ දී ම ඉංග්‍රීසි හා සංස්කෘත භාෂා දැනුමක් ලැබී ය. ළා බාල වියෙහි දී ම ඔහු කියවූ පොත් අතුරෙහි **රාමායණය**, කාලිදාසගේ නාට්‍ය, **ගීතගෝවින්දය** මෙන් ම ශේක්ස්පියර්ගේ ශෝකාන්ත නාට්‍ය ද විය. 17 වන වියෙහි දී වැඩි දුර අධ්‍යාපනය සඳහා එංගලන්තයට යෑමට පෙර ඔහු **කබි කහානි** (කවියාගේ කථාව) නම් කෘතිය ද **භග්න හෘදය** නම් නාට්‍යය ද පළ කොට තිබිණ. එංගලන්ත අධ්‍යාපනයෙන් පසුව සිය රටට පැමිණි ඔහු **භානුසිංහ** යන නමින් භක්ති ගීත රචනා කළේ ය. 1882 දී පළ කළ **සන්ධ්‍යා සංගීත්** නම් කෘතිය කවියකු වශයෙන් තාගෝර්ගේ ප්‍රසිද්ධිය තහවුරු කළේ ය. 1883 දී පළ වූ **ප්‍රභාත් සංගීත්** ඒ මඟෙහි ම ගිය තවත් කෘතියකි. විචාරකයන්ගේ අවධානයට ලක් වූ ඔහුගේ ප්‍රථම නාට්‍යය වූ **සොබා දහමේ පළිගැනීම** පසුකාලීනව ඔහුගේ දර්ශනය සැකසුණු මග පෙන්වයි. **ආත්මයේ විමුක්තිය ලබා ගත හැක්කේ ආදරයෙන් පමණකි** යන දහම ඔහු එයින් ප්‍රකාශ කරයි. ඔහුගේ කෘති අතුරෙන් වඩාත් පරිසමාප්ත කෘතිය වන්නේ **මානසී** බව ඇතැම් විචාරකයෝ පවසති.


බාවුල්වරුන්

1890 දී ශිලෙයිදාවේ සමින්දාර් වශයෙන්, පද්මා නම් ගඟෙහි නිතර ම ඔරු මගින් ගමනෙහි යෙදීමට සිදු වීම ඔහුගේ ජීවන දර්ශනය පුළුල් කළ අත්දැකීමක් විය. බෙංගාලයේ ජන ජීවිතය හඳුනා ගැනීමට අවස්ථාවක් ලැබීම ද ඔහුගේ දර්ශනයට දැඩි ලෙස බලපෑ බාවුල්වරුන් හමු වීම ද සිදු වූයේ මේ ගමන්වල දී ය. රදළ පවුලක කුමාර සම්පත් ඇතිව වැඩුණ ද සාමාන්‍ය ජනතාව හා එක්වන් වීමට ඔහුට හැකි වූයේ ඒ නිසා ය. අසරණයන්ගේ ජීවිතය ඔහුගේ සානුකම්පිත දෘෂ්ටියට ලක් විය. ඔවුන් අතුරෙහි දෙවියන් වැඩ වසන බව තාගෝර් කී ය. එවැන්නන් නො හැඳින දෙවියන් වෙත යෑමක් නො වේ යැයි ඔහු පැවසී ය.

දොර කවුළු හැම වැසුණු දෙවොලක
කාට දෝ මේ පුදන්නේ?
දෙනෙත් විදහා බලනු මැන ඔබ
දෙවිඳු අබියස නො වන්නේ

මං සදන්නන් ගල කඩන තැන
බිම් කොටන්නන් සරන වැඩ බිම
දූලි තැවරුණු සළු දරා ගෙන
අව්වේ වැස්සේ සිටිති දෙවියෝ

යාන්ත්‍රික ඒකාකාරී බවින් මිදී සොබා දහමට ඉතා සමීපව සරලව දිවි ගෙවීමෙන් ජගත් සෞන්දර්යය හා කලාකාමිත්වය වඩා ගැනීමටත් ඥාන ගවේෂණයටත් තෝතැන්නක් වූ ශාන්ති නිකේතනය ඔහු විසින් 1901 වසරේ දී අරඹන ලදි.

1902 වර්ෂයේ, බිරිඳ මිය යෑම ඔහුගේ ජීවිතයේ ශෝකී කාල පරිච්ඡේදයක ආරම්භය විය. ඉන් අනතුරුව දෙවන දුව මිය ගියා ය. ඉන් තුන් වසරකට පසුව සිය පියාණන් වූ මහර්ෂී දේවේන්ද්‍රනාත්තුමා ද තවත් දෙවසරකට පසුව පුතෙක් ද මිය ගියහ. මරණ කිහිපයක් ම ළඟ ළඟ සිදු වීම ඔහුට දැඩි වේදනාවක් වුව ද එයින් ඔහුගේ ජීවන දර්ශනය තව තවත් පුළුල් විය. බිරිඳගේ අභාවයෙන් පසු ලියූ **ස්මරන්** නම් කාව්‍යය ඔහු තුළ වූ දැඩි ශෝකය ප්‍රකාශ කරයි. ජීවිතය පිළිබඳ වඩා ගැඹුරු අවබෝධයක් ලබා ඇති බව පෙනී යයි. දුක්ඛ වේදනාවන් ජීවිතාවබෝධය පුළුල් කර, වඩාත් පෘථුල වූ ජීවන දර්ශනයක් ඔහුට ලබා දුන්නා සේ ය.

ඔහු ලියූ **කථ ඕ කාහිනී, නෛවේද්‍ය** යන කාව්‍ය මෙන් ම **තැපැල් කන්තෝරුව, අඳුරු කුටියේ රජතුමා** යන නාට්‍ය ද ඔහු තුළ තිබූ දැඩි දේශමාමකත්වය පෙන්නුම් කරයි. සමාජ ප්‍රශ්න මෙන් ම පුද්ගල ප්‍රශ්න ද ඔහු තම නවකතාවලට වස්තු කොට ගත්තේ ය. උපනිෂද් ධර්මය, පුරාණෝක්ති, ඉතිහාස කතා ආදිය මගින් දේශ භක්තිය ඇති කිරීමට ඔහු උත්සාහ කළේ ය. **ගීතාංජලිය** ද තනිකර ම භක්ති කාව්‍යයක් නො වේ. ඉන්දියාවේ අනාගතය පිළිබඳව ඔහු කෙරෙහි වූ ප්‍රාර්ථනා, මනුෂ්‍ය ස්වභාවය, මරණය මෙන් ම පීඩිත ජනතාව ද ගැන ගැඹුරු සංකල්ප එහි ඇතුළත් වෙයි. ඔහුගේ ගීත මෙන් ම රබීන්ද්‍ර සංගීතය ද දන තුඩ තුඩ පැවතිණ. 1912 දී නැවත එංගලන්තයට යෑම නිසා ඔහුට එකල සිටි වැදගත් ඉංග්‍රීසි ලේඛකයන් රැසක් ම හමු වීමට අවස්ථාව ලැබිණි. එච්. ජී. වෙල්ස්, එස්රා පවුන්ඩ්, ඩබ්. බී. යේට්ස් ආදීහු ඔහුගේ මිතුරෝ වූහ. තාගෝර් **ගීතාංජලියේ** ඉංගිරිසි පිටපත සකස් කළේ මේ කාලයෙහි දී ය. ඉංගිරිසි ලේඛකයෝ මෙය කියවා බලා බලවත් ප්‍රසාදය දැක්වූහ. එංගලන්තයේ සිට ඇමරිකාවට ගිය තාගෝර්, චිකාගෝ හා හාවර්ඩ් විශ්වවිද්‍යාලවල

පැවැත්වූ දේශන, දාර්ශනික කරුණුවලින් පරිපූර්ණ විය. ඒවා පසු කලක **සාධනා** නමින් සංග්‍රහ කෙරිණ.

1913 වර්ෂයේ ඔක්තෝබරයෙහි දී ආපසු ඉන්දියාව පැමිණීමෙන් මසකට පසුව රබීන්ද්‍රනාත් තාගෝර්ට සාහිත්‍යය පිළිබඳ නොබෙල් ත්‍යාගය හිමි විය. ඒ **ගීතාංජලී** කෘතිය වෙනුවෙනි. එවක පටන් ඔහු බෙංගාල මහා කවියා ලෙස ලොව පුරා ප්‍රසිද්ධ විය.

මේ වන විට ප්‍රථම ලෝක සංග්‍රාමය එළඹෙමින් තිබිණ. ඒ පිළිබඳව යම් කිසි ඉඟියක් තාගෝර්ට වූ බව පහත දැක්වෙන කවියෙන් හෙළි වෙයි.

**විනාශකරු ද මේ පැමිණෙන්නේ?**
**කැළඹුණු කඳුළු සාගරයෙහි**
**වේදනා ගංවතුර දිය නටයි**
**විදුලියෙන් පහර කෑ රත් වලාවෝ**
**විසිරී මදනල හා එක් වී දිව යති.**
**මරණයේ කිරුළ දරා**
**ජීවිතය රථාරූඪව සිටී**

යුද්ධයේ වේදනාව ඔහුගේ හද පත්ලට ම කිඳා බැස්සේ ය.

ගාන්ධි 1915 දී ශාන්ති නිකේතනයට පැමිණියේ ය. තාගෝර් ඔහු පිළිගනිමින් 'ඔහු ඇත්තට ම මහා ආත්මයක් ඇති තැනැත්තෙක්. මහාත්මා කෙනෙක්' යයි කීවේ ය. එදින පටන් ගාන්ධි මහාත්මා ගාන්ධි වූයේ ය.

1916 දී නයිට් පදවියෙන් පුදනු ලැබූ තාගෝර් නැවත රටින් රට සංචාරය කිරීමෙහි යෙදුණේ ය. ඇමරිකාව, ජපානය, ස්වීඩනය, ස්විට්සර්ලන්තය, මලයාව, සියම, රුසියාව ආදි රටවල් රැසක ම ඔහු සංචාරය කළේ ය.

මෙකල ඔහු ලියූ කෘති අතුරින් පාඨක අවධානයට වඩාත් ම ලක් වූයේ **බලකා** නම් කෘතිය යි. අසහනය නිසා නො නැවතී පියාඹන කොක් පෙළක් පිළිබඳව ලියා ඇති එය, තාගෝර්ගේ වඩාත් පරිණත කාව්‍යයක් සේ සැලකෙයි.

යුද්ධයෙන් පසු කාලය, තාගෝර් මහත් චිත්ත සන්තාපයට පත් කළ කාලයක් විය. ඔහු තම නයිට් පදවිය අත් හළේ ය. ඒ නම්බු නාමය අත් හරිමින් ඉංග්‍රීසි ආණ්ඩුකාරයාට යැවූ ලිපිය ඔහු තුළ පැවති අභිමානයත් දේශමාමකත්වයත් පෙන්වයි. "ඔවුන්ගේ ඊනියා නො වැදගත්කම නිසා ම මනුෂ්‍යත්වයට නො ගැළපෙන මදි පුංචිකම්වලට භාජනය වීමට

සිදු වන මගේ රට වැසියන් සමග, කිසිම බාහිර විශේෂත්වයකින් තොරව එක්ව සිටීමට මම කැමැත්තෙමි.'' යැයි ඔහු පැවසී ය.

සියලු ම දේශපාලනික කටයුතුවලින් ඉවත්ව ශාන්ති නිකේතනය දියුණු කිරීමට ඔහු ඉන් පසු වෙහෙස විය. 1921 දී ශාන්ති නිකේතනය විශ්ව භාරතී විශ්වවිද්‍යාලය ලෙස නම් කෙරිණි. එහි ආදර්ශ පාඨය වූයේ 'යත්‍ර විශ්වම් භවති ඒක නීඩම්' යන්න යි. 'විශ්වය යම් තැනෙක ද එය එක ම කැදැල්ලකි' යන්න එහි අරුත යි. ශාන්ති නිකේතනය අප රටේ ආනන්ද සමරකෝන්, එදිරිවීර සරච්චන්ද්‍ර ආදි කලාකරුවන්ට සෙවණ සැදූ කලා නිකේතනයක් විය. තෙවරක් ම ලක්බිමට පා තැබූ තාගෝර් හොරණ ශ්‍රී පාලි විද්‍යාලය පිහිටුවීමට මුල් වීමත් 'ශාප් මෝචන්' නැමැති ගීත නාටකය රඟ දැක්වීමත් මෙරට සාහිත්‍ය කලා ප්‍රබෝධයට බලපෑමක් විය. බොහෝ රටවල සංචාරයෙහි යෙදුණු ඔහු 1930 දී ඔක්ස්ෆර්ඩ් විශ්වවිද්‍යාලයෙහි දී දේශන මාලාවක් පැවැත්වී ය. *The Religion of Man* (මනුෂ්‍යයාගේ ආගම) යනුවෙන් සංග්‍රහ වූයේ ඒ දේශන යි.



විශ්ව භාරතී විශ්වවිද්‍යාලය




තාගෝර්ගේ රන් පොත

1931 දී රබීන්ද්‍රනාත් තාගෝර්ගේ හැත්තෑවන ජන්මෝත්සවය ඉතා ඉහළින් පැවැත්විණි. ඒ සඳහා සම්පාදනය කරන ලද උපහාර ග්‍රන්ථය (*The Golden Book of Tagore*) **තාගෝර්ගේ රන් පොත** නම් විය. එයට ලිපි සැපයූවන් අතර ජවහර්ලාල් නේරු, මහාත්මා ගාන්ධි, බර්ට්‍රන්ඩ් රසල්, අයින්ස්ටයින් ආදීහු ද වූහ. කල්කටාවේ පැවැත්වීමට නියමිතව තිබූ උත්සවය අත්හිටුවීමට සිදු වූයේ මහත්මා ගාන්ධිගේ උපවාසය නිසා ය. තාගෝර් කල්කටාවේ සිට පූනා නගරයට ගොස්, ගාන්ධි හමු වීමට ගියේ ය. එහි ළඟා වන විට දේශපාලනික තත්ත්වය වෙනස් වී තිබිණ. උපවාසය හමාර කිරීමට කරන ලද ඉල්ලීමට ගාන්ධි එකඟ විය. තාගෝර් අතින් ගාන්ධි දොඩම් යුෂ බඳුන පිළිගත්තේ ය.

**දුටු දෑ බොහෝ ය මා දෑස**
**එහෙත් ඒවා වෙහෙසට පත්ව නැත.**
**ඇසූ දෑ බොහෝ ය මා සවන්.**
**එහෙත් ඒවා තවත් දෑ ඇසීමට**
**පිපාසයන් පෙළෙයි.**

ඒ හැත්තෑ වියෙහි වූ තාගෝර් පැවසූ වදන් ය. එලෙස ම ඔහු නැවත ද සංචාරයෙහි යෙදිණි. 1934 දී ලංකාවට පැමිණි ගමන තාගෝර්ගේ අවසාන විදේශ සංචාරය විය.

1940 දී ඔක්ස්ෆර්ඩ් විශ්වවිද්‍යාලය, ශාන්ති නිකේතනයේ විශේෂ උත්සවයක් පවත්වා සාහිත්‍යය පිළිබඳ ආචාර්ය උපාධියක් මහාකවි තාගෝර්ට පිරිනැමී ය. එය එතුමා සහභාගි වූ අවසාන උත්සවය යි. ඉන් මඳ කලකට පසු එතුමා අසනීප විය. අසනීපයෙන් සිටිය දී ද ඔහු කාව්‍ය ප්‍රබන්ධ දෙකක් පළ කළේ ය.

1941 දී තාගෝර්ගේ අසූවන ජන්මෝත්සවය සරල අන්දමින් පවත්වන ලදි. එසමයෙහි දෙවන ලෝක යුද්ධය පැතිරෙමින් තිබිණ. තාගෝර් බටහිර ලෝකය පිළිබඳව චෝදනාත්මක කෘතියක් පළ කළේ **ශිෂ්ටාචාරයේ** අර්බුදය නමිනි.

1941 වැන්නෙහි ජුලි මස තදබල ලෙස රෝගාතුර වූ එතුමා අගෝස්තු මස හත්වන දින මිය ගියේ ය. අවසන් කටයුතු අවස්ථාවේ එතුමා විසින් ම සකස් කරන ලද ගීයක් පසුබිමෙන් ගායනා කරන ලදි.

**අබියස වේ සාමයේ සාගරය**
**නාවිකය, දියත් කර හරිනු මැන ඔරුව.**
**සදා මා සුහදා ය ඔබ.**
**අපරිමිත මහා පථය ඉදිරියේ**
**දිලෙනු ඇත ධ්‍රැව තාරකාව.**
**විමුක්තියේ දායකයාණනේ**
**ඔබේ සමා ගුණ**
**මහා කරුණා ගුණ**
**නිමා නො වේ කිසිදා.**
**අනන්ත වූ මේ ගමන් මග දිගේ**
**බිඳී යේවා ලොවේ බැමි හැම.**

## අරුත් පැහැදිලි කිරීම

| | |
|---|---|
| සමාජ ප්‍රගතිය | - සමාජයේ ඉදිරි ගමන/දියුණුව |
| ආචීර්ණ කල්පිත | - යල් පිනූ/කල් ගිය/ඉපැරණි යුගයට අයත් |
| පෘථුල | - පුළුල් |
| දේශමාමකත්වය | - තම රට පිළිබඳ හැඟීම |
| උපනිෂද් | - හින්දු ධර්ම ග්‍රන්ථයකි. ගුරුවරයා සමීපයේ සිට ඉගෙන ගන්නා ධර්මයකි. |
| පුරාණෝක්ති | - පැරණි කියමන් |
| ජන්මෝත්සවය | - උපන් දින උත්සවය |

## අවබෝධය

1. රබීන්ද්‍රනාත් තාගෝර්ට නොබෙල් සාහිත්‍ය සම්මානය හිමි කර දුන් කෘතිය කුමක් ද?
2. ළාබාල වියේ දී ඔහු කියවූයේ කිනම් ලේඛකයන්ගේ පොත් ද?
3. ‘සාධනා’ නමින් සංග්‍රහ කෙරුණේ මොනවා ද?
4. තාගෝර් රන් පොතට ලිපියක් සැපයූ ප්‍රකට විද්‍යාඥයා කවුද?
5. තාගෝර්ගේ අදීනත්වය පළ කරන එක් අවස්ථාවක් ඉහත පාඩමෙන් උපුටා දක්වන්න.

## ප්‍රායෝගික අභ්‍යාස

1. රබීන්ද්‍රනාත් තාගෝර්ගේ ජීවන තොරතුරු හා එතුමාගේ නිර්මාණ අලළා බිත්ති පුවත්පතක් සකස් කරන්න. පසුව විශ්ව භාරතී විශ්වවිද්‍යාලය බවට පත් වූ ශාන්ති නිකේතනය පිළිබඳ තොරතුරු රැස් කරන්න.
2. රබීන්ද්‍රනාත් තාගෝර්ගේ කාව්‍ය සංකල්පනා ඇසුරෙන් සම්පාදනය වූ සිංහල ගීත කිහිපයක් පන්තියට ඉදිරිපත් කරන්න.
3. සිංහලට පරිවර්තනය වූ රබීන්ද්‍රනාත් තාගෝර්ගේ කෙටිකතා එකතු කර ඒවායේ සාරාංශයක් පන්තියට ඉදිරිපත් කරන්න.
4. ශාන්ති නිකේතනය සෙවණේ බිහි වූ ශ්‍රී ලාංකිකයන්ගේ ලේඛනයක් සකස් කර ඔවුන් නියෝජනය කරන විෂය ක්ෂේත්‍ර ඉදිරියෙන් දක්වන්න.

## අල්පප්‍රාණ අක්ෂර හා මහාප්‍රාණ අක්ෂර

පාසලේ උත්සවයකි. ප්‍රධාන ශිෂ්‍ය නායකයා නිවේදන කටයුතු කරයි. ඔහු ලියා ගත් පාඨය මෙයයි.

> "ත්‍යාග ප්‍රදානෝත්සවය සඳහා පැමිණි ආරාධිත අමුත්තන් කැඳවා ගෙන විදුහල්පතිතුමා ප්‍රධාන ශාලාවට පිවිසෙයි."

එහෙත් ඔහු නිවේදනය කළේ මෙසේයි.

> ත්‍යාග ප්‍රදානෝත්සවය සඳහා පැමිණි **ආරාදිත** අමුත්තන් කැඳවා ගෙන විදුහල්පතිතුමා **ප්‍රදාන** ශාලාවට පිවිසෙයි.

මෙයින් පැහැදිලි වන්නේ මහාප්‍රාණ අක්ෂර සාමාන්‍ය කතා ව්‍යවහාරයේ දී උච්චාරණය නො වන බවයි. එහෙත් පිරිත් සජ්ඣායනයේ දී ස්වාමීන් වහන්සේලා නිවැරදි මහාප්‍රාණ අක්ෂර උච්චාරණය කරනු ඇසිය හැකි ය. මන්ත්‍ර ජප කිරීමේ දීත් අෂ්ටක, ශ්ලෝක, ගාථා ගායනයේ දීත් මහාප්‍රාණ නිවැරදිව උච්චාරණය කළ යුතු යැයි සම්මතයක් පවතී. එසේ වුව ද ව්‍යවහාරයේ දී නම් මහාප්‍රාණ ශබ්ද නිවැරදිව උච්චාරණය නො වන තරම් ය.

එහෙත් ලේඛනයේ දී මහාප්‍රාණ හා අල්පප්‍රාණ අක්ෂර නිවැරදිව යෙදීම අත්‍යවශ්‍ය වේ. එසේ නො යෙදුව හොත් එයින් කියැවෙන අර්ථය සාවද්‍ය වන බැවිනි. අර්ථයෙහි වෙනසක් නැතත් ලේඛනයෙහි ලා සම්මත අක්ෂර වින්‍යාසය යොදා ගැනීම අත්‍යවශ්‍යයි.

සිංහල අක්ෂර මාලාවේ මහාප්‍රාණ අක්ෂර 10ක් සහ ඊට අනුරූප අල්පප්‍රාණ අක්ෂර 10ක් ඇත.

| අල්පප්‍රාණ අක්ෂර | ක | ච | ට | ත | ප | ග | ජ | ඩ | ද | බ |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| මහාප්‍රාණ අක්ෂර | ඛ | ඡ | ඨ | ථ | ඵ | ඝ | ඣ | ඪ | ධ | භ |

අක්ෂර උච්චාරණයේ දී වේගයෙන් හා වැඩි ප්‍රාණයකින් හඬ හා වායුව පිට කිරීමෙන් මහාප්‍රාණ ශබ්ද උපදී. එසේ නොමැති ව අඩු වේගයකින් අඩු ප්‍රාණයකින් හඬ හා වායුව පිට කිරීමෙන් අල්පප්‍රාණ ශබ්ද උපදී.

## ලිඛිත අභ්‍යාස

1. පහත සඳහන් අල්පප්‍රාණ අක්ෂර යෙදුණු පද හා එම අක්ෂරවල මහාප්‍රාණ අක්ෂර යෙදුණු පද උච්චාරණය කරන්න.

| අල්පප්‍රාණ අක්ෂරය සහිත වචන | මහාප්‍රාණ අක්ෂරය සහිත වචන |
|---|---|
| ප්‍රදාන | ප්‍රධාන |
| නිදාන | නිධාන |
| අරුත | අර්ථ |
| ගණ | ඝන |
| අබරණ | ආභරණ |
| අබිබවා | අභිභවා |
| ස්තූපය | ථූපය |
| මදුරු | මධූර |
| බය | භය |
| පතන | ප්‍රාර්ථනා |
| සින්දු | සින්ධූර |

2. පහත සඳහන් පදවල හිස්තැනට යෙදිය යුතු අකුර වරහන් තුළින් තෝරා ලියන්න.

i. වර්__නය (ද, ධ)
ii. මර්_නය (ද, ධ)
iii. පරි_ණකය (ග, ඝ)
iv. සං_යනාව (ගා, ඝා)
v. ලේ_ම් (ක, ඛ)
vi. ලේ_කයා (ක, ඛ)
vii. අර්_ද (බු, භු)
viii. ප්‍රති_ල (ඵ, ප)
ix. මජ්_ම (ජි, ඣි)
x. සාකච්_ච (චා, ඡා)
xi. ශිෂ්_චාරය (ඨා, ටා)
xii. ප්‍රෞ_(ඪ, ඩ)
xiii. කණ්_ජ (ට, ඨ)
xiv. මූර්_ජ (ධ, ජ)
xv. සුබෝප_ගී (භෝ, බෝ)

3. අදාළ කොටු දෙකෙහි ඒ ඒ අක්ෂරය යෙදුණු වචන දෙක බැගින් ලියන්න.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| | | ය | බ | | |
| | | ඝ | ඞ | | |
| | | ඡ | ඵ | | |
| | | ඣ | ධ | | |
| | | භ | ථ | | |

# 3 අලුත් අවුරුදු උත්සවය



මානවයා ජීවිතයේ දී විවිධාකාර උත්සව පැවැත්වීම සහ සැමරීම සිදු කරයි. එබඳු උත්සව දෙයාකාර වේ. ජීවිතයේ වැදගත් අවස්ථා සමරමින් පවත්වනු ලබන ජීවන සංක්‍රාන්ති උත්සව සහ සමාජයක ජන කොට්ඨාසයක් ලෙස එම සමාජයට අනුගතව සමරනු ලබන උත්සව යනු ඒ දෙවර්ගය යි. අලුත් අවුරුදු උත්සවය මේ අතරින් දෙවන වර්ගයට අයත් ය.

ලොව සම්මත අලුත් අවුරුද්ද වන්නේ දින දර්ශනය පටන් ගැනෙන පළමු වැනි දිනය වන ජනවාරි පළමු වැනිදා යි. බොහෝ පෙරදිග සහ අපරදිග රටවල මේ දිනය උත්සවශ්‍රීයෙන් සමරනු ලැබේ. අස්වනු කපා පාගා එම අලුත් අස්වැන්න ලැබීමේ ප්‍රීතිය නිමිත්තෙන් හා අස්වනු සරු කළ බලවේගයන්ට ස්තුති කිරීම පිණිස අතීතයේ සිට මේ උත්සවය පවත්වා ඇත.

ශ්‍රී ලංකාවේ අලුත් අවුරුදු උත්සවය යෙදෙනුයේ බක් හෙවත් අප්‍රේල් මාසයේ දී ය. සිංහල මෙන් ම දෙමළ ජනයා ද ඔවුන්ට අනන්‍ය චාරිත්‍ර වාරිත්‍ර ඉටු කරමින් මේ උත්සවය සමරති. මෙහි ඇති විශේෂත්වය වන්නේ දේශීය අනන්‍යතාව පිළිබිඹු වන චාරිත්‍ර මෙන් ම වෙනත් සංස්කෘති නියෝජනය කරන සංස්කෘතිකාංග ආශ්‍රය කර ගැනීමෙන් නිර්මාණය වූ චාරිත්‍ර වාරිත්‍ර ද දක්නට ලැබීම යි.

අවුරුදු නිවාඩුව උදා විය. තෙමසක් පමණ පාසලේ කටයුතු කෙරෙහි යොමු වූ සිත දැන් ගම්මානය පුරා ඇති නොයෙක් දේවල් දෙසට විසිරෙන්නට පටන් ගෙන ඇත. නිවසට යාබදව පිහිටි වෙල්යාය අද්දරට ගිය මට දැක ගත හැකි වූයේ ඉපනැල්ල යි. ගොයම් කපා, පාගා අස්වනු නිවෙස්වලට ගත් පසු වෙල්යාය අපේ කෙළිබිම වෙයි. අවුරුදු කාලයට අප එල්ලේ ක්‍රීඩා කරන්නේ මේ වෙල් එළියේ ය. කමත අද්දර උසට වැඩී තිබුණු එරබොදු ගස් රත් පැහැ මලින් සැරසී සාඩම්බර ලීලාවක් පෙන්වයි. ගම්මානයේ ගෙවතු සහ අසල කැලෑ රොදවල වැවී තිබුණු මී අඹ, කජු, පේර ආදි ගස් පලබර වී තිබෙන්නේ ගමේ කොලු කුරුට්ටන්ටත් ලේනුන් සහ නොයෙක් කුරුල්ලන්ටත් අවුරුදු සංග්‍රහය කිරීමට මෙනි. ඒ නිසා අවුරුදු කාලයට මේ සියලු දෙනාගේ ම ගත සිත ප්‍රීතියෙන් පිනා යයි. පලබර වූ ගස්වල සංග්‍රහය භුක්ති විඳින සතුන් සහ පක්ෂීන්ගේ ප්‍රීති නාදය අතරින් මෙකල අපගේ කනට නිතර ඇසෙන්නේ කොහාගේ නාදය යි. මෙවැනි සිතිවිලි දාමයක පැටලී හුන් මම නිවස දෙසින් ඇසුණු අම්මාගේ හඬින් අවදි වූයෙමි.

‘‘පුතා, මෙහෙ එන්න. අද ගොඩක් වැඩ තියෙනවා. පරණ අවුරුද්දට නාන්නයි වැඩ අත් හරින්නයි තියෙන්නෙත් අදයි. වැඩ අත් හරින වෙලාව වෙන කොට සේරම වැඩ ඉවර කර ගන්න ඕනෑ.’’

ඒ ඇමතුමෙන් මා නිවසට දුවන විට සීයා පඤ්චාංග ලිත බලමින් සිටියේ ය. අම්මා සහ තාත්තා නිවස අස් පස් කරමින් සිටියහ. අම්මාට උදවු කිරීමේ අදහසින් දුවගෙන ආවත් සීයා ළඟ නතර වූ මම සීයාගෙන් මිහිරි කතා වැලක් ඇසීමට මුල පිරුවෙමි.

‘‘සීයේ, හැම අවුරුද්දක ම සීයා අවුරුදු කාලෙට ඔය ලිත බලනවා. ඇත්තට ම සීයේ ඔය ලිතේ තියෙන්නේ මොනවා ද?’’

‘‘මේ ලිතේ වැදගත් දේවල් ගොඩක් තියෙනවා පුතේ. ඒවායිනුත් වැඩියෙන් ම වැදගත් වෙන්නේ අවුරුදු සිරිත් විරිත් කරන නැකැත් වේලාවලුයි. බලන්න මේ තියෙන්නේ ඒ නැකැත්. නව සඳ බැලීම, පරණ අවුරුද්ද සඳහා ස්නානය, අලුත් අවුරුදු උදාව, පුණ්‍ය කාලය, ආහාර පිසීම, වැඩ ඇල්ලීම, ගනුදෙනු කිරීම හා ආහාර අනුභවය, හිසතෙල් ගෑම. අන්තිමට තියෙන්නේ රැකී රක්ෂා සඳහා පිට වී යෑමේ නැකත යි.’’ සීයා ඉතා වුවමනාවෙන් පිළිතුරු දුන්නේ ය.

‘‘සීයේ, අලුත් අවුරුද්ද උදා වෙන්නෙ කීයට ද?’’ මම ඒ ගැන විමසිලිමත් වුණෙමි.

‘‘හෙට උදේ දහයයි විසි තුනට තමයි අලුත් අවුරුදු උදාව සිද්ධ වෙන්නෙ.’’ සීයා පිළිතුරු දුන්නේ ය.

‘‘එතකොට අද?’’

"අද පරණ අවුරුද්ද. මේ අවුරුද්ද ඉවර වෙන්නේ අදයි. අද හවස දෙකයි හතළිස් එක වෙන කොට මේ අවුරුද්දෙ වැඩ ඉවර කරන්න ඕන. ඒකට කියන්නේ වැඩ අත් හරිනවා කියලයි. ඒ වගේම තමයි පුතේ පරණ අවුරුද්ද වෙනුවෙන් නාන්නෙත් අදයි."

මම සැලකිල්ලෙන් ලිත දෙස බැලුවෙමි.

පරණ අවුරුද්ද සඳහා ස්නානය.

අප්‍රේල් දහතුන් වැනි බදාදා නුගපත් මිශ්‍ර නානු ගා පරණ අවුරුද්ද සඳහා ස්නානය කිරීම මැනවි.

"සීයේ, මේ ලිතේ තියෙන නානු කියන්නේ මොනවා ද?"

සීයාගේ මුවග සිහින් සිනාවක් ඇඳිණි.

"නානු කියන්නේ පුතේ ගස්වල කොළ කොටලා ඒවායින් මිරිකා ගන්න යුෂ. මේ නානු විදියට ගන්න හැම ශාකයක ම මොකක් හරි ඖෂධීය වටිනාකමක් තියෙනවා." සීයා තවත් කරුණු පැහැදිලි කළේ ය.

"අද නැවා ම ආයේ නාන්න තියෙන්නේ තව දවස් දෙකකින්. ඒ ලබන පහළොස් වෙනිදා. ඉස්සර කාලේ ඒ දවසට කිව්වෙ ඉස තෙල් ගාන අවුරුද්ද කියලයි."

"ඔව්, ඔව්, මට මතකයි ගිය අවුරුද්දෙත් අපට වෙද සීයා හිස තෙල් ගෑවා. කළු කපුටා සුදු වෙන තුරු මෝල් ගහේ දලු ලන තුරු එකසිය විස්සට දෙසිය විස්සක් ආවඩායිබෝ කියලා තමයි වෙද සීයා ඉස තෙල් ගෑවෙ." මම මතකය අවදි කළෙමි.

"පුතේ, මේ ඉස තෙල් ගෑම වැදගත් අවුරුදු චාරිත්‍රයක්. මේ කටයුත්ත සිදු වුණේ පන්සලේ හාමුදුරුවෝ, ගමේ වෙද මහත්තයා එහෙමත් නැත්නම් ලොකු ඉස්කෝලෙ මහත්තයා අතින්. සමහර පළාත්වල මේ සිරිත පටන් ගන්නෙ විහාරගෙයි බුදු පිළිමය ඉස්සරහට කණ්ණාඩියක් අල්ලලා ඒ ඡායාවෙ හිසට තෙල් ගෑමෙනුයි. ඒ වෙලාවට පන්සලේ වෙඩිල්ලක් පත්තු වෙනවා. එතකොට ගමේ උදවිය දන්නවා දැන් තෙල් ගාන නැකතයි මේ උදා වුණේ කියලා." වඩා රසබර වෙමින් සීයාගේ හඬ ගලා ගියේ ය.

"සීයේ නොනගතයට පන්සල් යෑම කියල මේ ලිතේ තියෙන්නේ?" මම මගේ ගැටලුව ඉදිරිපත් කළෙමි.

"නොනගතය කියන්නෙ පුතේ නැකත් නැති වෙලාව. ඒක පරණ අවුරුද්දට අයිතිත් නෑ. අලුත් අවුරුද්දට අයිතිත් නෑ. මේ දෙකට ම නැති වෙලාවක් නිසා ඒ වෙලාව වඩා පරිස්සම්

විය යුතු කාලයක් විදියට සලකලා තමයි ගමේ මිනිස්සු ඒ වෙලාවට පන්සල් ගියේ. ඉස්සර අපේ අම්මලා මේ වෙලාවට ළිඳෙන් වතුර ගන්නෙ නෑ. නොනගතේ වෙලාවට පිට ගෙවල්වලට යන්නෙත් නෑ.'' සීයා තවත් විස්තර ඉදිරිපත් කළේ ය.

''සීයේ අපේ විදුහල්පතිතුමා කතාවක දි කිව්වා අවුරුද්දක් තිස්සේ වැඩ කරලා මිනිස්සුන්ට, ගහ කොළට, ඇළ දොළට ආදි හැම දේට ම අවශ්‍ය විවේකය, විශ්‍රාමය ලැබෙන්නෙ කිසි ම වැඩක නො යෙදෙන මේ නොනගතේ දී කියලා'' මම පැවසුවෙමි.

''ඒ කතාව හරියට ම හරි පුතේ. අපි කාටත් විවේකය ඕනෑ. ඒකට හොඳ ම වෙලාව තමයි නොනගතේ'' සීයා එකඟ විය.

''සීයේ අලුත් අවුරුද්දෙ මුල් තැන ලැබෙන්නෙ ළිප ගිනි මොළවලා, වැඩ අල්ලලා, ආහාර අනුභව කිරීමට නේද?''

''ඔව් පුතේ, ඉස්සර අපේ ගෙවල්වල අවුරුද්දක් වැඩ ගත්ත ළිප පරණ අවුරුදු දා ගොම මැටි ගාලා නැවත පිළිසකර කරලා ගන්නවා. ඒ ළිපේ අලුත් මුට්ටියක තමයි අවුරුදු කිරිබත හැදෙන්නෙ. මේ කිරිබත උයන්නෙ අලුත් අස්වැන්නෙ හාල්වලින්. ඉතින් මේ කිරිබතයි අම්මලා අත්තම්මලා එකතු වෙලා හදපු එක එක විදියෙ රස කැවිලියි පිරුණ අවුරුදු කෑම මේසේ ඉඳන්, අලුත් ඇඳුම් ඇඳගෙන නැකතට ආහාර අනුභව කරනවා.'' සීයා විස්තර කළේ ය.

''සීයේ ආහාර අනුභව කරන්න කලින් වැඩ අල්ලනවා නේද? ගිය අවුරුද්දේ සීයා ඒ වේලාවේ අර අඹ පැළේ හිටෙව්වා මට මතකයි''

''ආහාර අනුභව කරන නැකතයි, වැඩ අල්ලන නැකතයි, ගනුදෙනු කරන නැකතයි එකම වෙලාවක්. ඉතින් පුතේ බොහොම දෙනෙක් වැඩ අල්ලලා තමයි අනෙක් වැඩ කරන්නෙ.''

''සීයේ මේ වැඩ ඉවර වුණා ම අපි වැඩිහිටියන්ට බුලත් දීලා වඳිනවා නේද? එහෙම කරන්නෙ අලුත් අවුරුද්දට ආශීර්වාද ලබා ගන්න ද?'' මම මගේ ගැටලුව ඉදිරිපත් කළෙමි.

''ආශීර්වාදය වගේ ම පුතේ, තව දෙයක් තියෙනවා. තමන් අතින් යම් වැඩිහිටියකුට වරදක් සිද්ධවෙලා තියනවා නම් ඊට සමාව ගන්නෙත් බුලත් අතක් දීමෙන්. ඉස්සර කාලෙ අපේ ගම්වල මිනිස්සු අතරෙ මොන මොන තරහ මරහ තිබුණත් අවුරුදු දාට ගෙදරට ඇවිත්, බුලත් අතක් දීලා වැඳලා, එකට කෑම බීම අරගෙන ඒ තරහ මරහ ඉවර කරනවා.'' සීයා පැහැදිලි කළේ ය.

“හරි ම හොඳයි නෙ සීයේ ඒ වැඩේ. ඒක නෙමෙයි සීයේ ගිය අවුරුදුවල මට මතකයි, ආහාර අනුභව කරලා එහෙම අත්තම්මා ළිඳ ළඟට ගිහින් මොනවා දෝ කළා, ඒ මොකක් ද සීයේ?” සීයාගේ මුවට යළිත් සිනහවක් නැගිණි.

“පුතේ, අත්තම්මා ඒ කළේ ගනුදෙනුවක්, ඒ ළිඳ එක්ක යි. අත්තම්මා ළිඳට ගිහින් වතුර ගන්න කලින් ළිඳට යම් දෙයක් දානවා. ඒකේ තියනවා තඹ කාසියක්, කහ කෑල්ලක්, සමන් පිච්ච මලක්, අඟුරු කෑල්ලක්, කිරිබත් ටිකක් එහෙම. ඒක දාලා තමයි අවුරුද්දෙ පළමුවෙනි වතුර භාජනය පුරවන්නෙ. ඒ වතුර භාජනය ගෙදර අරන් ගිහින් තියනවා. ඊළඟ අවුරුද්දට භාජනය අරන් ඒකේ වතුර අඩු වෙලා ද නැද්ද බලනවා. වතුර අඩු වෙලා නම් අසුබ ලකුණක් විදියටත් වතුර සම්පූර්ණයෙන් ම තියෙනවා නම් සුබ නිමිත්තක් ලෙසත් සලකනවා.” සීයා දිග විස්තරයක් කළේ ය.

“සීයේ එතකොට අවුරුද්දට කරන සෙල්ලම්?” මම විමසුවෙමි.

“අවුරුදු කාලයට යාළු මිත්‍රයන්, නෑදෑයන්, අසල්වැසියන් එක්ක එක එක සෙල්ලම් කරනවා. ඒ අය අතරෙ තියෙන එකමුතුකම වැඩි වෙන්න මේ සෙල්ලම් කිරීම එක හේතුවක්. මේ කාලයේ දී කැට ගැසීම, පන්දු ගැසීම, එල්ලේ ගැසීම, පොරපොල් ගැසීම, වළකජු ගැසීම, පංච දැමීම, ගල් කිරීම, ඔළිඳ කෙළිය වගේ එක එක ක්‍රීඩා කරනවා.”

“ඇයි සීයේ ඔංචිලි පැදීම?” මම සීයාට තවත් ක්‍රීඩාවක් මතක් කර දුන්නෙමි.

“පුතේ අද වගේ නෙවෙයි ඉස්සර මහා රූස්ස ගස්වල ඔංචිලි බැඳලා ඔංචිලි පැද්දෙත් තරගෙට. ඒ විතරක් නෙවෙයි දෙපිලේ කට්ටිය තරගෙට ඔංචිලි වාරම් කියනවා, හරිම විනෝදයි.”

| | |
|---|---|
| මිතුරු මෙනුඹ අප එක් ව | සියල්ලා |
| කතුරු ලෙසට බැඳ රන් | ඔංචිල්ලා |
| නතර ලමින් ගුවනේ | ඔංචිල්ලා |
| මෙවර පදිමු අපි රං | ඔංචිල්ලා |

සීයාගේ හඬ ගීතවත් විය.

“සීයා කියලා දුන්න දේවල් වගේ ම පුතේ අලුත් අවුරුදු උත්සවයෙ දි අපිට වෙනත් ජාතීන්ගෙන් එකතු වුණු දේවලුත් තියෙනවා.”

තාත්තා පසෙක සිට අපේ කතා බහට හවුල් විය.

“ඒ මොනව ද තාත්තෙ ඒ?” මගේ කුතුහලය අවදි වෙමින් තිබිණි.

‘‘පුතා දන්නව ද අවුරුදු කෑම මේසෙ තියෙන කෑම වර්ගවලින් සමහර ඒවා අපට බටහිර ජාතීන් හඳුන්වලා දුන්නු කෑම ජාති කියලා. අපි කවුරුත් ආසාවෙන් කන කොකිස් අපිට ලැබුණෙ ලන්දේසින්ගෙන්. කේක් ඉංගිරිසින්ගෙ කෑමක්. අවුරුද්දට හදන හත්මාලුවට දාන කජු අපට හඳුන්වලා දුන්නෙ පුර්තුගීසින්. ඒ වගේ ම තමයි පුතේ, අවුරුදු කාලෙට අපේ ගෙවල්වල අච්චාරු දානව නේ. අච්චාරු දාන්න අපි ඉගෙන ගත්තෙත් පුර්තුගීසි ජාතිකයින්ගෙන්’’ තාත්තා විස්තර කර ගෙන ගියේ ය.

‘‘හරි පුදුමයි නෙ තාත්තෙ. මම දැන ගෙන හිටියේ නෑනේ ඒ බව!’’ මම විස්මය පළ කළෙමි.

‘‘තව දේවල් තියෙනවා පුතේ. පුතාලා හරි ආසාවෙන් පත්තු කරන රතිඤ්ඤා, නිලා කූරු වගේ දේවල් අපට චීනයෙන් ලැබුණු දේවල්.’’

‘‘තාත්තේ, අපි අවුරුද්දට කරන ක්‍රීඩා අතරෙත් තියෙනව ද පිටරටවලින් ආපු ක්‍රීඩා?’’ මට ඇති වූයේ එබඳු පැනයකි.

‘‘හොඳ ප්‍රශ්නයක් පුතේ ඒක. එහෙම ක්‍රීඩාවක් තමයි කඹ ඇදීම. ඉස්සර නාවිකයින් මුහුදු ගමන්වල යෙදිලා ගොඩබිමකට ආවම ඔවුන්ගේ අත පය නැවත පණ ගන්වා ගන්න, එහෙම නැත්නම් ක්‍රියාශීලී කර ගන්න දෙපිලක් බෙදිලා කඹ ඇදීමේ නිරත වුණා. ඒ ක්‍රීඩාව තමයි කඹ ඇදීම විදියට අද අපේ අවුරුදු ක්‍රීඩාවලට එකතු වෙලා තියෙන්නෙ.’’ තාත්තා පැහැදිලි කළේ ය.

‘‘තාත්තේ, මම නම් අද අලුත් අවුරුදු උත්සවය ගැන නො දන්නා කරුණු ගොඩක් ඉගෙන ගත්තා. මට දැන් ඉස්කෝලෙ ගිහින් මගේ යාළුවන්ටත් ඒ දේවල් කියා දෙන්න පුළුවන්. ඒ වගේ ම මම මාධවන් එක්ක කතා කරලා හින්දු අය අවුරුද්ද සමරන හැටිත් අහගන්න ඕනෑ. සීයාටත් තාත්තාටත් ගොඩක් ස්තුතියි.’’ මම මගේ සතුට සහ ස්තුතිය ඔවුන් වෙත පුද දී අලුත් අවුරුද්ද සැමරීමට සූදානම් වූයෙමි.

## අවබෝධය

1. 'මිනිසාට විශ්‍රාමය අවශ්‍ය යි' යන හැඟීම ගැබ් වුණු අවුරුදු චාරිත්‍රය කුමක් දැයි විස්තර සහිතව දක්වන්න.
2. පිරිසිදුබව හා නැවුම්බව ප්‍රකට වන අවුරුදු චාරිත්‍ර කිහිපයක් නම් කරන්න.
3. අවුරුදු සිරිත්වල දී දේශීය වෛද්‍ය ක්‍රමයට මුල් තැන ලැබෙන අවස්ථා දෙකක් සඳහන් කරන්න.
4. අවුරුද්දට බුලත් දී වැඳීමේ වැදගත්කම් මොනවා ද?
5. අවුරුදු ක්‍රීඩා කිරීමෙහි අර්ථය ලෙස ඔබ දකින්නේ කුමක් ද?

## ප්‍රායෝගික අභ්‍යාස

1. ඔබේ ප්‍රදේශයට විශේෂ වූ සහ පාඩමෙහි සඳහන් සිරිත්විරිත්වලට වඩා වෙනස් ලෙස සිදු කෙරෙන අවුරුදු සිරිත් විරිත් පිළිබඳ විස්තර එක් රැස් කරන්න.
2. ශ්‍රී ලංකාවේ වෙනත් සංස්කෘතික උත්සව පිළිබඳව ලියවුණු පුවත්පත් හා සඟරා ලිපි එකතු කර පොතක් නිර්මාණය කරන්න.
3. වෙනත් රටක අවුරුදු උත්සවය සමරනු ලබන ආකාරය පිළිබඳව පන්තියේ බිත්ති පුවත්පතට ලිපියක් ලියන්න.
4. වෙනත් සංස්කෘතිවලින් ශ්‍රී ලංකාවේ අවුරුදු සිරිත් අතරට එක් වූ අංග ලක්ෂණ සොයා ලියන්න.
5. අලුත් අවුරුදු සිරිත්වල සමාන අසමානතා සන්සන්දනය කරමින් සිංහල සහ හින්දු අලුත් අවුරුද්ද යන මාතෘකාව යටතේ රචනාවක් ලියන්න.

# අක්ෂර වින්‍යාස රීති

7 ශ්‍රේණියේ දී ඔබ අක්ෂර වින්‍යාසයට අදාළ රීති රාශියක් ඉගෙන ගෙන ඇත. මේ වසරේ දී ඔබ ඉගෙන ගන්නේ ඊට සම්බන්ධ තවත් රීති කිහිපයකි.

## න, ණ භාවිතය

**ගණිනවා යන අදහස ඇතිව නිර්මාණය වී ඇති නාම පදවල දක්නට ලැබෙන්නේ මූර්ධජ 'ණ' කාරය යි.**

පරිගණකය, ගණිතය, ගණකාධිකාරී

**කිරීම යන අදහස රැගත් 'කරණය' යන වචන ඛණ්ඩය සහිතව නිර්මාණය වූ නාම පද සියල්ලෙහි ම මූර්ධජ 'ණ' කාරය ඇතුළත් වේ.**

ශීතකරණය, කළමනාකරණය, ගෝලීයකරණය, නවීකරණය

**මූර්ධජ 'ෂ' කාරයට පසුව මූර්ධජ 'ණ' යෙදීම අනිවාර්ය යි.**

දූෂණ, භීෂණ, ලක්ෂණ, තීක්ෂණ

## ල,ළ භාවිතය

**'ර' කාරයෙන් අවසන් වන වර්තමාන කාල ක්‍රියා පද ආශ්‍රයෙන් බිහි වන අතීත කාල ක්‍රියා පදවල ඇත්තේ 'ළ' කාරය යි.**

කරනවා - කළේ ය
විචාරනවා - විචාළේ ය
වදාරනවා - වදාළේ ය
ගුගුරනවා - ගුගුළේ ය
වගුරනවා - වගුළේ ය
අතුරනවා - අතුළේ ය

සමූහයක් හැඟවෙන රැළ, පෙළ, මුළ, වැළ පදවල යෙදෙන්නේ මූර්ධජ 'ළ' කාරය යි.

ඇත් රැළ, තුරු පෙළ, සොර මුළ, බලා වැළ (කොක්කු සමූහය)

එහෙත් සමූහාර්ථවාචී 'කැල' යන පදයෙහි යෙදෙන්නේ දන්තජ 'ල' කාරය යි.

## ශ, ෂ, ස භාවිතය

'ක්' ශබ්දයට පසුව යෙදෙන්නේ මූර්ධජ 'ෂ' අක්ෂරය යි.

අක්ෂරය, අක්ෂිදාන, රක්ෂණය, ප්‍රතික්ෂේප, භික්ෂුව

'ප' වර්ගයට අයත් අකුරකට මුලින් මූර්ධජ 'ෂ' අකුර යෙදේ.

පුෂ්පය, නිෂ්පාදනය, නිෂ්ඵල

## ලිඛිත අභ්‍යාස

1. ශ, ෂ, ස අකුරු නිවැරදි ලෙස යොදා හිස්තැන් පුරවන්න.

i. __බ්ද විකා__න යන්ත්‍රයේ හඬ අසා __ෂ්‍ය __ෂ්‍යාවෝ __යලු දෙනා ම නි__ __බ්ද වූහ. විශේ__ නිවේදන කිහිපයක් මෙසේ නිකුත් විය.

ii. පාසල් සංවර්ධන සමිතියේ වාර්__ක රැස්වීම ලබන ඉරිදා __ත සංවත්සර__ __ලාවේ දී පැවැත්වේ.

iii. දු__කර ගම්මානයක පාසල්වල දරුවන්ට බෙදා දීම සඳහා පු__තකාල පොත් හා අව__ ්‍ය භාණ්ඩ ලබා දීමට කටයුතු කළ පාසලේ කනි__ඨ සිසුන්ට __මස්ත පාසලේ ම ස්තුතිය පුද කෙරේ.

iv. ඉගෙනීමේ දුර්වලතා ඇති දරුවන් වෙනුවෙන් දෙමවුපියන්ගේ පාර්__වයෙන් කෙරෙන කැප වීම නි__චිත ලෙස විනි__චය කිරීමේ ක්‍රමවේදයක් සකස් කිරීමට විදුහල්පතිතුමා තීරණය කර ඇත.

2. **පහත සඳහන් ඡේදවල අක්ෂර වින්‍යාසය වැරදි තැන් ඇත්නම් ඒවා නිවැරදි කර නැවත ලියන්න.**

i. "නරකක් කලොත් ලැබෙන විපාකත් නරකයි" සුදු වැලි අතුල බෝ මලුවෙ ඉඳගෙන ගම් වැසියන් කෙරෙහි පතල මහා කරුනාවෙන් බන වදාල ලොකු හාමුදුරුවෝ එසේ කියා දෙසුම අවසන් කලා. ලොකු හාමුදුරුවන්ගෙන් බන දහම් හදාල සුමන පොඩි හාමුදුරුවන් මතුල බුදු ගුන පාටය අහලා ගම්වැසියෝ සාදුකාර දුන්නා.

ii. රුහුනු පෙදෙසින් වැඩිය ශ්‍රමනයන් වහන්සේ වල් බිහිවුනු පන්සලක් සොයා ගත්තා. විහාරස්තානය යලි නගා සිටුවීමේ අරමුන ඇති උන්වහන්සේ පන්සල් බිමේ බෝදියක් රෝපනය කලා. සාමනේරයන් වහන්සේලා කිහිපනමක් සොයා ගෙන උන්වහන්සේලාට පාලි භාසාව ඉගැන්වීමටත් ගමට ම පරිගනක දැනුම ලබාදිය හැකි මද්‍යස්තානයක් පිහිටුවීමටත් උන්වහන්සේ ඉටා ගත්තා. මේ ස්වාමීන් වහන්සේගේ කලමනාකරනය යටතේ පන්සල දිනෙන් දින දියුනු වුනා; නවීකරනය වුනා.

**7 ශ්‍රේණියේ දී ඉගෙන ගත් අක්ෂර වින්‍යාස රීති ද ඇසුරින් පහත සඳහන් අභ්‍යාසවල යෙදෙන්න.**

3. **පහත සඳහන් වචන නිවැරදි කර නැවත ලියන්න.**

| | | | |
|---|---|---|---|
| i. | කන්ඩනය | ii. | ආක්‍යාතය |
| iii. | ගෝසාව | iv. | සංගයා වහන්සේ |
| v. | චන්දය | vi. | පරිච්චේදය |
| vii. | ගිජ්ජකූටය | viii. | ප්‍රතිපල |
| ix. | බයානක | x. | ආබරන |

2. **පහත සඳහන් පද්‍ය පාඨවල අක්ෂර වින්‍යාසය නිවැරදි කර නැවත ලියන්න.**

i. පැරකුම්ඹා නරනිදු සඳ දකු මිතුර
ii. පෙරව සඳ කිරන පිපි කුමුඳු මල් වටින්
iii. රගන ලඳුන් බළ රූ සිරි සියල්ලා
iv. කදවුරු කුළ මැඳුරු මිනි පහණෙව් සුසැදි



# ශබ්දකෝෂ භාවිතය




භාෂාවක් හදාරන ශිෂ්‍යයන්ට මෙන් ම ලේඛකයන්ට ද එම භාෂාවෙහි යෙදෙන වචනවල නිවැරදි හා නිශ්චිත අර්ථය දැන ගැනීමට මග පෙන්වන ග්‍රන්ථය ශබ්දකෝෂ නමින් හැඳින්වෙයි. මෙහි 'ශබ්ද' යන පදය යෙදී ඇත්තේ 'පද' හෙවත් 'වචන' යන අර්ථයෙනි. එක ම භාෂාවෙහි අර්ථ දක්වන ශබ්දකෝෂ මෙන් ම වෙනත් බසක වචනවල අර්ථ පවසමින් සම්පාදිත ශබ්දකෝෂ ද වේ. ඒවා භාෂාන්තර ශබ්දකෝෂ ලෙස හැඳින්විය හැකි ය.

සිංහල භාෂාවෙහි යෙදෙන වචනවල අරුත් දැන ගැනීමට ඉවහල් වන ප්‍රධාන කෘතිය සිංහල ශබ්දකෝෂය යි. එය කාණ්ඩ 26කින් සමන්විත වෙයි. පැරණි සිංහලයෙහි යෙදුණු වචනයක අරුත දැන ගැනීමට අපට උපකාරී වන ප්‍රධාන ම ශබ්දකෝෂය සුමංගල ශබ්දකෝෂය යි. එය වැලිවිටියේ සෝරත නාහිමියන් විසින් සම්පාදනය කරන ලද්දකි. ඉංගිරිසි බසෙහි යෙදෙන වදනක සිංහල අරුත දැන ගැනීමට අපට වැදගත් වන ප්‍රධාන ශබ්දකෝෂය මලලසේකර ඉංග්‍රීසි - සිංහල ශබ්දකෝෂය යි. සමස්ත භාෂාවේ වචන වෙනුවට, තෝරා ගත් විෂය ක්ෂේත්‍රයකට අයත් වචන සංග්‍රහ කෙරෙන ශබ්දකෝෂ ද වෙයි. ජනශ්‍රැති ශබ්දකෝෂ, විද්‍යා ශබ්දකෝෂ, පරිගණක ශබ්දකෝෂ ආදිය නිදසුන් ය.

යම් ලේඛනයක ඇති අක්ෂර වින්‍යාසමය හා අර්ථමය ව්‍යවහාර නිවැරදිව දැන ගැනීමට ශබ්දකෝෂය මනා ගුරුවරයෙකි. ශබ්දකෝෂ පරිශීලනයෙන් ලද හැකි ප්‍රයෝජන රාශියකි. ඒ අතර,

- අක්ෂර වින්‍යාසය නිවැරදි කර ගැනීමට හැකි වීම
- පදයක අර්ථ අවබෝධ කර ගැනීමට හැකි වීම
- විවිධ විෂයන්ට අදාළ සංකල්ප පැහැදිලි කර ගැනීමට හැකි වීම
- පදයක ව්‍යාකරණ ලක්ෂණ, නිරුක්ති හෙවත් පද සකස් වූ ආකාරය දැන ගත හැකි වීම

ආදිය වැදගත් වේ.

මේ වන විට ඔබ ලබා ගෙන ඇති අක්ෂර වින්‍යාසය පිළිබඳ දැනුම වඩාත් තහවුරු කර ගැනීමට ශබ්දකෝෂයෙන් ලබා ගත හැකි පිටුබලය අතිමහත් ය. පරිපූර්ණ ශබ්දකෝෂයක යම් ශබ්දයකට අදාළ අක්ෂර වින්‍යාසයේ විකල්ප රූප ඒවායේ මූලය සමග ගැබ් වේ. පහත දක්වා ඇත්තේ බොහෝ දෙනා ලේඛන කටයුතුවල දී අක්ෂර වින්‍යාසය වැරදි ලෙස යොදන අවස්ථා කිහිපයකි. ඒ සමග ඇති ශබ්දකෝෂ උද්ධෘත මගින් නිවැරදි පදය කුමක් දැයි ඔබට දැන ගත හැකි ය.

**වැරදි ව්‍යවහාරය** - ත්‍යාග ප්‍රධානය

**නිවැරදි ව්‍යවහාරය** - ත්‍යාග ප්‍රදානය

**ප්‍රධාන**[1] 1. [වි.] **අ.** ශ්‍රේෂ්ඨ; අද්විතීය; අසහාය: බෝධිගැ. 12–6; – "මෙසේ ජගත්ත්‍රයයට ප්‍රධාන වූ මේ දෙවිවරු තිදෙන මඞ්ගල වස්තුහු වෙත්" කෝකිල. 21 (සං.3) (22–23). – **ආ.** නායක; ප්‍රමුඛ; පෙරටුව යන (=pricipal): ජාඅගැ. 52–2; රත්නා. 4–10, 37–28; විශුද්ධි. (ධ.) (I) 192 ව. 31; ධපද. 1–14; – "වඩුව උපන් **සමයෙහිත්** ප්‍රධාන වූ වඩු ආචාරීන් කෙරෙහි වඩුකම් උගත්" රත්නා. 476–35. – **ඇ.** පළමු; ජ්‍යේෂ්ඨ: සද්ධර්ම.

**ප්‍රදානය**[1] [නා.] **අ.** දීම; දානය; පරිත්‍යාගය: ජාතක. (මු.) 1215–27; නිකාය. 1–5; සාරාර්ථ. (1) 1–9; නීතිඅාණ්ඩු. 275–28; අධ්‍යානි. 47–38; සාරාර්ථ. (1) 1–8; නීතිඅාණ්ඩු. 275–28; අධ්‍යානි. 47–38; – "සර්වාභිමතාර්ථ ප්‍රදානයෙන් සුරද්‍රැම චින්තාමණි භද්‍ර ඝටානුසාරවූ .." ශ්‍රීසද්ධර්මා. 2–15. "මරණාසන්න ත්‍යාග හෝ අන්තිම කැමති ප්‍රදාන හෝ මුදල් ප්‍රදානවලට ද" පුද්ගනී. 166–17. – **ආ**

(සිංහල ශබ්දකෝෂය 17 කාණ්ඩය)

**ප්‍රධානය** (නා.) 1. සාංඛ්‍ය දර්ශනයෙහි ලෝකෝත්පත්තියට මුල කාරණය වූ ප්‍රකෘතිය. 2. කෙලෙස් දුවීම, ප්‍රදහනය.

**ප්‍රදානය** (නා.) **1.** දීම, පිරි නැමීම, පරිත්‍යාගය. **2.** ඇතුළු කරන ශක්ති ප්‍රමාණය. input.

(ප්‍රායෝගික සිංහල ශබ්දකෝෂය 2 කාණ්ඩය)

මෙහි ප්‍රධාන යන්න නිවැරදි ව්‍යවහාරයක් වුව ද යෙදී ඇති පරිසරය අනුව අර්ථය වැරදි ය. 'දීම' යන අරුත දෙන ප්‍රදාන යන්න ත්‍යාග ප්‍රදානය යන වචන පරිසරයේ දී නිවැරදි ව්‍යවහාරය වේ. ශබ්දකෝෂ භාවිතයෙන් මෙබඳු අක්ෂර වින්‍යාස ගැටලු නිරාකරණය කර ගත හැකි ය.

වැරදි ව්‍යවහාරය - වීරෝධාර

නිවැරදි ව්‍යවහාරය - වීරෝදාර

**වීරෝදාර** [වීර+උදාර] [වි.] උදාර ගති ඇති; උදාර වීර්‍ය ගති පැවතුම් ඇත්තා වූ; නිර්භීත ශ්‍රේෂ්ඨ ගති ඇත්තා වූ : V සිංහල. 8–10; දේවතා. 4–1 — ''මහාථූපය ඉදිකළ වීරෝදාර ශ්‍රද්ධාවත් දුටුගැමුණු රජ. . .'' ලංස්තූප. (ජ්‍රේ.) 26–8.

(සිංහල ශබ්දකෝෂය, 23 කාණ්ඩය, II කොටස)

වැරදි ව්‍යවහාරය - කණිෂ්ඨ

නිවැරදි ව්‍යවහාරය - කනිෂ්ඨ

**කනිෂ්ඨ** (වි.) 1. වයසින් අඩු, ළාබාල, පවුලක දරුවන් අතරෙන් ඉතා අඩු වයස් ඇති. 2. තත්වයෙන් හෝ සේවා කාලයෙන් අඩු, ජ්‍යේෂ්ඨත්වයක් නො මැති, සුළු.

(ප්‍රායෝගික සිංහල ශබ්දකෝෂය, 1 කාණ්ඩය)

**කනිෂ්ඨ** [වි.] **අ.** වයසින් අඩු; ලාබාල; පවුලක දරුවන් අතරෙහි ඉතාමත් ම අඩුවයස් ඇති හෝ අයකුට පසුව ඉපදුණු: බෝධිගැ. 34-4; මයූර. 39 (සං.2) (46-38);— ''හෙතෙම රාවණ නම් මහාබල රාක්ෂස රාජයා හට කනිෂ්ඨ භ්‍රාතෘ විය'' කෝකිල. 159-3. — **ආ.** තත්වයෙන් හෝ සේවයෙන් හෝ සේවා කාලයෙන් අඩු; සුළු: සිංශබ්ද. (දෙපා.) 57-21; — ''කනිෂ්ඨ වූ වීර්‍ය ඇත්තාහු ශ්‍රාවක බෝධිය සාද ගනිත්මය'' පූජා. 55-9. — කනිටු බ. [සං. කනිෂ්ඨ.]

(සිංහල ශබ්දකෝෂය, 5 කාණ්ඩය)

වැරදි ව්‍යවහාරය - පරිසණකය

නිවැරදි ව්‍යවහාරය - පරිගණකය

**පරිගණකය** [නා.] විද්‍යුත් බලයෙන් ක්‍රියා කරන ස්වයංක්‍රිය ගණක යන්ත්‍රය ; කොම්පියුටරය.

(සංක්ෂිප්ත සිංහල ශබ්දකෝෂය, 2 කාණ්ඩය)

**පරිගණකය/පරිගණක යන්ත්‍රය** (නා.) කොම්පියු-ටරය.

(ප්‍රායෝගික සිංහල ශබ්දකෝෂය, 2 කාණ්ඩය)

වැරදි ව්‍යවහාරය - කෘතිම/කෘතීම

නිවැරදි ව්‍යවහාරය - කෘත්‍රිම

**කෘත්‍රිම** (වි.) අමුතුවෙන් සැදූ, නිෂ්පාදනය කළ, ස්වභාවික නො වන.

(ප්‍රායෝගික සිංහල ශබ්දකෝෂය, 1 කාණ්ඩය)

**කෘත්‍රිම** [ 29

**කෘත්‍රිම** [වි.] අ. ස්වාභාවික නොවන; ස්වභාවයට එකඟ නොවූ: සමාස බ. — ආ. යාන්ත්‍රිකව හෝ අතින් කරන ලද: සමාස බ. — ඇ. අමුතුවෙන් සැදූ; නිර්මාපිත: සමාස බ. — ඈ. කල්පිත; සිතින් මවාගත්: කෘත්‍රිමකාරණය බ. [සං. කෘත්‍රිම.]

(සිංහල ශබ්දකෝෂය, 6 කාණ්ඩය)

ලේඛනයේ දී අර්ථය පිළිබඳ අනවබෝධයෙන් පද යොදන අවස්ථා ද බහුල ය. පහත දැක්වෙනුයේ අර්ථය පිළිබඳ වැටහීමකින් තොරව පද භාවිත කළ අවස්ථා කිහිපයකට නිදසුන් ය. තද කළු අකුරෙන් දක්වා ඇති එම පදවල අර්ථය ශබ්දකෝෂය ඇසුරෙන් දැන ගත් කල්හි ඒවා යොදා තිබූ ආකාරය වැරදි බව වැටහෙනු ඇත.

- **දසන්** යොමු කළ යුතු වේග පන්දු යවන දසුන්

  යොමු කළ යුත්තේ දසන් නොව නුවන් ය. දසන් යනු දත් ය. නුවන් යනු ඇස් ය.

  **දසන**² [නා.,ප්‍ර.දසන්¹] දත; දන්තය: කව්සි. 659; පියුම්. 44-14; රුමල. 288; මුවදෙව්. 116; පුනාමා. 165; —''සිනානොමසෙන් දසන් දක්වා//'' කාව්‍යශේ. X 19; ''බුලත් කසට බැඳි දසන් දෙපෙළක්'' රදළපිළි. 98-7. — දශන අ බ. [පා. දසන.]

  (සිංහල ශබ්දකෝෂය, 11 කාණ්ඩය)

- ගුරුළුගෝමීන්ගේ **තෙලිතුඩෙන්** විරචිත අමාවතුර විශිෂ්ට ධර්ම සාහිත්‍ය ග්‍රන්ථයකි.

  තෙලිතුඩෙන් කෙරෙනුයේ සිතුවම් ඇඳීම යි. මෙයට යෙදීමට සුදුසු වන්නේ පන්හිඳෙන් යන්න යි.

  **තෙලිතුඩ** (නා.) පින්සලෙහි කෙළවර, පින්සලෙහි අග, පින්සල.

  (ප්‍රායෝගික සිංහල ශබ්දකෝෂය, 1 කාණ්ඩය)

- **අමාවක** සඳ නැග එයි.

  අමාවකට අහසේ සඳ නැත. එහෙයින් මෙය අසත්‍ය ප්‍රකාශයකි. 'අමාවක' යන්නෙහි අර්ථය නො දැන යොදා ඇත.

  **අමාවක** (නා.) අව පසළොස්වක, මාසේ පෝය දවස, කළුවර පක්ෂයේ පසළොස් වැනි දිනය.

  (ප්‍රායෝගික සිංහල ශබ්දකෝෂය, 1 කාණ්ඩය)

විවිධ විෂයන්ට අදාළ සංකල්ප හඳුනා ගැනීම සඳහා පාරිභාෂික ශබ්දකෝෂ ඒ ඒ විෂයයට අනුව සම්පාදනය කර තිබේ.

**'උත්තර ධ්‍රැවය'** ගණිතය, විද්‍යාව, පරිසරය හා භූගෝල විද්‍යා විෂයයන්හි භාවිත පාරිභාෂික යෙදුමකි. එය ඇතැම් ග්‍රන්ථවල **'උත්තර ද්‍රවය'** යනුවෙන් වැරදි ලෙස යොදා ඇති අවස්ථා ඇත. ද්‍රවය යනු දියරය යි. ඒ නිසා මෙහි ද්‍රවය යන්න යොදා ඇත්තේ අර්ථය පිළිබඳ අනවබෝධයෙනි.

**2.** ධ්‍රැවය [නා.] **අ.** (ප්‍ර.යෙදේ) ස්ථිරබව; නිත්‍යබව: කර්මවි. 82-17; — ''ධුව සුබ අත්තවිරහිතොති, ධ්‍රැව (ධෘව යි ලිපි.) ය සුබ ය ආත්ම ය යන මොවුන් විසින් විරහිතයයි'' විශුද්ධි. (සු.) **VI** 47 ද. 22. — **ආ.** පෘථිවියේ අක්ෂයේ කෙළවරවල් වසයෙන් පෘථිවි අක්ෂයේ උතුරු කොණේ හා දකුණු කොණේ තිබෙන ලක්ෂ්‍ය දෙකින් එකක් (**pole**): රුමල. 67; බාලද. 76-9; විද්‍යාසා. 4-2; භෞතිභූගෝල. 18-4; වාණිභූගෝල. 22-13; — ''පෘථිවිය අක්ෂයෙහි උතුරු හා දකුණු තුඩුවලට ධ්‍රැව යයි කියනු ලැබේ''

**ද්‍රවය** [නා.] **අ.** පදර්ථයක ඝනයටත් වායුවටත් අතර ස්වභාවය; දියරය; තරලය: රත්නා. **34-34;** සාරාර්ථ. (2) **279-13;** සාමාන්‍යවි. **VI** (අ.) 59-16. පාරිභා. (රසා.) **210-7;** පාරිභා. (සත්ව.) 130-21; ඇස. 12-1; — ''ද්‍රවයක පරිමාව මැනීමට මිනුම් භාජනයක් අවශ්‍ය වෙයි'' ජෝභෞති. **I** 2-14. — **ආ.** (1) මෝරු: දේශීවෛ. (2) උක්සකුරු: දේශීවෛ. **[සං. ද්‍රව.]**

(සිංහල ශබ්දකෝෂය, 12 කාණ්ඩය)

ශබ්දකෝෂයක් භාවිත කිරීමේ දී අදාළ භාෂාවේ අකාරාදිය හෙවත් අක්ෂර මාලාව පෙළ ගස්වා ඇති සම්මත පිළිවෙළ දැන සිටීම අත්‍යවශ්‍ය ය. භාෂාවෙන් භාෂාවට අකාරාදි පිළිවෙළ වෙනස් වේ. සිංහල ලේඛන ව්‍යවහාරයේ ඇති අක්ෂර ගණන හැටකි. ඒවායේ අකාරාදි පිළිවෙළ පහත දැක්වේ.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| අ[1] | ආ[2] | ඇ[3] | ඈ[4] | ඉ[5] | ඊ[6] |
| උ[7] | ඌ[8] | ඍ[9] | ඎ[10] | ඏ[11] | ඐ[12] |
| එ[13] | ඒ[14] | ඓ[15] | ඔ[16] | ඕ[17] | ඖ[18] |
| අං[19] | අඃ[20] | | | | |
| ක[21] | ඛ[22] | ග[23] | ඝ[24] | ඞ[25] | ඟ[26] |
| ච[27] | ඡ[28] | ජ[29] | ඣ[30] | ඤ[31] | ඦ[32] |
| ට[33] | ඨ[34] | ඩ[35] | ඪ[36] | ණ[37] | ඬ[38] |
| ත[39] | ථ[40] | ද[41] | ධ[42] | න[43] | ඳ[44] |
| ප[45] | ඵ[46] | බ[47] | භ[48] | ම[49] | ඹ[50] |
| ය[51] | ර[52] | ල[53] | ව[54] | | |
| ශ[55] | ෂ[56] | ස[57] | හ[58] | ළ[59] | ෆ[60] |

**'ජ් + ඤ' අක්ෂර එක් වීමෙන් සෑදී ඇති 'ඥ' අකුරෙන් ඇරඹෙන වචන අකාරාදි පිළිවෙළට සැකසීමේ දී ඒවා යෙදෙන්නේ 'ජ හා ඣ' අක්ෂර දෙක අතර ය.**

ව්‍යංජනාක්ෂරයකට පිලි යෙදූ විට අකාරාදි පිළිවෙළ දැන සිටීම ද ප්‍රායෝගික වශයෙන් වැදගත් වේ. නිදසුනක් ලෙස "ක්" ශබ්දයට පිලි යෙදූ විට අකාරාදි පිළිවෙළ පහත දැක්වේ.

**ක කා කැ කෑ කි කී කු කූ කෘ කෲ කෙ කේ කෛ කො කෝ කෞ**

ඒ අනුව ව්‍යංජනාක්ෂරයකට ස්වර එක් කිරීමේ දී සම්මත ස්වර පිළිවෙළ ඒ අයුරින් ම අනුගමනය කරන බව පැහැදිලි ය. 'ග්' ව්‍යංජනයට ස්වර එක් වන ආකාරය පහත දැක්වේ.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| ග් + අ - ග | ග්+ ආ - ගා | ග්+ ඇ- ගැ | ග්+ ඈ - ගෑ | ග්+ ඉ - ගි | ග්+ ඊ - ගී |
| ග්+ උ - ගු | ග්+ ඌ - ගූ | ග් + ඍ - ගෘ | ග්+ ඎ - ගෲ | ග් + ඏ * | ග්+ ඐ * |
| ග්+ එ - ගෙ | ග්+ ඒ - ගේ | ග්+ඓ- ගෛ | ග්+ඔ - ගො | ග්+ ඕ - ගෝ | ග්+ඖ- ගෞ |

★ සාමාන්‍ය ව්‍යවහාරයේ නොයෙදේ.

පහත දැක්වෙන නිදසුන්වලට අවධානය යොමු කිරීමෙන් වචන අකාරාදි පිළිවෙළට නිවැරදිව සැකසීමට අවශ්‍ය දැනුම ලැබෙනු ඇත.

මුලින් යෙදෙන අකුරට අනුව අකාරාදි පිළිවෙළ සැකසීම

| පද පෙළ | අකාරාදි පිළිවෙළ |
|---|---|
| නිල්, කහ, රතු, සුදු, දම් | කහ, දම්, නිල්, රතු, සුදු |
| අලි, කොටි, වලස්, නරි, ඌරු | අලි, ඌරු, කොටි, නරි, වලස් |

මුල් ව්‍යංජනය සමාන වුව ද එහි ගැබ් වන ස්වරය අනුව අකාරාදි පිළිවෙළ සැකසීම

| පද පෙළ | අකාරාදි පිළිවෙළ |
|---|---|
| කෙන්ද, කන්ද, කොන්ද, කුන්ද, කැන්ද | කන්ද, කැන්ද, කුන්ද, කෙන්ද, කොන්ද |
| දෙවිනුවර, දික්වැල්ල, දඩල්ල, දොම්පෙ, දැරණියගල | දඩල්ල, දැරණියගල, දික්වැල්ල, දෙවිනුවර, දොම්පෙ |

මුලින් යෙදෙන අකුර සමාන වූ විට පිළිවෙළින් දෙවන තෙවන අකුරු පිළිබඳව සලකා බැලේ.

| පද පෙළ | අකාරාදි පිළිවෙළ |
|---|---|
| නඳුන්, නයනා, නලින්, නදීකා, නදීෂා | නදීකා, නදීෂා, නඳුන්, නයනා, නලින් |
| පරිප්පු, පතෝල, පතාක, පපඩම්, පත්තක්කා, පලු | පතාක, පතෝල, පත්තක්කා, පපඩම්, පරිප්පු, පලු |

පහත දැක්වෙනුයේ ආචාර්ය හරිශ්චන්ද්‍ර විජයතුංගයන් විසින් සම්පාදිත මහා සිංහල ශබ්දකෝෂයෙන් උපුටා ගත් පිටුවකි.



**කිරිංචි** (නා.ප්‍ර.) මැණික් වෙයෙයක්.

**කිරි කඩ හේලය** (නා.) විවාහයක දී මනාලයා විසින් මනාලිය ගේ මවට තෑගි පිණිස දෙන රෙදි කඩ.

**කිරි කපනවා** (ක්‍රි.) කිරි ගැනීම පිණිස රබර් ගයේ පොත්ත එක්තරා ආකාරයකට කපනවා, රබර් පොත්ත කපා කිරි ගන්නවා.

**කිරි කපන්නා** (නා.) කිරි කපන තැනැත්තා.

**කිරි කවඩි** (නා.ප්‍ර.) 1. කිරි පාට කවඩි බෙල්ලා, සුදු පැහැති කටුවක් ඇති බෙල්ලා. 2. කිරි කවඩියා ගේ කටුව, සුදු කවඩි.

**කිරි කැටි** (නා.ප්‍ර.) ඉතා මොළොකැටි, ළද බොළඳ, ළපටි.

**කිරි කෑ මුත්තා** (නා.) හත් මුතු පරම්පරාවේ අන්තිමයා, කිරිකිත්තා ගේ පියා.

**කිරි කිතාලන්** (නා.ප්‍ර.) අහර දහර ගතිය, මායම් ස්වභාවය, දඟකාර ගතිය.

**කිරිකිත්තා** (නා.) හත් මුතු පරම්පරාවේ සවැන්නා, පනත්තා ගේ පියා.

**කිරි කොකු** (නා.ප්‍ර.) ස්ත්‍රීන් දෑතේ පළඳින සුදු පැහැති වළලු විශේෂයක්.

**කිරි කොන්දෙස්තර** (නා.) රබර් වතුවල කිරි කැපීමේ කටයුතු අධීක්ෂණය කරන නිලධාරියා.

**කිරි කොස්** (නා.ප්‍ර.) පොල් කිරෙන් පිසූ පැසුණු කොස් ව්‍යංජනය.

**කිරි කෝඩු** (නා.ප්‍ර.) හාපුරා කියා යම් කිසිවක් කරන බාලයා, සමනොළ සිරිපා වඳින්නට මුල් වරට යන තැනැත්තා.

**කිරි ගඩු** (නා.ප්‍ර.) (මිනිස් සිරුරේ ඉකිළි කිහිලි ආදී තන්හි ඇති) ග්‍රන්ථි ඉදිමීම, කුද්දෙටි.

**කිරි ගරුඬ** (නා.ප්‍ර.) ගෘහ නිර්මාණ ශිල්පීය වැඩවලට භාවිත කරන සුදු පාට ගල් විශේෂයක්.

**කිරි ගෙඩිය** (නා.) 1. ගස් ලබු ගෙඩිය, පැපොල් ගෙඩිය. 2. පොල් ගෙඩිය. 3. (ළදරුවනට කිරි නො පෙවීමෙන් හෝ කිරි ඉවත් නො කිරීමෙන්) මව ගේ තනයේ හට ගන්නා ගෙඩිය.

**කිරි ගොටුව/කිරි ගොට්ට** (නා.) මුළු නැන් ගෙයි භාවිත කරන පොල් කිරි පෙරහන.

**කිරිච්චිය** (නා.) 1. දෙ පිට කැපෙන උල් පිහියා විශේෂයක්, කිනිස්ස. 2. බෙහෙත් ආදිය විදින බටයක් වැනි උපකරණය, වස්තිය, සිරින්ජය.

**කිරිජ්ජ** (නා.) පොල් කිරි කකාරා තෙල් සිඳ පෙරා ගත් පසු ඉතිරි වන දියරය.

**කිරි තෙල්** (නා.ප්‍ර.) කිරි යොදය, ගිතෙල්.

**කිරිත්තන් කරනවා** (ක්‍රි.) බවුතීස්ම කිරීමේ දී නම දෙනවා, ක්‍රිස්තියානි කරනවා.

**කිරි දරුවා** (නා.) 1. කිරි බොන වයසේ ළදරුවා. 2. මී මැසි පිළවා.

**කිරි දෙවිනවා/කිරි දෙවනවා/කිරි දොනවා** (ක්‍රි.) විශේෂයෙන් දෙනුන් ගේ තන පුඩුවෙන් කිරි ඇද ගන්නවා, කිරි ගන්නවා.

**කිරි තැනා** (නා.) ඇවැස්ස තැනා.

**කිරිඳි** (නා.ප්‍ර.) ගොයම් අතර වැවෙන වල් ධාන්‍යයක්, එහි ඇට.

**කිරි පට්ටිය** (නා.) කිරි පිණිස ඇති කරන ගව සමූහය, එ වැනි කිරි හරක් තබා ගන්නා ස්ථානය.

**කිරි පද්ද** (නා.) කිරි පෙරහන, කිරි බඳුන.

**කිරි පුබ්බරු** (නා.ප්‍ර.) කිරි බත්.

**කිරි බත** (නා.) කිරෙන් පිසූ බත, එළ කිරි හෝ පොල් කිරි මිශ්‍ර කිරීමෙන් පිසූ බත.

**කිරි බුරුල්ල** (නා.) ක්ෂීරපායී ගණයට අයත් ගව ආදී දෙනුන් ගේ පුඩු කීපයකින් යුක්ත වූ තනය.

**කිරි මල් පිපෙනවා** (ක්‍රි.) ගැහැනු ළමයකු යොවුන් බවට පත් වෙනවා, වැඩිවිය පැමිණෙනවා.

**කිරි මහත්තීන්ලා** (නා.බහු.) රාජකීය ළමයින්ට කිරි දුන් හෝ දෙනුන් ගෙන් කිරි දෙවා දුන් සේවිකා පිරිස.

**කිරි මා ගැහැනිය** (නා.) කිරි මව.

**කිරි මැලියම** (නා.) බිළිඳුන් ගේ දිවේ සහ තොල්වල (කිරි කීම නිසා) බැඳෙන සුදු පාට මැලියම.

**කිරිමි** (නා.ප්‍ර.) පණුවා.

**කිරි මුත්තා** (නා.) මුත්තා ගේ පියා, මී මුත්තා.

**කිරි මූවා** (නා.) ඇත් මුහුණක් ඇත්තා, ගණ දෙවියා.

**කිරි මුහුද** (නා.) මහා මේරු පර්වතයට පූර්ව දිග් භාගයෙහි ඇතැයි කවි සමයෙහි සැලකෙන සුදු මුහුද.

**කිරි මෝරු** (නා.ප්‍ර.) දී කිරිවලට ජලය හා ලුණු ස්වල්පයක් මිශ්‍ර කොට සාද ගන්නා පානය, මෝරු.

**කිරිය** (නා.) 1. කිරීම, කරන දෙය, ක්‍රියාව. 2. කිරීමක් වීමක් හෝ විඳීමක් ප්‍රකාශ කරන පදය, ක්‍රියා වාචක පදය. 3. අමුණු හතරක ප්‍රමාණය හෝ අමුණු හතරක් වැපිරෙන බිම් ප්‍රමාණය.

**කිරිය චිත්තය** (නා.) කුසලාකුසල නො වන කර්ම විපාකත් කර්ම නො දෙන ක්‍රියා මාත්‍රය පමණත් වන සිත.

**කිරියත් පද** (නා.ප්‍ර.) ක්‍රියාර්ථය ප්‍රකාශ කරන පද, ක්‍රියා පද.

**කිරිය පෙරළි** (නා.ප්‍ර.) යෙදිය යුතු ක්‍රියාව වෙනුවට වෙනත් ක්‍රියාවක් යෙදීම, ක්‍රියා විපර්යාසය.

**කිරිය මනෝධාතු** (නා.ප්‍ර.) රූපාදි ආරම්මණයන් කවර ද්වාරයකින් පැමිණේ දැයි මෙනෙහි කරන සිත, ආවර්ජන චිත්තය.

## අවබෝධය

මේ ශබ්දකෝෂ පිටුව ඇසුරු කර ගනිමින් පහත දැක්වෙන ප්‍රශ්නවලට පිළිතුරු සපයන්න.

1. "කිරිකඩ හේලය" යන්නට ශබ්දකෝෂයේ අර්ථ දක්වා ඇත්තේ කෙසේ ද?
2. "කිරි කෑ මුත්තා" ලෙස හඳුන්වා ඇත්තේ කවරෙක් ද?
3. සිරිපා වඳින්නට මුල්වරට යන තැනැත්තා හඳුන්වන්නේ කෙසේ ද?
4. ක්‍රියාව හැඳින්වීමට මෙහි යෙදුණු පදය දක්වන්න.
5. 'කිරිකොළ' යන පදය ශබ්දකෝෂයට ඇතුළත් කිරීමේ දී එය යෙදිය යුතු වන්නේ කවර පදයකට පසුව ද?

## ප්‍රායෝගික අභ්‍යාස

1. ඔබ හදාරන සෞන්දර්ය විෂයයට අදාළ වචන එක් රැස් කොට ශබ්දකෝෂයක් පිළියෙල කරන්න.
2. ශබ්දකෝෂයක් භාවිත කරමින් ඔබේ මිතුරු මිතුරියන්ගේ නම්වල අර්ථ සොයා ගන්න.
3. 12 වන පාඩමෙහි එන 'දීඝායු කුමාරයාගේ වත' කතා වස්තුව කියවා එහි ඇති දුරවබෝධ පදවල අර්ථ ශබ්දකෝෂයක් ඇසුරෙන් දැනගන්න.
4. පන්ති කාමරය පිරිසිදු කිරීමේ ශිෂ්‍ය නාම ලේඛනය අකාරාදි පිළිවෙළට සකසන්න.

පහත දැක්වෙනුයේ මේ සිංහල පෙළ පොතෙහි ඇතුළත් භාෂා ව්‍යාකරණාංග පිටු අංක සහිතව සකසන ලද සූචියකි. එය පෙළ ගස්වා ඇත්තේ අකාරාදි පිළිවෙළට අනුව ය. ග්‍රන්ථයක් පරිශීලනයේ දී මෙසේ වචන සූචිගත කොට තිබීම ප්‍රායෝගිකව ඉතා වැදගත් ය. එමගින් අවශ්‍ය කරුණු ඉක්මනින් හා පහසුවෙන් සොයා ගත හැකි ය.

### භාෂා හා ව්‍යාකරණ සූචිය

# 5 රාත්‍රිය



ටිබෙටයට දකුණින් පිහිටි, ඉන්දියාවේ ප්‍රාන්ත රාජ්‍යයක් වන සිකීම් නම් කුඩා රටෙහි උපත ලද ඇස්. කේ. තෂිනම්ග්‍යල් දොළොස් හැවිරිදි වියේ දී සිය වැඩිමල් සොයුරු සිකීම් පුණ්ණජී හිමියන් සමග ශ්‍රී ලංකාවට පැමිණියේ ය. ඔහු පොල්ගස්දූව ආරාමයේ වෙසෙමින් විද්‍යෝදය පිරිවෙන, මරදාන මහාබෝධි විද්‍යාලය, මරදානේ පුරාණ රජමහ විහාරය ඇසුරේ අධ්‍යාපනය සපුරා ගෙන සිකීම් මහින්ද නමින් දොඩන්දූව ශෛලබිම්බාරාමයේ දී පැවිදි බිමට එළැඹිණි. ටික කලක් කොළඹ ආනන්ද විදුහලේ ගුරුවරයකු ලෙස ද කටයුතු කළ උන් වහන්සේ ප්‍රකට වූයේ ටිබෙට් ජාතික එස්. මහින්ද යන නමිනි. නිදහසේ මන්ත්‍රය, ලංකා මාතා, නිදහසේ දැහැන, දරු නැළවිල්ල හෙවත් ජාතික තොටිල්ල ආදි දේශාභිමානී පද්‍ය කෘති ද ඔවා මුතු දම, කව්මිණ, කව්මුතු හා ළමා කව් කලඹ ආදි ළමා කාව්‍ය කෘති මාලා ද උන් වහන්සේගේ නිර්මාණ වෙයි. මහින්ද හිමියන් ළමයින් උදෙසා ලියූ ජනප්‍රිය කාව්‍ය නිර්මාණයක් වන රාත්‍රිය නමැති පැදි පෙළ මෙම පාඩමට ඇතුළත් ය. එම නිර්මාණය රස විඳීමෙන් නො නැවතී ඔබේ නිර්මාණ හැකියාව ඔප් නංවා ගනිමින් කාව්‍ය නිර්මාණ රස විඳීමට ද මේ පාඩම ඔබට මාර්ගෝපදේශ සපයයි.

# රාත්‍රිය

සමන් පිච්ච මල් ඉහිරුණු
නිල් තණකොළ පිට්ටනියක්
වගෙයි අහස අන්න බලනු
කොච්චර ලස්සන ද රෑට

බකමූණෝ පියාඹතී
අනික් කුරුල්ලෝ නිදතී
බෝ අතුවල එල්ලී ගෙන
මාවවුලෝ කෑගසතී

මගෙ හුරතල් අක්කාගේ
මාලේ මුතු ඇට වාගේ
මේ වැටෙන්නෙ පිනි බින්දුත්
හදමු එකක් ඒ වාගේ

හඳහාමී අප දිහාව
එබී බලයි පා හිනාව
සිහිල් සුළං දැල් විදින්ට
දොරට යන්ට හොඳ වෙලාව

අහසේ තරු වැල් පිරිලා
පොළොවේ සුදු මල් පිපිලා
මඟුල් ගෙවල් දෙකක් වගෙයි
මේ දෙපළ ම හැඩ ගැහිලා



එස්. මහින්ද හිමි

## අවබෝධය

කවි පෙළ ඇසුරෙන් පිළිතුරු ලියන්න.

1. රාත්‍රි අහස කවියා සමාන කර දක්වන්නේ කුමකට ද?
2. එක් එක් කුරුලු වර්ගය කුමක් කරමින් සිටිත් දැ'යි වෙන් වෙන්ව ලියා දක්වන්න.
3. තුන්වැනි කවියේ උපමාව සහ උපමේය උපුටා දක්වන්න.
4. මඟුල් ගෙවල් දෙකක් ලෙස දක්වා ඇති ස්ථාන මොනවා ද?
5. කවියා, මෙම පද්‍ය පන්තියට පාදක කර ගෙන ඇති අත්දැකීම් විස්තර කරන්න.

# රස විඳිමු, කවි තනමු

ජීවන අත්දැකීමක් ඇසුරින් අප සිතෙහි පහළ වන ප්‍රබල හැඟීමක් අන් අයගේ ද සිත සසල වන සේ ප්‍රකාශ කිරීමට යොදා ගන්නා එක් මගකි, කවිය.

කවියෙන් පළ කෙරෙන අත්දැකීම තව කෙනකුගේ සිතෙහි හට ගන්වන්නේ පෙර නො දුටු, නො ඇසු විරූ හැඟීමකි. මෙම අපූර්වත්වය චමත්කාරය ලෙස ද හැඳින්වේ. මේ නිසා කවිය කියවන හෝ අසන හෝ තැනැත්තාගේ සිතෙහි දැඩි සතුටක් හෙවත් ප්‍රහර්ෂයක් හට ගනී. පැරණි පඬිවරු මෙය රසය යැයි හැඳින්වූහ. එබැවින් 'කවිය' රසවත් වූ වැකිය යි.

කවි රස විඳීමට හුරුවක් හෙවත් පුරුද්දක් තිබිය යුතු ය. කාව්‍යසාහිත්‍යාදි කලා, රස විඳීමෙන් සුමට වූ හදක් ඇත්තෝ සහෘදයෝ වෙති.

කවි තනන්නට, ඔබ ලැබූ අත්දැකීමකින් ඔබේ සිත ප්‍රබල ලෙස කම්පනය විය යුතු ය. එමෙන් ම එය රසවත්ව ප්‍රකාශ කිරීමට ඊට උචිත බස් වහරක් ඔබට තිබිය යුතු ය. එවැනි බසක් කාව්‍යෝක්ති නගන බසක් ලෙස සැලකේ. කාව්‍යෝක්ති නැගීමට කවියා විවිධ උපක්‍රම වහල් කොට ගනී. එයින් කිහිපයක් හත්වන ශ්‍රේණියේ දී අපි උගත්තෙමු. උපමා, රූපක, අනුප්‍රාස, එළිසමය, හා විරිත ඉන් කිහිපයකි. මෙම උපක්‍රම නිසා කවියා ප්‍රකාශ කරන දැයෙහි විශේෂ අර්ථයක් මෙන් ම ශබ්ද මාධුර්යයක් ද ඇති වෙයි.

කවියා ලද ප්‍රබල හැඟීම ඉහත උපක්‍රම යොදා ගෙන ඉදිරිපත් කළ විට අප සිත ද කවියාගේ සිත මෙන් කම්පනය වෙයි නම් අපට ද කවි රස විඳීමේ දී හැකියාව තිබේ.

රසවත් කවි තනන්නට අප සතුව බොහෝ අත්දැකීම් තිබිය යුතු ය. ඒ අත්දැකීම් අප ලබා ගන්නේ පරිසරයෙනි. පොත පත කියැවීමෙන් හා වියතුන් ඇසුරෙන් අපේ දැනුමට බොහෝ දේ එකතු වෙයි. රසවත් කවි නිර්මාණය කරන්නට නම් අප අපූරු ලෙස යමක් දෙස බලන්නට පුරුදු විය යුතු යි. කිසිවකු නො දුටු ලෙස, විශේෂ ලෙස යමක් දැකිය යුතු ය. කිසිවකු නො කියූ ලෙස අප යමක් කිව යුතු ය. අපි උදාහරණ ගෙන බලමු.

"සුදෝ සුදු වැ වලාකුළෙනි
ඇයි මේ සිල් ගත්තා වැනි?
මඟුලට කළු නො නිසි බැවිනි
එය හැර අපි යමු මෙ වෙසිනි."

"ඉරු දෙවි බබළවයි පහන
වලා ඉහළ කෙරෙයි වියන"

"දිසාවෙනැ යි මේ හිරු එන්නෙ පායා
හැරී සිටී සූරියකත් ගසේ මල්
රැසුයි දිලෙන්නේ ලණු මෙන් ඇදීලා
මඟුල් ගෙයක් දෝ ලොව මේ වෙලාවේ"

**කුමාරතුංග මුනිදාස**

මේ එක් එක් කවියෙන් පැහැදිලි වන්නේ කවියක් නිර්මාණය කරන්නට නම් යමක් දෙස සාමාන්‍ය ලෙස බැලීමෙන් එය කළ නො හැකි බව යි.

"වලාකුළු සුදු පැහැයෙන් බබළයි." එහෙත් කවියා එය දකින්නේ මඟුල් ගෙදරකට කළු පැහැය නො ගැළපෙන නිසා වලාකුළු සුදු පැහැයෙන් සැරසී සිටින්නා සේ ය. ඒ මඟුල් ගෙදර මංගල පහන සූර්යයා යි. වලාකුළුවලින් වියන් බැඳ ඇත. සූරියකාන්ත මල් පිපී හිරු රැස් වැටුණු පරිසරය මඟුල් ගෙයක සිරිය ගන්නා තැනක් ලෙස කවියා වර්ණනා කරයි.

පතසන් අවර ගිරි නැටියෙන් වැටෙන කල
විලිකුන් සුරත් පල වැනි වේ රිවි මඬල

**සැළලිහිණි සංදේශය**

බැස යන හිරු බස්නාහිර නමැති නටුවේ රැඳී ඇති වැටෙන්නට ඉතා ආසන්න, හොඳින් ඉදුණු, ඉතා රතු වූ පලතුරු ගෙඩියක් ලෙස කවියා වර්ණනා කරයි. මේ කවි කෙතරම් අපූරු ද? කිසිවකු නො සිතන ලෙස කවියා සිතයි, ලියයි.

මෙයින් පැහැදිලි වන්නේ යමක් දෙස අමුතු ආකාරයකින් බැලීම හා සිතීම රසවත් නිර්මාණ බිහි කිරීමට හේතු වන බව යි. එය කවියකු සතු විශේෂ ගුණාංගයකි.

එමෙන් ම රසවත් කවි පබඳින්නට බොහෝ පොත පත කියවා තිබිය යුතු ය; බොහෝ දේ අසා දැන ගෙන සිටිය යුතු ය; පරිසරය හා බැඳී සිටිය යුතු ය. එවිට කවි ලියන්නට අවශ්‍ය

උපමා, රූපක හා අනුප්‍රාසවත් යෙදුම් භාවිත කරන්නේ කෙසේ ද, යෙදිය යුතු විරිත හා එළිසමය රැක ගන්නේ කෙසේ ද යන ගැටලු නිරාකරණය වනු ඇත.

වෙන වෙන හොඳ පාට ඇඳුම්
ඇඳ ගත් පොඩි ළමයි පෙළක්
වගෙයි නේද මේ ගස් ටික
නොයෙක් පාට මල් පිපිලා

මගේ නංගිගෙ පොඩි හිනාව
වගේය මේ පිච්ච පොකුර
ඇගෙ කම්මුල් දෙකේ පාට
කොයින් ද මේ රෝස මලට

**එස්. මහින්ද හිමි**

පාට පාට ඇඳුම් ඇඳගත් ළමයින් වගේ මල් පිපුණු ගසුත් රෝස මලක පැහැය ගත් නංගීගේ කම්මුල් හා පිච්ච මල් පොකුරක් වැනි වූ නංගීගේ හිනාවත් ගැන වර්ණනා කරද්දී අපට දැනෙන රසය කෙතරම් ද? උපමා හා රූපක යොදා ගැනීමෙන් වර්ණනා කරන මේ නැගණියන් දැකීමේ ආශාවක් අප තුළ ඇති වෙයි. කවි නිර්මාණය කරන විට ඒ කවියෙන් කියවෙන දේ අප සිතට දැනෙන ලෙස ඉදිරිපත් කරන්නට වග බලා ගත යුතු ය. ඒ හැඟීම, ඒ රසය දැනෙන ලෙස වචන යෙදීම කළ යුතු ය.

බඩගිනි වෙලා මා ගිය කල පුතුගෙ ගෙට
මැනලා වී ටිකක් දුන්නයි මල්ලකට
ගන්දෝ නො ගන්දෝ කියලා සිතුණි මට
මැනල ද පුතේ, කිරි දුන්නේ මං නුඹට

**ජන කවි**

මේ කවිය ඇසෙත් ම සිතට දැනෙන්නේ දුකකි. ඉතා සරල වචන යොදා ගෙන මවකගේ යහගුණය ගැනත් දරුවකුගේ දුර්ගුණය ගැනත් පවසන කවියා අප සිතෙහි දුක්බර බවක් ඇති කරයි.

ගල්වා ඉසෙහි තෙල් යහමින්
එල්ලා කරෙහි පංචායුධය
අල්ලාගෙන අතින් මා
පාසලට එක්ක ගිය
අකුරු නූගත් අම්මා ඔබ ය.

**මහගම සේකර**

ඉලපත ගෙන ඇය ගෙය අතු ගාන විට
ලෝකෙම ලස්සන ආවා වගෙයි ගෙට
ඇගෙ පතුලේ දූවිලි වටිනවා මට
මහ රජිනගෙ කිරුළේ ඇති මැණික් කැට

**මර්සලීන් ජයකොඩි පියතුමා**

මව ගැන කවීන් දෙදෙනකු පවසන දේ රස විඳින්න. අම්මා ගැන ආදරයක් සිතෙහි ඇති වෙයි. අම්මාගේ වටිනාකම හා සෙනෙහස ගැන කවියෙන් කියවෙයි.

තෙද බල විකුම් පෑ පැරකුම් ගැමුණු වගේ
ඔද වඩ වඩා කවුරුත් අපි එකා වගේ
යෙදෙමින් වැඩෙහි ජාතික බල අදන් මගේ
නිදහස් සිරිය ගෙන්වමු සොහොයුරන් මගේ

**එස්. මහින්ද හිමි**

මෙවැනි කවි රස විඳිද්දී අපට දැනෙන්නේ වීරත්වය යි. වීරකම සිතට දැනෙන ලෙස පද ගළපා තිබීම විශේෂ ලක්ෂණයකි.

පුවක් පතේ හෝ කුණු පත්කඩේ හෝ
කෙසෙල් කොළේ හෝ දමමින් සිඟාලත්
ඉඳුල් බතක් සෙම් සොටු හා කෙළත් ලා
අනා බිදීමෙන් කිසිවෙක් රකිත් දිවි

**රැයිපියෙල් තෙන්නකෝන්**

අසරණ හිඟන්නකු තම ජීවිතය රැක ගැනීමට සිඟා ගෙන එන ආහාර බුදින ආකාරය කීමෙන් අප සිතෙහි අනුකම්පාවත් ඒ සමග ම පිළිකුළත් ඇති වෙයි.

> පොහොසත් අයගේ මුදල් දෙතොත්
> ගරු නාමත් පදවිත් පතා ගෙනයි
> දිළිඳෝ හඳුනත් හොඳින් ම දුක්
> හැකි සේ දෙත් එහෙයින් යමක් ඇතොත්
>
> කුමාරතුංග මුනිදාස

මෙහි පොහොසතුන්ගේ ක්‍රියා කලාපය ගැන අපට දැනෙන්නේ උපහාසයකි. කලකිරීමකි. අවඥා සහගත හැඟීමකි.

ආදරය, කරුණාව, ආශාව, වීරත්වය, පිළිකුල, උපහාසය වැනි හැඟීම් ඇති වන ලෙස කවි නිර්මාණය කෙරෙයි. ඒවා නැවත නැවත කියවා රස විඳින්නට සිතෙයි. කවි නිර්මාණය කරද්දී ඒ ඒ හැඟීම් දැනෙන ලෙස වචන යෙදිය යුතු යි. රස විඳින්නට රසවත් කවි නිර්මාණය කළ යුතු යි.

එළිසමය හා විරිත සහිත සිවුපද කවි ලෙසත් එසේ නොමැතිවත් කවි නිර්මාණය කළ හැකියි. ඔබටත් මේ කුමන ආකාරයකට හෝ කවි නිර්මාණය කළ හැකි යි. විවිධ රස දැනෙන ලෙස විවිධ අලංකාර යෙදුම් භාවිත කරමින්, රස වැහෙන හැඟීම් දැනෙන කවි ලියන්නට නිතර නිතර කවි නිර්මාණය කළ යුතු ය; අභ්‍යාස කළ යුතු ය. එවිට ඔබත් දක්ෂ කවියකු වනු නො අනුමාන ය. ඔබේ අත්දැකීම් ඇසුරෙන් පුංචි පුංචි රසවත් කවි නිර්මාණය කරන්නට උත්සාහ කරන්න.

## ලිඛිත අභ්‍යාස

1. **පහත සඳහන් කවිවලට මාතෘකාවක් යොදන්න. ඔබ යොදා ගත් මාතෘකාවට අදාළව තවත් කවියක් නිර්මාණය කරන්න.**

..................................

i. වලාකුළෙන් බැස එනවා
මිහිතලයේ වැතිරෙනවා
ගහකොළ මල් පුබුදනවා
ගංගාවල් පුරවනවා

..............................................................
..............................................................
..............................................................
..............................................................

..................................

ii. පොතක අගය නැහැ දන්නේ
මිනිසුන් ලෙඩ කරවන්නේ
රෙදි පෙරෙදි ද වනසන්නේ
'ඤාවි' හඬට බිය වන්නේ

..............................................................
..............................................................
..............................................................
..............................................................

................................        ................................

iii. ගෙදර බුදුන් ඇය තමයි
පාසලේ දී ඔබ ඇයයි
පොතට පතට පණ පොවයි
අප දිවි මග සරු කරයි

....................................................................
....................................................................
....................................................................
....................................................................

iv. අඹ ගස මුදුනේ ටිං ටිං ටිං
කෑම සොයා ගෙන ටිං ටිං ටිං
කඩිසර ගමනින් යයි ටිං ටිං
කොයිබද උදේ ම ටිං ටිං ටිං

....................................................................
....................................................................
....................................................................
....................................................................

2. **පහත සඳහන් කවිවල ඉතිරි පද දෙක සම්පූර්ණ කරන්න.**

i. ලේ කිරි කර පොවාලා
ගුණ දම් දී වඩාලා
..............................................
..............................................

ii. හෝ හෝ ගා හඬ නැගෙයි
ගහ කොළ දස අත වැනෙයි
..............................................................
..............................................................

iii. ඔවදන් දී මනා
රකී දෑස මෙනා
..............................................................
..............................................................

iv. කියන බොළඳ වදන්
මලකි ය මුදු ගුණෙන්
..............................................................
..............................................................

v. නිලට දිලෙන ජලේ
ඕලු නෙලුම් දිලේ
..............................................
..............................................

3. **පහත සඳහන් කවිවල විරිතට අනුව හිස්ව ඇති කවි සම්පූර්ණ කරන්න.**

i. විනෝදය ලැබුමට
තොරතුරු දැන ගැනීමට
..............................................................
පරිගණක එයි අපෙ උදව්වට

ii. විහඟුන් සැරි සරයි
විල්වල නෙලුම් පිබිදෙයි
..........................................................
..........................................................

iii. උණුසුම සිසිල සොමි ගුණ පිරි පින්බිමකි
දාගැබ් මහා වැව් තැනවුණු ජයබිමකි
..........................................................
..........................................................

iv. රස පල සුවඳ කුසුමින් තුරු හිස පිරෙන
උණුසුම සිසිල සම ලෙස හැම වෙත පුදන
..........................................................
..........................................................

## ප්‍රායෝගික අභ්‍යාස

1. සරල මාතෘකා ඇසුරෙන් කවි ලියා කුඩා කවි පොතක් නිර්මාණය කරන්න.
2. ඔබ අවට පරිසරය හොඳින් නිරීක්ෂණය කරන්න. එහි ඔබ දුටු සිත් ගත් වස්තුවක් හෝ අවස්ථාවක් කවියට නගන්න.
3. ඔබ ලියූ කවියට මාතෘකාවක් ද යොදන්න. ඔබ ලියූ එවැනි කවි එකතු කර කවි පොතක් නිර්මාණය කරන්න.



# කතා බහට අවධානය



සවන් දීම දැනුම ලබා ගන්නා එක් මාර්ගයකි. 7 ශ්‍රේණියේ දී 'කතා බහට සංයමයක්' පාඩම මගින් ද පුද්ගල සංවාද කීපයක් ඉදිරිපත් කර ඇත. ගුරුතුමා හෝ ගුරුතුමිය හෝ කියා දෙන පාඩම මනා අවධානයෙන් යුතුව අසා නො සිටිය හොත් එය මතකයේ නො රැඳේ. නිවේදනයකට හෝ පණිවිඩයකට හෝ ප්‍රතිචාර දැක්විය යුත්තේ ද අවධානයෙන් යුතුව සවන් දීමෙනි.

එකිනෙකා අතර ඇති වන කතා බහේ දී හා සංවාදවල දී අවධානය මෙන් ම ආචාරශීලි වීම ද අවශ්‍ය ය. එදිනෙදා ජීවිතයේ දී අපට විවිධ අය සමග කතා බහ කරන්නට සිදු වේ. ඒ අතර අප හා සම වයසේ අය මෙන් ම වැඩිහිටියන්, පූජ්‍ය - පූජක පක්ෂය හා විවිධ ආයතනවල නිලධාරීන් ආදි විවිධ වයස් හා සමාජ මට්ටම්වලට අයත් පිරිස් සිටිය හැකි ය. මේ අය සමග කතා බහ කිරීමේ දී ඔවුන්ගේ වැඩිහිටිබවට, පූජනීයත්වයට, තනතුරට අදාළ වන සේ ආමන්ත්‍රණය හා ප්‍රතිචාර දැක්වීම කළ යුතු වෙයි. එයින් ආචාරශීලිභාවය පළ කරන්නා සේ ම සුහද සමාජ හා පුද්ගල සම්බන්ධතා ද වර්ධනය වෙයි.

කතා බහකට සවන් දී ආචාරශීලිව ප්‍රතිචාර දැක්වීමේ ගුණය අපේ ගැමි සමාජයේ මැනවින් පිළිබිඹු විය. පහත දැක්වෙන්නේ ගැමි සිසු දරුවකු හා ගුරුවරයකු අතර වන කතා බහකි.

"මුදලිහාමි, හෙට සවස ගෙදර වැඩක් මොකුත් තියෙනවා ද?"

"වැඩක් නං නෑ මහත්තයා"

"හෙට හවස මාත් එක්ක කැකිරාවට යන්න ලෑස්ති වෙලා එන්න පුළුවන් ද?"

"පුළුවන් මහත්තයා"

"එහෙනම් ඉස්කෝලෙ ඇරිලා මාත් එක්ක කැකිරාවට යනවයි කියලා ගෙදර අයට කියලා එන්න ඕනෑ."

"හොඳයි මහත්තයා"

"දැන් ඉන්අනිද්දාතේ කොළඹ යන්නේ. එහෙ ගිහින් දුවන කොට මෙහෙදි වගේ සරම පිට පට ගහගෙන දුවන්න බෑ. මුදලිහාමිට මගේ ගානෙ කලිසමක් මස්සලා දෙනවා. හෙට ගිහින් මිම්ම දීලා එමු."

"හොඳමයි මහත්තයා"

"දැන් එහෙනම් ගෙදර යන්න."

- **මීටර් සියය**

ගම්බද පාසලකට අලුතෙන් පැමිණි ගුරුවරයකු දිවීමෙහි දක්ෂ සිසුවකු ක්‍රීඩා කටයුතුවලට උනන්දු කරවමින් උද්‍යෝගයෙන් හා කැප වීමෙන් කටයුතු කරන ආකාරයත් ඒ බැව් දන්නා සිසු දරුවා ගුරුතුමාගේ කතා බහට ආචාරශීලිව සවන් දෙමින් ප්‍රතිචාර දක්වන ආකාරයත් ඉහත සංවාදයේ පෙන්නුම් කෙරේ.

පහත දැක්වෙන්නේ රජයේ නිලධාරියකු හා ගැමි මවක අතර සංවාදයකි.

ඉතා යටහත් පහත්ව අපේ අම්මා දෑත් එක්කොට වැඳ පෙත්සම පිළිගැන්නුවා ය.

"මොක ද මේක ඉංග්‍රීසියෙන් ලියලා තියෙන්නේ? බැරිද ඉංග්‍රීසියෙන් ම කියන්න."

"අනේ හාමුදුරුවනේ පෙත්සම් ලියන මහත්මයා කිව්වා ඉංග්‍රීසියෙන් ම ලීවොත් හොඳයි කියලා. අපි නූගත් මිනිස්සු. අපිට ඕවායේ හයක් හතරක් දැනෙන්නේ නැහැ. මේක නම් හරි ම ඇබැද්දියක් හාමුදුරුවනේ, තමුන්නාන්සේට බුදු බව අත්වෙයි අපිට සහනයක් කර දුන්නොත්" යයි අම්මා බැගෑපත්ව කීවා ය.

"කොහෙ ද ගම?"

ඒජන්ත උන්නාන්සේ මෙසේ අසමින් පෙත්සම දෙස ද බලා පෑන මේසය මත තබා මා දිහා බලන්න විය. මම ලේන්සුවෙන් නහය පිසදා ගතිමි. අපේ ඉස්කෝලේ සිකුරාදාට තියෙන මීටිමේ සෝමරත්නලාගේ නංගී කතන්දරයක් කියනවා වගේ අම්මා නොනවත්වා ම විස්තරේ කියාගෙන ගියා ය.

ඒජන්ත උන්නාන්සේ නිශ්ශබ්දව කන් දී සිටියේ ය. "අපිට වෙලා තියෙන්නෙ හරි ම කරදරයක්. හුංගා ඇනපු මිනිහා විතරයි හාමුදුරුවනේ ඒකෙ වේදනාව දන්නෙ. ඇස් ලොකු බණ්ඩා හිටපු විදානෙගෙන් තියෙන කරදර කියලා ඉවර කරන්න බැහැ."

"මොනව ද විදානෙගේ වැරදි?"

"නොයෙක් නරක වැඩ හාමුදුරුවනේ ඔය පෙත්සම් ඔක්කොම ලියලා තියෙනවා."

"ඒක ඇත්ත මම කැමති උඹලාගේ කටෙන් ම මේවා අහන්න."

**පෙත්සම** - ලීල් ගුණසේකර

ගැමි මවක තම දුක්ගැනවිල්ල ඒජන්තවරයා — වර්තමාන ව්‍යවහාරය අනුව දිස්ත්‍රික් ලේකම්වරයා හෝ ප්‍රාදේශීය ලේකම්වරයා — හමුවේ කියා ගෙන යයි. ඔහු රජයේ ඉහළ නිලධාරියකු වුව ද එම දුක්ගැනවිල්ලට සාවධානව සවන් දෙමින් ප්‍රතිචාර දක්වයි. එය උසස් ගුණාංගයකි.

පාසලේ දී හා ඉන් බැහැර රජයේ හා පෞද්ගලික ආයතනවල නිලධාරීන් හමු වී කතා බහ කිරීමට අපට නිතර සිදු වේ. එකිනෙකා හා කථා කිරීමේ දී ආවේගාත්මක නො වීම, අනවශ්‍ය තොරතුරුවලින් තොරව අවශ්‍ය කරුණු දැක්වීම, ප්‍රියශීලීභාවය, ආචාර සම්පන්නව හැසිරීම, සංයමය ආදි ගුණාංග අන්තර්පුද්ගල සම්බන්ධතා දියුණු කිරීමට හේතු වෙයි.

දසුන් ශානක වැලිගලතැන්න ක්‍රීඩා සමාජයේ ලේකම්වරයා ය. තම ක්‍රීඩා සමාජයේ වාර්ෂික ත්‍යාග හා සහතික පත්‍ර ප්‍රදානෝත්සවයට පැමිණෙන ලෙස ප්‍රාදේශීය ලේකම්වරයාට ආරාධනා කිරීම සඳහා ඔහු ප්‍රාදේශීය ලේකම් කාර්යාලයට යයි. නිල කාමරයට පැමිණෙන ලෙස දැනුම්දීමෙන් පසුව ඔහු ආරාධනා පත්‍ර ද රැගෙන එහි ඇතුළු වෙයි.

| | |
|---|---|
| ප්‍රාදේශීය ලේකම්: | එන්න වාඩිවෙන්න |
| දසුන්: | සුබ උදෑසනක් වේවා!<br>(ලේකම්වරයා ද ආශීර්වාද කරයි.) ලේකම්තුමනි,<br>ඔබ තුමාට ආරාධනාවක් කිරීමටයි ආවේ. මම වැලිගල තැන්න ක්‍රීඩා සමාජයේ (ආරාධනා පත්‍රය පිළිගන්වමින්) |
| ප්‍රාදේශීය ලේකම්: | මම දන්නවා වැලිගලතැන්න ක්‍රීඩා සමාජය ගැන. ඔබේ ක්‍රීඩා සමාජය ප්‍රදේශයේ උද්යෝගයෙන් කටයුතු කරන ක්‍රීඩා සමාජයක්. එවැනි අයට අප උදවු කරන්න ඕනෑ.<br>ඉතින් මොකක් ද කාරණය? |
| දසුන්: | අපේ ක්‍රීඩා සමාජයේ ත්‍යාග හා සහතික පත්‍ර බෙදා දීමේ උත්සවය ලබන මාසේ 15 වැනිදා. හවස දෙකට යි, උත්සවය සූදානම් කරලා තියෙන්නේ. |
| ප්‍රාදේශීය ලේකම්: | (දිනපොත පෙරළා බලමින්) හා... එදාට විශේෂ රාජකාරියක් යෙදී නැහැ. ඔබේ උත්සවයට මට එන්න පුළුවන්. |
| දසුන්: | ඔබතුමාට බොහෝ ම ස්තුතියි! |

කෙනෙකු අදහස් පළ කරන විට ඊට සංයමයෙන් සවන් දී අවස්ථාව පැමිණි විට ප්‍රතිචාර දැක්වීමත් කථන හා ශ්‍රවණ ක්‍රියාවලිය මගින් අපේක්ෂිත අරමුණු ඉටු කර ගැනීමට හේතු වෙයි.

## ලිඛිත අභ්‍යාස

1. පහත දැක්වෙන අවස්ථා අලළා සංවාදයක් ගොඩනගන්න.

    i. ඔබේ පන්ති කාමරයේ පැවැත්වෙන චිත්‍ර ප්‍රදර්ශනය නැරඹීමට විදුහල්පතිතුමාට පැමිණෙන ලෙස ආරාධනා කරන අවස්ථාව

    ii. ළමා ඉතුරුම් ගිණුමක් ආරම්භ කිරීමේ දී බැංකු නිලධාරියකු සමග කතා බහ කරන අවස්ථාව

    iii. ඔබේ පාසලේ අධ්‍යාපන චාරිකාවක් සඳහා බස් රථයක් ලබා ගැනීම සඳහා ව්‍යාපාරික මහතකු සමග කරන කතා බහ

## ප්‍රායෝගික අභ්‍යාස

1. එකිනෙකා සමග අදහස් හුවමාරුවේ දුර්වලතා කියැවෙන පහත සඳහන් ප්‍රස්තාව පිරුළකට අදාළ කථාවක් ලියන්න.

    i. කළුවා මාරපන් ගියා වගේ

    ii. හතර බීරි කතාව වගෙයි

    iii. දොම්පෙට යන පාර ඇහුවා වාගේ

2. සවන් දීමේ දී සිත්හි තබා ගත යුතු කරුණු ඇතුළත් වගුවක් නිර්මාණය කරන්න.

3. ඔබ ඉගෙන ගන්නා දහම් පාසලේ ස්වාමීන් වහන්සේ නමක/පූජකවරයකු සමග කෙරෙන දෙබසක් ගොඩනගන්න.



සාමාන්‍ය කතා බහ පමණක් නො ව සවන් දීම මගින් දැනුම අධ්‍යාපනය ලබා ගැනීම ද සිදු වෙයි. ලිවීම ප්‍රචලිත නොවූ පැරණි සමාජයේ අධ්‍යාපනය මුළුමනින් ම සවන් දීම මත රඳා පැවතිණි. එදා උගතා හැඳින්වීම සඳහා යෙදුණු 'බහුශ්‍රැත 'යන්නෙහි අරුත ද 'බොහෝ ඇසූ' යන්න යි. අද ද උගතකු හැඳින්වීමට "බොහෝ ඇසූ පිරූ තැන් ඇති" යනුවෙන් ව්‍යවහාර කෙරේ.



# විධි ක්‍රියා - ආශීර්වාද ක්‍රියා



කිරීමක්, සිදු වීමක් හෝ විඳීමක් ගැන කියැවෙන පද ක්‍රියා පද යි. එම ක්‍රියා පද අතරින් වාක්‍යයක ආඛ්‍යාතය ලෙස යෙදෙන ක්‍රියා, අවසාන ක්‍රියා බවත් එසේ ආඛ්‍යාතය ලෙස නො යෙදෙන ක්‍රියා, අනවසාන ක්‍රියා බවත් මීට ඉහත ශ්‍රේණිවල දී ඔබ උගෙන ඇත. මේ පාඩමෙන් අවසාන ක්‍රියා ගණයට අයත් වන ක්‍රියා පද වර්ග දෙකක් උගනිමු.

# විධි ක්‍රියා

(අ) කරුණාකර මැද පේළිය ඉස්සරහට **යන්න**. (බස් රථයක දී අසන්නට ලැබෙන විධි ක්‍රියාවකි)

(ආ) ගොඩැල්ලේ තරම දැන ගෙන ළිඳ **කපනු**
බොරැල්ලේ තරම දැන ගෙන උඩ **පනිනු**
කඩුල්ලේ තරම දැන ගෙන වැට **බඳිනු**
තමුන්ගේ තරම දැන ගෙන කල් **හරිනු**

(ඇ) මා කීව අසා තැති නො ගෙන නිසලව **හිඳිනු** මැන සොඳුර. මොවුහු මේ වනයේ වැද්දෝ වෙති...

(මනමේ නාටකය)

ඉහත නිදර්ශනවල සඳහන් තද කළු අකුරින් මුද්‍රිත ක්‍රියා පදවලින් ඇඟවෙන්නේ යම් විධානයක්/නියෝගයක්/ඉල්ලීමක් කිරීමකි. මේ නියෝග ආදරයෙන් මෙන් ම අනාදරයෙන් ද සිදු කෙරේ. කපනු, පනිනු, බඳිනු, හරිනු යන විධි ක්‍රියාවල ආදරය ගැබ් වී නොමැති අතර හිඳිනු මැන කී විට එහි ආදරාර්ථය සහිත ය. මේ අනුව යම් අණ කිරීමක් හෝ නියෝගයක් මෙන් ම ආයාචනයක් හෝ ඉල්ලීමක් කිරීම සඳහා භාවිත වන ක්‍රියා පද, විධි ක්‍රියා වන බව පැහැදිලි ය.

| අණ කිරීම/නියෝගය | ඉල්ලීම/ආයාචනය |
|---|---|
| කියනු/කියව/කියවු | කියන්න/කියනු මැන |
| බලනු/බලව/බලවු | බලන්න/බලනු මැන |
| හිඳිනු/හිඳුව/හිඳිවු | හිඳින්න/හිඳිනු මැන |

සිංහල භාෂාවේ විධි ක්‍රියා නිර්මාණය වන ආකාර කිහිපයකි.

**1. ක්‍රියා මූලය ම (ක්‍රියා පදයක මූලික ස්වරූපය) විධි ක්‍රියා අර්ථය දීම.**

උදාහරණ: බල මහ මුහුද එම සඳ උතුරින් පෙනෙන
අස දැන් ත යන මග සලකුණු මෙතැන් සිට
සැල කර ත ගිය කටයුතු සිටැ එකත් පස
(සැළලිහිණි සන්දේශය)

**2. ක්‍රියා මූලයට පරව 'ව' හා 'වු' ප්‍රත්‍ය එක් කිරීම.**

'ව' ප්‍රත්‍යය ඒක වචන අර්ථයෙහිත් 'වු' ප්‍රත්‍යය බහු වචන අර්ථයෙහිත් යෙදෙයි.

'ව' ප්‍රත්‍යය

උදාහරණ: "මඳක් ඉවසව කොල්ල, මගේ වචනය අසව"
(මනමේ නාටකය)

ගුරු බැවුලේ යව අවුලේ නොවී කිසි
කරව පියාසර සකි කොන්ත ගං තොටින්
ළසල් රුකෙක සැතපෙව ළපලු සිහිලළ
(සැළලිහිණි සන්දේශය)

'වු' ප්‍රත්‍යය

උදාහරණ: "වැද්දෙනි, තෙපි මෙතනින් නික්ම යවු"
"යොමා කර නෙත් බලවු මනමේ කුමරු පැමිණේ"
(මනමේ නාටකය)

... මගේ වැරයෙන් ම නිදහස් කොට තැබූ ම
මගේ යුතුකමයි සලකවු හැම දෙන ම
(නිදහසේ දැහැන - එස්. මහින්ද හිමි)

**3. 'නු' ප්‍රත්‍යයෙන් අවසන් වන ක්‍රියා රූප ඒක වචනය හා බහු වචනය යන දෙවර්ගය ම හැඟවෙන විධි ක්‍රියා පද ලෙස යෙදේ.**

උදාහරණ: ගොඩැල්ලේ තරම දැනගෙන ළිඳ කපනු
උතුම් අදහසින් මෙය කියවනු සිතනු
ප්‍රේමවන්ත දරුවෙනි මා හිඳිනු කන් යොමා....
(සිංහබාහු නාට්‍යය)

4. **ක්‍රියා මූලයට -න්න/-න්ට/-න්ඩ ප්‍රත්‍යය එක් වීමෙන් විධි ක්‍රියා නිර්මාණය වෙයි. මෙය කථා ව්‍යවහාරයෙහි යෙදෙන විධි ක්‍රියා රූපයක් වන අතර ඒක වචන හා බහු වචන භේදයෙන් තොර ය.**

උදාහරණ: එන්න/එන්ට/එන්ඩ
කන්න/කන්ට/කන්ඩ
ලියන්න/ලියන්ට/ලියන්ඩ

- ගංවතුරින් අසරණ වූ මිනිසුන්ගේ ජීවිතවලට සරණක් වන්නට ඔබත් දායක **වෙන්න**.
- නිට්ටඹුව බහින අය ඉස්සරහට **එන්ඩ**.
- දරුවනේ, අභ්‍යාස පොත් අරන් පෙළ පොතේ ක්‍රියාකාරකම **කරන්න**.

5. **'නු' ප්‍රත්‍යයෙන් අවසන් වන ක්‍රියා රූපවලට පසුව මැනවි/හොඳයි/යෙහෙකි/මනා ය වැනි නිපාත පද යෙදීමෙන් ද විධි ක්‍රියා සෑදේ. මෙම විධි ක්‍රියාවලින් ආදරාර්ථය ප්‍රකාශ වෙයි.**

උදාහරණ: "... බරණැස් පුරයට යෙහෙන් පැමිණ දසරාජ ධර්මයෙන් රාජ්‍යය **කරනු මැනවි**"
"හිමියනි, ඔහුට සමාව **දෙනු මැනවි**"
(මනමේ නාටකය)
"... නුඹලා තිදෙනා මගියන් විය නො හැකි ය. ඇත්ත **කියනු යෙහෙකි**"
(සිංහබාහු නාට්‍යය)

6. **ක්‍රියා මූලයට හෝ පූර්ව ක්‍රියාවට '-පිය' සහ '-පියවු' ප්‍රත්‍යය එක් වීමෙන් ද විධි ක්‍රියා නිර්මාණය වේ. 'පිය' යන්න ඒක වචනාර්ථයෙහිත් '-පියවු' යන්න බහු වචනාර්ථයෙහිත් යෙදේ. වර්තමාන ව්‍යවහාරයෙහි මෙය අනාදරාර්ථය ගැබ් වූ විධි ක්‍රියා විශේෂයක් සේ සැලකේ. එහෙත් පැරණි ව්‍යවහාරයෙහි දී මෙය සාදර අර්ථයෙහි යෙදී තිබේ.**

උදාහරණ: රාං කිරිල්ලියෙ, රාං කිරිල්ලියෙ - රාං කුරුල්ලට එන්ඩ **කියාපිය**

බිං කුණ්ඩෝ බොල බිං කුණ්ඩෝ - තෝත් **නටාපිය** මාත් නටන්නං

7. **ක්‍රියා මූලයට -පන් හා -පල්ලා ප්‍රත්‍යය එකතු වීමෙන් සෑදෙන විධි ක්‍රියා ද සිංහල කථා ව්‍යවහාරයෙහි එයි. -පන් ඒක වචන අර්ථයත් -පල්ලා බහු වචන අර්ථයත් ප්‍රකාශ කරයි.**

උදාහරණ: ඉණේ **බලාපන්** ඉණ වට සේල **බලාපන්**
දැදුරු ඔයෙන් එන එතනගෙ ඔමරි **බලාපන්**
පවු කළ ගොනෝ **ඇදපන්** හපුතල් යනවා
**බලාපල්ලා** මේ මූණේ හැටි...
සතර දෙනෙක් සිට කළ **පිඹපල්ලා**
කලා වැවට පින් දීලා **පලයල්ලා**

# ආශීර්වාද ක්‍රියා

යමකුට සුබ හෝ අසුබ පැතුමක් කිරීමේ දී භාවිත වන ක්‍රියා විශේෂය ආශීර්වාද ක්‍රියා නම් වෙයි. ආශීර්වාද ක්‍රියා අනතීත කාලයෙහි, පුරුෂ තුනෙහි, ඒක වචන හා බහු වචනයෙහි යෙදෙන බව හඳුනාගත හැකි ය.

උදාහරණ: i. **සුබ පැතුම් අර්ථයෙහි යෙදෙන ආශීර්වාද ක්‍රියා**

සුබ උපන් දිනයක් **වේවා!**
සුබ නව වසරක් **වේවා!**
"...සකල සම්පත්තියෙන් **වැජඹේවා,** ධනුද්ධර කුමරුනි"
"...චිරාත් කාලයක් යෙහෙන් **වැජඹෙත්වා,** දරුවනි"
(මනමේ නාටකය)
"කැලේ තිබෙන කොයි දේවත් රස **වේවා**"

ii. **අසුබ පැතුම් අර්ථයෙහි යෙදෙන ආශීර්වාද ක්‍රියා**

සතුරෝ **වැනසෙත්වා!**
හොරාට මේ කළ දේ පළ **දේවා!**

ආශීර්වාද ක්‍රියාව නිර්මාණය වන්නේ ප්‍රකාශන ක්‍රියා රූපයෙ අගට 'වේවා' යන අරුත් ඇති 'වා' නිපාතය එක් වීමෙනි. එබඳු ආශීර්වාද ක්‍රියාවක් උත්තම, මධ්‍යම හා ප්‍රථම යන පුරුෂ තුනෙහි වර නැගෙන්නේ මෙසේ ය.

| | ඒක වචන | බහු වචන |
|---|---|---|
| ප්‍රථම පුරුෂ | සැනසේවා | සැනසෙත්වා |
| මධ්‍යම පුරුෂ | සැනසෙහිවා | සැනසෙහුවා |
| උත්තම පුරුෂ | සැනසෙම්වා | සැනසෙමුවා |

සමහර අවස්ථාවල දී විධි ක්‍රියා රූප ද ආශීර්වාදාර්ථයෙහි යෙදෙයි.

උදාහරණ: දියෙන් ගොඩෙන් ගිනි ජාලා මැවීයන්
සම්මා සම්බුදු වෙන දා නිවන් දකින් අම්මා
පමා වෙලා වැහැපන් වැහි වලාවේ
තබන තබන පය ලිස්සා වැටීයන්
මුතු මැණිකා මට හීනෙන් පෙනීයන්

තවත් අවස්ථාවක දී 'වා' ප්‍රත්‍යය නොමැතිව ක්‍රියා මූලය ම ආශීර්වාද ක්‍රියා ලෙස යෙදේ.

උදාහරණ: සුරවර සැරද විබිසණ දෙව් කැලණි පුර

ශුභ ප්‍රාර්ථනයක දී මෙන් ම අශුභ ප්‍රාර්ථනයක දී ද යෙදෙන බැවින් මෙම ක්‍රියා හැඳින්වීමට ප්‍රාර්ථනා ක්‍රියා යන්න ද භාවිත කෙරේ.

## ලිඛිත අභ්‍යාස

1. පහත දැක්වෙන පද්‍ය පාඨවල සඳහන් විධි ක්‍රියා සහ ආශීර්වාද ක්‍රියා වෙන් වෙන් වශයෙන් තෝරා වගුවක සටහන් කරන්න.

i. ගව්වෙන් ගව්ව දිව මාලිග සෑදේවා
ii. බල සුබ නිමිති පෙරමග නැකතටත් වැඩී
iii. සිතු නතු කර අස යහළුව වඩන රූති
iv. දෙවියෝ දෙත්වා ආසිරි සැමදා
v. දෙවු මෙහසුන් විබිසණ දෙවිඳුට පවර
vi. ලෙඩින් දුකින් සංහතිය ම මැරීයන්
vii. ජයවද්දන පුරවර දනු මිතුරු තුමා
viii. වඳු දළදා හිමි තෙමහල් පහය රැඳී
ix. වනන්තරේ වන සපු මල් පිපීයන්
x. ගනු අවසර එනිරිඳු සිරි පතුල් වැඳ

| විධි ක්‍රියා | ආශීර්වාද ක්‍රියා |
|---|---|
| | |

2. පහත සඳහන් පාඨවල ඇති විධි ක්‍රියා පද උපුටා ලියන්න.

i. "දැන් නරඹනු සොඳින සුප්පා දේවී මනකල්"
ii. "මෙහි එනු මැනවි සොඳුර"
iii. "... නුඹ පියාණන් පෙරළා පැමිණි බව කියා සොහොයුරා කැඳවා ගෙන එව"
iv. "යන්ට නො සිතන් මා අණ කඩ කර"
v. "හිමි සඳුනි, සිතට කිසිදු බියක් නො ගනු මැනවි"
vi. "ප්‍රේමවන්ත දරුවෙනි මා හිඳිනු කන් යොමා"
vii. "පින් පිඬ වැනි මා මෑණිය කියනු නොවළහා"
viii. "යන්න නො සිතන්න මා සොහොයුරනි පෙම්බරා"
ix. "... මාගේ මාලිගාවේ නවාතැන් පිළියෙල කොට දෙව"
x. "... මේ මුළු පෙදෙස අත් හැර දා නුඹලාගේ දරු පවුල් හා දේපළ ද රැගෙන වෙන රටකට යන්ට සැරසෙවු"
xi. "නො කරන් මා පුතුනේ මේ සටනා"
xii. "කොතරම් නරයන් මැරුව ද මා මැරීම නුඹ සිතන ලෙස පහසු නො වන බව දැන ගනු යෙහෙකි."

3. සුදුසු ආශිර්වාද ක්‍රියා පද යොදා හිස්තැන් පුරවන්න.

i. ඔබට ඉක්මන් සුවය ....................... (ලැබේවා/ලැබෙත්වා)
ii. මම විභාගයෙන් ජය ....................... (ලබමුවා/ලබම්වා)
iii. ඔබ මේ සටනින් ....................... (දිනෙහිවා/දිනෙහුවා)
iv. අපි සුවපත් ....................... (වෙමුවා/වේවා)
v. නුඹලා දුකින් ....................... (මිදෙත්වා/මිදෙහුවා)
vi. දරුවෝ යහපතෙහි ....................... (හැසිරේවා/හැසිරෙත්වා)
vii. සතුරා ....................... (භංග වේවා/භංග වෙත්වා)
viii. මිතුරාට සෙතක් ....................... (වෙත්වා/වේවා)
ix. සියලු සතුරෝ මිතුරෝ ....................... (වේවා/වෙත්වා)
x. සියලු සත්වයෝ අවෛරී අය ම ....................... (වෙත්වා/වේවා)



# ප්‍රායෝගික ලේඛන




එදිනෙදා ජීවිතයේ දී අපට විවිධ අවශ්‍යතා සඳහා විවිධ ලේඛන සැකසීමට සිදු වේ. රාජකාරි ලිපි, ව්‍යාපාරික ලිපි, පෞද්ගලික ලිපි, වාර්තා, අත් පත්‍රිකා, දැන්වීම්, ආරාධනා පත්‍ර, න්‍යාය පත්‍ර ආදිය එවැනි ලේඛනවලට නිදසුන් ය. මේවා ප්‍රායෝගික ලේඛන ලෙස දැක්විය හැකි ය. ඒ ඒ ප්‍රායෝගික ලේඛනයට සම්මත ආකෘතියක් ඇත. එය අනුගමනය කිරීම ඉතා වැදගත් ය. කවර වර්ගයේ ප්‍රායෝගික ලේඛනයක දී වුව ද නිවැරදි අක්ෂර වින්‍යාසය, විරාම ලක්ෂණ යෙදීම සහ නිරවුල් අදහස් ප්‍රකාශනය අත්‍යවශ්‍ය ය. මෙම පාඩමෙන් දැන්වීම් සහ ආකෘති පත්‍ර සැකසීම සම්බන්ධව ඔබේ අවධානය යොමු කිරීමට අපේක්ෂිත ය.

# දැන්වීම් පත්‍ර

ප්‍රබල ප්‍රචාරණ උපක්‍රමයක් ලෙස දැන්වීම් පත්‍රිකා යොදා ගැනේ. ආර්ථික, සමාජීය, සංස්කෘතික ආදි කවර ක්ෂේත්‍රයකට අදාළව වුව ද ප්‍රජාව දැනුවත් කිරීමට දැන්වීම් පත්‍රිකා භාවිත කෙරේ. නිරවුල් සන්නිවේදනයක් සඳහා දැන්වීම් පත්‍රිකාවලින් ලද හැකි ප්‍රයෝජන ඉමහත් ය.

- කරුණු නිවැරදිව පැහැදිලිව දැක්වීම
- සංක්ෂිප්තභාවය
- ආකර්ෂණීයභාවය
- සරලබව

දැන්වීම් පත්‍රිකාවක ගැබ් විය යුතු අනිවාර්ය ලක්ෂණ වේ.

පහත දැක්වෙනුයේ නෙලුම් වැව මහා විද්‍යාලයේ පාසල් පරිසර නියමු හට කණ්ඩායම විසින් පොලිතීන් භාවිතයෙන් වන හානි සහ විකල්ප ඇසුරුම් මාධ්‍ය පිළිබඳව ප්‍රජාව දැනුවත් කිරීමේ වැඩසටහන් පිළිබඳව නිර්මාණය කරන ලද දැන්වීම් පත්‍රයක් හා පොලිතීන් භාවිතයෙන් වන හානි පිළිබඳ සකස් කරන ලද දැන්වීම් පත්‍රිකාවකි.




පොලිතීන් භාවිතය අවම කරමු. පරිසරය සුරකිමු.

දැනුවත් කිරීමේ වැඩසටහන

- දේශන
- වීඩියෝ දර්ශන
- විකල්ප ඇසුරුම් සකසා ගැනීම පිළිබඳ ප්‍රායෝගික වැඩමුළුව
- පෝස්ටර් හා චිත්‍ර ප්‍රදර්ශනය

ස්ථානය - **නෙලුම් වැව මහා විද්‍යාලයීය ප්‍රධාන ශාලාව**

දිනය - **2020. 06. 05**

වේලාව - **පෙ. ව 9.00 සිට ප.ව 3.30 දක්වා**

සිසුදරුදැරියන්, දෙමාපියන් ඇතුළු ඔබ සැමගේ සහභාගිත්වය ගෞරවයෙන් අපේක්ෂා කරමු.

සංවිධානය
පරිසර නියමු හට කණ්ඩායම
නෙලුම් වැව මහා විද්‍යාලය

2020.05.20

# පොලිතීන් රකුසෙකි අප සැම වනසන

පොලිතීන්
ඛනිජ තෙල් පිරිපහදුවෙන් පසු
ඉවත් කරන ප්‍රාථමික පෙට්‍රෝ
රසායනික ද්‍රව්‍ය
ආශ්‍රිත නිෂ්පාදනයකි.
සාර්ථක හා පහසු
ඇසුරුම් මාධ්‍යයකි.
මිනිසා පොලිතීන්
භාවිතයට කෙතරම් යොමු වී
ඇත් ද යත්
භාවිතය අවම කිරීමට මිස
සම්පූර්ණයෙන් නතර කළ
නො හැකි
තත්ත්වයක් උදා වී ඇත.
පොලිතීන් මගින් පරිසරයට හානි සිදු වන්නේ
ඒවා බැහැර කිරීමේ දී ය.
පොලිතීන් මුළුමනින් ම දිරා යාමට වසර 200ක්
පමණ කල් ගත වන්නේ යැයි ගණනය කර තිබේ.
සියලු දෙනා අතින් අඛණ්ඩව
පොලිතීන් පරිසරයට බැහැර වීම සිදු වන කල්හි
ඉන් ඇති වන හානිය නම් ගණනය කළ නො හැකි ය.



## පොලිතීන්වලින් සිදු වන හානි

- භූමි දූෂණය නිසා පාංශු ජීවීන් විනාශ වීම හා පස නිසරු වීම
- ජල දූෂණය හෙවත් ජලයේ ගුණාත්මකභාවය වෙනස් වීම
- කසළ ආහාරයට ගැනීමට එන අලින්, ගවයන්, මුවන්, කපුටන් ආදී සතුන් විවිධ රෝගාබාධවලට ලක් වී මිය යෑම
- කානු පද්ධති අවහිර වී මදුරුවන් හා මැස්සන් බෝ වීම ඇතුළු විවිධ අපහසුතා ඇති වීම

මේ සියලු හේතු නිසා පාරිසරික සමබරතාව බිඳී යයි.

# පොලිතීන් වෙනුවට භාවිත කළ හැකි විකල්ප

- පන් වර්ගවලින් තනාගන්නා මලු
- බට පතුරුවලින් තනාගන්නා ඇසුරුම්
- පොල්, තල් ආදි ශාක පත්‍රවලින් තනාගන්නා මලු
- කඩදාසි දවටන
- රෙදි මලු
- නෙලුම්, කැන්ද, දිය හබරල, කෙසෙල් ආදි ශාක පත්‍ර

භාවිතය අවම කිරීම හෙවත් වරක් භාවිත කළ පොලිතීන් මලු නැවත භාවිතය මගින් ද පරිසරයට මුදා හැරෙන පොලිතීන් ප්‍රමාණය සීමා කළ හැකි ය.
එහෙත්
ඉන් සිදු වන දීර්ඝකාලීන අපහසුතා සහ හානි ප්‍රමාණ කළ නො හැකි ය.
අපගේ පැවැත්ම තීරණය වන්නේ පරිසරය සුරැකුණ හොත් පමණි.
අන් කිසිදු සතකු පරිසරය විනාශ නො කරන නිසා
පරිසරය සුරැකීමේ වගකීම මුළුමනින් ම ඇත්තේ මිනිසාට පමණි.
පොලිතීන් මිතුරු වෙසින් එන සතුරෙකි.
එය අත්‍යවශ්‍ය ද්‍රව්‍යයක් කර ගෙන ඇත්තේ අප ම ය.
එය අනවශ්‍ය ද්‍රව්‍යයක් ලෙස බැහැර කළ යුත්තේ ද අප ම ය.
මිහිමව සනසන සැබෑ දරුවන් ලෙස
අපි සියලු දෙනා පොලිතීන් භාවිතයෙන් ඈත් වෙමු.
නො දිරන පොලිතීන් භාවිත නො කරන ඔබගේ නාමය නො දිරන්නේ ය.

**හැකි සෑම විටක ම පොලිතීන් වෙනුවට විකල්ප භාවිත කරමු !**

පරිසර නියමු හට කණ්ඩායම, -
නෙලුම් වැව මහා විද්‍යාලය.
දිනය:- 2020.05.02

# ආකෘති පත්‍ර

එදිනෙදා ජීවිතයේ දී අපට විවිධ ආයතන සමග කටයුතු කරන්නට සිදු වේ. ඒ ඒ ආයතනවලින් විවිධ ආකෘති පත්‍ර නිකුත් කෙරෙන්නේ පහසුවෙන් අවශ්‍ය සේවා සම්පාදනය සඳහා ය. එබැවින් නිවැරදි දත්ත ඇතුළත් කොට පැහැදිලිව ආකෘති පත්‍ර පිරවීම දෙපිරිසට ම පහසුවක් වනු ඇත.

ආකෘති පත්‍රවලට නිදසුන් ලෙස රැකියා ඉල්ලුම් පත්‍ර, විදුලි පණිවිඩ ආකෘති, මූල්‍ය බැංකුවක මුදල් තැන්පත් කිරීමේ දී හා ලබා ගැනීමේ දී සම්පූර්ණ කළ යුතු ආකෘති, පාසලකට ඇතුළත් වීම සඳහා ඇති ඉල්ලුම් පත්‍රය ආදිය දැක්විය හැකි ය.

**ආකෘති පත්‍රයක් පිරවීමේ දී සැලකිය යුතු කරුණු**

1. ආකෘති පත්‍රය පිරවීම සඳහා උපදෙස් දී ඇත්නම් ඒවා කියවිය යුතු ය.
2. ආකෘති පත්‍රයේ සඳහන් කරුණු හොඳින් කියවා තේරුම් ගෙන අසා ඇති තොරතුරු සම්පූර්ණ කළ යුතු ය.
3. සඳහන් කළ යුතු කරුණු ඉතා කෙටියෙන් දැක්විය යුතු ය.
4. සුපුරුදු අත්සන යෙදිය යුතු ය.
5. සත්‍ය වූ ද නිවැරදි වූ ද තොරතුරු දැක්විය යුතු ය.
6. තමා විසින් සම්පූර්ණ නොකළ යුතු තැන් ඇතොත් ඒවා හිස්ව තැබිය යුතු ය. (ඒවා කාර්යාලයීය ප්‍රයෝජනය සඳහා ය.)
7. මකන දියර වර්ග භාවිත නොකළ යුතු ය.
8. වැරදුණ හොත් තනි ඉරකින් කපා කෙටි අත්සනක් යෙදිය යුතු ය.

ආකෘති පත්‍ර අතර ජීවදත්ත පත්‍රිකා සැකසීම සියලු දෙනාට අදාළ වන්නකි. ජීවදත්ත පත්‍රිකා සැකසීමේ අරමුණ අනුව එහි ඇතුළත් කළ යුතු කරුණු ද ඒවා ඉදිරිපත් කරන අනුපිළිවෙළ ද වෙනස් විය හැකි ය. රැකියාවක් ඉල්ලුම් කිරීම, කිසියම් සංවිධානයක සාමාජිකත්වය ඉල්ලුම් කිරීම, විශ්වවිද්‍යාල ප්‍රවේශය සඳහා ඉල්ලුම් කිරීම යන අවස්ථා ගත හොත් ඒ ඒ අවශ්‍යතා අනුව අපේක්ෂිත ජීවදත්ත අඩුවැඩි විය හැකි ය.

නිදසුනක් ලෙස විශ්වවිද්‍යාල ප්‍රවේශ අයදුම්පතේ දී ස්ථිර පදිංචි දිස්ත්‍රික්කය, විභාගයට පෙනී සිටි දිස්ත්‍රික්කය, පාසල ආදිය අත්‍යවශ්‍ය වීම දැක්විය හැකි ය.

අදාළ ආයතනයෙන් නිකුත් කරන ලද ආකෘතියක් නොමැති අවස්ථාවල දී අවශ්‍යතාව පිළිබඳ අවබෝධයෙන් ජීවදත්ත පත්‍රිකා සැකසිය යුතු ය. පහත දැක්වෙනුයේ සාමාන්‍ය ජීවදත්ත පත්‍රිකාවක ආකෘතියකි.

**ජීවදත්ත පත්‍රිකාවක ආකෘතියකි.**

මුලකුරු සමග නම:- ...........................................................................................

සම්පූර්ණ නම :- ...................................................................................................

ස්ථිර ලිපිනය :- ...................................................................................................

ස්ත්‍රී/පුරුෂ භාවය :- ...........................................................................................

විවාහක/අවිවාහක භාවය :- ...................................................................................

ජාතිය :- ....................................................

ජනවර්ගය :- .............................................................................

ජාතික හැඳුනුම්පත් අංකය :- ...................................................................

පළාත :- ..................................................................................

දිස්ත්‍රික්කය :- ...................................................................................

ප්‍රාදේශීය ලේකම් කොට්ඨාසය :- ........................................................................

ග්‍රාමසේවා කොට්ඨාසය හා අංකය :- ..................................................................

අධ්‍යාපන සුදුසුකම් :- .............................................................................................

වෘත්තීය සුදුසුකම් :- ..............................................................................................

ක්‍රීඩා හා විශේෂ දක්ෂතා :- ....................................................................................

ඉහත සඳහන් තොරතුරු සත්‍ය හා නිවැරදි බවට සහතික වෙමි.

...........................

අත්සන

දිනය :-

## අවබෝධය

1. ප්‍රායෝගික ලේඛන වර්ග පහක් නම් කරන්න.
2. දැන්වීම් පත්‍රිකාවක් පිළියෙල කිරීමේ දී සැලකිලිමත් විය යුතු මූලික කරුණු තුනක් දක්වන්න.
3. ආකෘති පත්‍රයක අත්සන යෙදීමේ දී අවධානය යොමු කළ යුතු කරුණ කුමක් ද?
4. පොලිතීන් වෙනුවට අප භාවිත කළ යුත්තේ දිරනසුලු ද්‍රව්‍යවලින් නිෂ්පාදිත මලු සහ ඇසුරුම් ය. ඊට ගත හැකි ද්‍රව්‍ය මොනවා ද?
5. පොලිතීන් මිනිසාගේ සෞඛ්‍යයට අහිතකර වන ආකාරය පැහැදිලි කරන්න.

## ලිඛිත අභ්‍යාස

1. පහත දැක්වෙන කරුණු උපයෝගි කර ගනිමින්, ‘ළමා අපයෝජනයට වැට බඳිමු’ යන මාතෘකාව යටතේ පාසල් ප්‍රජාව දැනුවත් කිරීමට සුදුසු දැන්වීම් පත්‍රිකාවක් පිළියෙල කරන්න.

    - ළමයකු ලෙස සැලකෙන්නේ වයස අවුරුදු 18ට අඩු අය වේ.
    - එක්සත් ජාතීන්ගේ ළමා ප්‍රඥප්තියෙන් ළමා අපයෝජනය පිටුදැකිය යුතු බව සම්මත කරගෙන ඇත.
    - ළමයා අපයෝජනය වන විධි
        - ළමා මෙහෙකාර සේවාව
        - ළමා සොල්දාදු සේවාව
        - ලිංගික අතවරයට ලක් වීම
        - කුට්ටනය හෙවත් ළමා වෙළඳාම
        - කායික මානසික හිංසනය
        - නොතකා හා නො සලකා හැරීමට ලක් වීම
        - අධ්‍යාපන අයිතිය ලබා නො දීම
    - ළමා ආරක්ෂාව පිණිස පිහිටුවා ඇති ආයතන
    - ළමා අපයෝජන පිළිබඳව දැනුම් දිය යුතු දූරකථන අංක

2. නගර සභාව යටතේ පාලනය වන මහජන පුස්තකාලයට සාමාජිකයන් බඳවා ගැනීම සඳහා සුදුසු ආකෘති පත්‍රයක් පිළියෙල කරන්න.

# 9 අවුරුදු සිහිනය



1929 නොවැම්බර් මස 12 වන දින ගාල්ල යටලමත්තේ දී උපන් ගුණදාස අමරසේකර මහතා වෘත්තියෙන් දන්ත වෛද්‍යවරයෙකි. එහෙත් ඔහු වඩාත් ප්‍රකට වී සිටින්නේ ලේඛකයකු ලෙසිනි. භාව ගීත, අමල් බිසෝ, උයනක හිඳ ලියූ කවි, ආවර්ජනා, අසක් දා කව, මතක වත කාව්‍ය සංග්‍රහ ද, කරුමක්කාරයෝ, යළි උපන්නෙමි, දෙපා නොලද්දෝ, ගන්ධබ්බ අපදානය, අසත්‍ය කතාවක්, ප්‍රේමයේ සත්‍ය කතාව, ගමනක මුල ආදි නවකතා ද රතු රෝස මල, ජීවන සුවඳ, එක ම කතාව, එක්ටැමෙන් පොළොවට, කතා පහක්, ගල් පිළිමය සහ බොල් පිළිමය, මරණ මංචකයේ දුටු සිහිනය, පිළිම ලොවයි පියවි ලොවයි, විල්තෙර මරණය ආදි කෙටිකතා සංග්‍රහ ද ඔහුගේ නිර්මාණ කෘති අතර වෙයි.

මේ පාඩමට ඇතුළත් වන්නේ ඔහුගේ රතු රෝස මල කෙටිකතා සංග්‍රහයෙන් උපුටා ගත් කතාවකි. කෙටිකතාවක ස්වභාවය හඳුනා ගෙන කෙටිකතා රස වින්දනයට යොමු වීමට අවශ්‍ය පසුබිම මේ පාඩමෙන් සම්පාදනය කෙරෙයි.

නව හැවිදිරි පියසේන ඉස්තෝප්පුවෙහි උළුවස්සට හේත්තු වී බලා සිටියේ ය. වේලාව හවස හතර හමාරට පමණ ඇත. පියසේන හිස උස් කරමින් යළිත් වීථිය දෙස බලන්නට විය. පාරෙහි බොහෝ දෙනෙක් කථා කරමින් ඒ මේ අත ගමන් කරමින් සිටියහ. ඔහු ඔවුන්ගේ හිස්වලට උඩින් ඈත වංගුව දෙස බැලුවේ ය. ඔහු කීප වරක් ඇඟිලිතුඩු අගින් නැගී සිට ද එදෙස බැලී ය. බොහෝ වේලා මෙසේ බලා සිටීම නිසා දැන් ඔහුගේ බෙල්ල රිදෙයි. ඇස් ද මඳක් කකියයි. එහෙත් තව ම කිසිවකු පෙනෙන්නට නොමැත. ඔහු යළිත් කණුවට හේත්තු වී බලා සිටින්නට විය.

අද අම්මා එන බව ඔහුට හොඳට ම විශ්වාස ය. තව අවුරුද්දට ඇත්තේ එක දවසකි. දැනට දින තුනකට පෙර ඔහු අම්මාට එන ලෙස කියා ලියුමක් ඇරියේ ය. එය ලියන ලද්දේ කුස්සියේ අම්මා විසිනි. එදින රාත්‍රියෙහි සියලු දෙනා ම නිදා ගත් විට ඔහු ඈට කියා කුප්පි ලාම්පුවක එළියෙන් එය ලියෙව්වේ ය. "අනේ අම්මේ කොහොම හරි එන්න. මං එනකම් උන්විල්ලාව බඳින්න එපා" යි ලියුමෙහි අන්තිමට ලියන ලෙස ද ඔහු ඈට කීවේ ය. එබැවින් අම්මා තමා ගෙදර එක්ක යෑමට එනු නියත ය. ඒ ඇරත් ඔහු එදා ගෙදරින් පිට වී එන විට ද, තමා අවුරුද්දට එක්ක යෑමට එන බවට අම්මා පොරොන්දු වූවා ය. ගෙදරින් එනු පිණිස පිට වූ විට තමා හැඬූ සැටි ද ඔහුට මතක ය. ඔහු අම්මාගේ ඇඟෙහි එල්ලී යා නො හැකි බව කියමින් හැඬුවේ ය. එවිට අම්මා ඔහුගේ ඔළුව අතගා "යන්න පුතා. මන් උඹ අවුරුද්දට එක්ක එන්න එනවා" යි කීවා ය. අම්මා ඔහු කාරෙකට ගොඩ නැගුණු විට ඔහුගේ හිස අල්ලා සිම්බා ය. "අනේ බලා ගන්න හොඳ හැටි" යි ඈ කීවේ හඬමින් බව ඔහුට මතක ය.

"අම්මා මන් එක්ක යන්න එනවා ය කියල පොරොන්දු වුණා. දැන් ළඟ ම එනවා ඇතැ" යි යළිත් පාර දෙස බලන්නට වූ පියසේනට සිතිණ. ඈත කිසිවකු වංගුවෙන් හැරෙනු දුටු පියසේන යළිත් ඇඟිලි තුඩින් උස් වී ය. එහෙත් කිසිවෙක් හඬ නගා තමාට කථා කළේ ය.

"පියසේන, පියසේන, කෝ මෙහාට ඇවිල්ල මේ කතුර නෝන මහත්මයට ගිහින් දීපන්."

වහා දිව ගොස් එය ගෙනවුත් ස්වාමිදුවට දුන් ඔහු යළිත් ඉස්තෝප්පුවට දුව ආවේ ය. වංගුවෙන් හැරුණු තැනැත්තා එවිට පෙනෙන්නට නො සිටියේ ය. ඒ අම්මා විය යුතු යයි ඔහුට සිතිණ. අම්මාට අමතක වී ගෙය පිටමං කොට යන්නට ඇත. ඔහු වහා ගේට්ටුව වෙත දුව ගොස් පාරෙහි අනික් පැත්ත දෙස බැලුවේ ය. එහෙත් එහි ගියේ අම්මා නොව වෙනත් ගැහැනියකි.

ඔහු යළිත් උළුවස්ස අසලට පැමිණ වීථිය දෙස බලා සිටින්නට විය. ඉස්තෝප්පුවෙහි වැටී තිබුණු හිරු එළිය ද දැන් ක්‍රමයෙන් මැකීගෙන යයි. ඔහු දැන් මෙසේ බලා සිටින්නට වී පැය දෙකකටත් ආසන්නව ඇත. අම්මා මෙතරම් ප්‍රමාද වෙති යි ඔහු නො සිතුවේ ය. ඔහු

ඈ එතියි බලාපොරොත්තු වූයේ උදයෙහි ය. තව හැන්දෑ වීමට ඇත්තේ ද ටික වේලාවකි. ඔහු යළිත් ඇඟිලි තුඩින් නැගී පාර දෙස බලා සිටින්නට විය.

යළිත් දෙතුන් වරක් වංගුව දෙස බලා සිටි ඔහු දොර කණුවට හේත්තු වී කල්පනා කරන්නට විය. අම්මා මෙතරම් ප්‍රමාද වන්නේ කුමක් නිසා දැයි ඔහුට කිව නො හැක. අම්මා ගෙදරින් උදේ වරුවේ නො අනුමානව ම පිටත් වන්නට ඇත. මොහොතකින් ඔහුගේ සිතෙහි ගෙදර වූ ගොළු මල්ලී නංගී සමග එළිපත්ත උඩ වාඩිවී සෙල්ලම් කරනු ඇත. ගොළු මල්ලී බඩගිනිවී අඬන සැටි ද ඔහුට සිහි විය. මල්ලිගේ ගොළුකම කලේ අපලය ගෙවුණු පසු හොඳ වෙති යි අම්මා නොයෙක් වර කී සැටිද ඔහුට මතක් විය. ගෙදරින් පිටත් වූ අම්මා මෙතරම් වේලා නාවේ ඇයි? ඔහු ශෝකයෙන් යළිත් පාර දෙස බැලුවේ ය.

"අම්මා මෙච්චර වේලා නාවේ ඇයි?" ඒ ගැන සිතත් ම ඔහුගේ දෙනෙත මොහොතකට අඳුරු වී කඳුළින් තෙත් වෙයි. ඔහු තුළ වූ ශෝකය ඉවසුම් නො දෙන තරම් ය. "අම්මාට හුඟක් ලොරි බස් යන පාරවල ඇවිදින්න දැනෙන්නේ නැත." එහෙත් එය ඔහුට සිහි කිරීමට පවා නො හැකිය. ඔහු බියෙන් ගැහෙන හදවතින් යුතුව පාර දෙස බැලී ය.

දැනට සුමානයකට පමණ පෙර ඔහු කඩේ යන විට පාරේ ගිය ගැහැනියක ලොරියක හැපී වැටෙනු ඔහු දැක්කේ ය. ඈ වැටුණු වහා ම මිනිස්සු ඒ වටා රැස් වූහ. ඇගේ හැට්ටය ලෙයින් තෙත්වී ගියේ ය. ඈ මැරෙන්නට ඇතැයි ඔහුට සිතුණේ ය.

ඔහු ශෝකයෙන් බර වූ දෙනෙතින් යුතුව යළිත් වීථිය දෙස බැලුවේ ය. එහි අම්මා පෙනෙන්නට නොමැති බව දකිත් ම ඔහුගේ ශෝකය මුළු සිත ම වෙළමින් නගියි. අම්මා එන්න ඇත්තේ මගේ ලියුම දැකලා. මම ලියුම ලිව්වේ නැත්නම් අද එන්නේ නැහැ. ශෝකය නිසා ඇඬීමට එන්නාක් මෙන් ද ඔහුට දැනිණ. ඔහු නිශ්චලව බියෙන් හා ශෝකයෙන් වෙළී ගිය හදවතින් යුතුව බලා සිටින්නට විය. ඔහුගේ මුහුණ ඉදිරියෙහි බොහෝ වේලාවක සිට කෝඳුරුවෝ කීපදෙනෙක් 'රූං රූං' යයි කෙඳිරි ගාති. විශාල පින්තූර දෙකක් දෙපැත්තෙහි බඳින ලද බර කරත්තයක් ඉක්මනින් ගේ ඉදිරිපස පසු කර ගියේ ය. එහි ඇතුළෙහි ගසන ලද දවුලක් හෝ බෙරයක් වැනි කිසිවකින් නැගුණු නාදය වාතයෙහි දුක් මුසු බව වැඩි කරමින් පැතුරුණේ ය. එය ඔහු තුළ වූ ශෝකය හා මළානික භාවය වැඩි කරයි. කරත්තයෙන් නගින නාදය දුක්මුසු බව උත්සන්න කරමින් සෙමෙන් නැතිවී යයි. ඔහු කල්පනා විරහිතව එදෙස කන් යොමා සිටියේ ය.

"අම්මාට  මොකක් වුණා ද?"

ඔහුට එය තවත් ඉවසිය නො හැකි ය. ඔහු වහා කුස්සිය වෙතට දුවන්නට විය. ඔහු එහි වූ ගැහැනිය සමග කථා කරන්නට විය.

“කාටවත් මොකවත් වුණොත් දැන ගන්නේ කොහොම ද?” යි ඔහු ඇගෙන් ඇසුවේ ය. කිසියම් වැඩක නියුතු වූ ඇ එය නෑසුණාක් මෙන් සිටියා ය.

“කාටවත් මොකවත් වුණොත් දැන ගන්නේ කොහොම ද?”

“මොකක් ද, මට තේරෙන්නේ නැහැ.”

“නැහැ, දැන් පාරෙදි මට මොකවත් වුණොත් කුස්සියේ අම්මා දැන ගන්නෙ කොහොම ද?”

“පොලිසියෙන් දන්වනවා ඒ ඉන්න තැනට.”

ඇගේ උත්තරය ඔහුගේ ප්‍රීතියට හේතු විය.

“අපේ අම්මට මොකවත් වුණොතිනුත් දන්නනව ද?”

“ඔව්. කවුරුනුත් දන්වනවා. කාටත් එහෙමයි” ඔහුගේ ප්‍රශ්නවලට උත්තර දීමෙන් වෙහෙසට පත් ඇ කීවා ය.

ඉන් ඔහුගේ සිත බලවත් ප්‍රීතියක් ඇති විය. මෙතෙක් පැවති සියලු දුක්මුසු හැඟීම් ඉන් අතුරුදහන් විය. “අම්මාට එහෙම මොකවත් වෙලා නම් මෙලහට දැනගන්න ඕනෑ. පරක්කු වුණත් දැන් ළඟ ළඟ ම එනවා ඇති” යි යළිත් ඉස්තෝප්පුවට දුව ආ ඔහුට සිතිණ.

“පියසේන... මෙහෙ වරෙන්... දැන් ඇති උළුවස්සේ එල්ලිලා... හනිකට වරෙන්” යි ස්වාමිදුව හඬ නගා කියනු ඇසිණ.

ඔහු වහා කාමරයට ගියේ ය.

“ඉඳා ඉක්මනට කඩේට ගිහිල්ල, නූල් රෝද දෙකක් අරගෙන වරෙන්.”

“උඹ සල්ලි එහෙම නැති කරව ගන්න නෙවෙයි.”

“මොකක්ද ගේන්න කිව්වේ?” ඇ යළිත් ඇසුවා ය. “නූල් රෝද දෙකක්. සුදු ඒව”

ඔහු මුදලුත් රැගෙන පිටත් විය. ඔහු ඒ ගැන සතුටු විය. අම්මා දැන් ඔහුට මග දී ම සමු විය හැකි ය.

ඔහු පාර දෙපස නිතර බැලුවේ ය. අම්මා තව ටික දුරක් යත් ම තමාට සමු වෙතියි ඔහුට සිතේ. වීථිය දිගේ ගොස් කඩ වීථියට වැටුණු ඔහු වට පිට බැලුවේ නොයෙක් නෙත්

ඩැහැ ගන්නා දෙයින් පිරී ගිය කඩ දෙස ය. ඒවායේ නොයෙක් වර්ණයෙන් යුත් ඉතා සිත් අදිනසුලු දේ තිබේ.

ඇතැම් කඩයක ඉදිරිපස හුළං පුරවන ලද බැලුන්වලින් වසා තිබුණේ ය. එහි දිග නිල් පැහැති බැලුන් ද, තව නොයෙක් පැහැති බැලුන් ද එල්ලා තිබුණේ ය. මිනිහෙක් එයින් එකක් පුරවමින් "සත දහයයි. මෙයින් ඕනෑ එකක් ගන්න. සත දහයයි." ඉඳ හිට මහ හඬින් කෑ ගැසුවේ ය. ඔහු වටේ ළමෝ කීප දෙනෙක් බලා සිටියහ. පියසේන ද එහි වහා දිව ගියේ ය. ඒ කෙරෙහි ඇදී ගිය සිත් ඇති ඔහුට තමා පැමිණි පණිවුඩය ගැන ද අම්මා ගැන ද මොහොතකට අමතක විය. එහෙත් ඔහුට එයින් එකක් ගත හැක්කේ කෙලෙස ද? ඒ දෙස ටික වේලාවක් බලා සිටි ඔහු යළිත් ගමන් කරන්නට විය. යාර දහයක් පමණ ගිය ඔහු හදිසියේ ම නැවතුණේ ය. බිම සිට අඩි කීපයක් උසට පේළියට තබන ලද රතිඤ්ඤා පෙට්ටි ගොඩ දුටු ඔහුගේ දෑස විස්මයෙන් වෙළී ගියේ ය. රතිඤ්ඤා පෙට්ටි කීපයක් බිම අතුරා ද තිබුණේ ය. ඔහු ඒවා දෙස ඕනෑකමින් බලා සිටින්නට විය. රතිඤ්ඤා පෙට්ටියෙහි පිට වූ මහත ගැහැනියකගේ රූපය ඔහුගේ සිත ඇද ගත්තේ ය. එවැනි රතිඤ්ඤා පෙට්ටි තුනක් ගිය අවුරුද්දේ තමාට ලැබුණ සැටි ද ඔහුට සිහි විය.

ඔහුට නැඹුරු වී බිම තබා තිබෙන රතිඤ්ඤා පෙට්ටියක් අල්ලා බැලීමට සිතිණ. එහෙත් ඔහු එදෙස අත යවත්ම කඩය ඇතුළෙහි වූ නපුරු පෙනුමකින් යුත් මිනිහෙක් කෑගැසුවේ ය.

"උඹ ළඟ සල්ලි තිබෙනව ද?"

"නැහැ... නෑ... හෑ..." යි ඔහු පස්සට වෙමින් සෙමෙන් කීවේ ය.

"එහෙනම් ඒක ගන්න හැදුවේ? පලයන් යන්න..." යි ඔහු ඉක්බිතිව රළු හඬින් මොර ගෑවේ ය.

ඔහු කී වචන ඇසුණ පියසේන තුළ ලැජ්ජාවක් ද කනගාටුවක් ද ඇති විය. ඔහු එතන නො සිට ඉවත් වී ගියේ ය. "තාත්තා සිටියා නම් මේ සැරෙත් අපිට රතිඤ්ඤා පෙට්ටි ගෙනැල්ල දෙනවා" යි ඔහු තමාට ම කියා ගත්තේ ය. තාත්තා මැරුණු සැටි ගැන ද ඔහුට සිහි විය. තාත්තා මැරුණේ ඉස්පිරිතාලයේ ය.

තමා මෙසේ රතිඤ්ඤා පෙට්ටි දෙස බලා සිටින විට අම්මා පිටමං වී යන්නට ඇතැයි ඔහුට සිතිණ. ආපසු දිව ගිය ඔහු පාර මැදට වුත් ආපසු බැලී ය. එහෙත් අම්මා එහි පෙනෙන්නට නො වී ය. අම්මා අද නො එති යි ද ඔහුට වරෙක සිතිණ. අම්මා නො පැමිණිය හොත් තමා ගෙදර යන්නේ කෙසේ ද?

ඔහුට හදිසියේ තමා පැමිණි කාරණය ගැන ද සිහි විය. තමාට වහා එන ලෙස ස්වාමිදුව කීවා ය. තමා පැමිණි දුර පමණ තව යෑමට තිබේ. ඔහු ඉක්මනින් ගමන් කරන්නට විය.

සිතුවිලිවලින් පිරී ගිය ඔහුට අම්මා ගැන ද, තමා දකින දේවල් ගැන ද තවත් නොයෙක් දේ ගැන ද සිහි වෙයි. දැන් ගමෙහි හැම තැන ම උන්චිල්ලා බැඳ ඇත. මෙවර ගෙදරත් උන්චිල්ලාවක් බඳින්නට ඇත් ද? එසේ බැන්දා නම් එය බඳින්නට ඇත්තේ අගල අද්දර කොස් ගසෙහි අත්තක විය යුතු ය. ගිය අවුරුද්දේ බැන්දේ ද එතන ම ය. තාත්තා නැති නිසා උන්චිල්ලාවක් බැඳීමට කෙනකු නොමැති යයි ද ඔහුට සිතිණ. කෙසේ වුව ද, දැන් සිරිසේනත් විජයපාලත් අන් අය සමග එකතු වී ගෙයි පිළිකන්නෙහි දොඩම් ගස යට වල කජ්ජු ගසනු ඇත. ගිය අවුරුද්දෙහි තමා තරම් කිසිවෙක් නො දිනුවේ ය. ගිය අවුරුද්දෙහි දිනූ කජු සියල්ල ඔහු මල්ලක දමා දුමෙහි තැබුවේ මෙහි එන්නට සුමානයකට පෙර ය. "අම්මේ, කජු මල්ල මං එනකම් කාටවත් අල්ලන්න දෙන්න එපා" යි ඔහු එන්ට පිටත් වූ විට අම්මාට කීවේ ය. තව ම එය එතන ම ඇත. දැන් ඔහුට යළිත් ගෙදර යා නො හැක්කේ ඇයි? තමා මෙසේ අල්ලා බැඳ තබන්නේ කුමක් ද? එහෙත් දැන් තමාට වුවමනා ලෙස සිටිය නො හැකි බව ඔහු දනී. ඔහුගේ සිත ශෝකයෙන් මැලවෙන්නට විය. "දැන් කුමක් කරන්ට ද? මෙහෙන් පැන යන්නට බැරි ද? මේ ඈ සිතුවිලි නිෂ්ඵල බව ඔහු දනී. එහෙත් අම්මාට පණිවුඩයක් අරින්නට බැරි ද? මෙතරම් සෙනඟ අතර කොබෝගම ගැන දන්නා අය බොහෝ විය යුතු ය. ඔවුන්ගෙන් එකකුට කීවොත් අම්මාට එන්නට කියා නො අනුමානව ම පණිවුඩයක් ඇරීමට හැකි වනු ඇත. ඔහුගේ සිත ප්‍රීතියෙන් පිනා යන්නට විය. අන්තිමේ දී තමා විසින් කළ යුතු දේ සිහි විණි යයි ඔහු සතුටින් සිනහ වූයේ ය.

කොබෝගම ගැන දන්නා කෙනෙක් ඇත් දැයි දැන් සොයා බැලිය යුතු ය. ඔහු පාරෙහි එහා මෙහා යන අයගේ මුහුණ දෙස ද නැවතී කිසිවක් කරමින් සිටි අයගේ මුහුණ දෙස ද ඕනෑකමින් බැලුවේ ය. තමාගේ සිතෙහි ඇති වූ අලුත් ප්‍රීතිය නිසා ඔහුට සියල්ල අමතක විය.

තමාට යාර දෙකක් පමණ ඈතින් කෝට් එකක් හැඳ කුඩයක් අතින්ගත් නාකි මිනිහෙක් සෙමෙන් ගමන් කෙළේ ය. පියසේන වහා දුව ගොස් ඔහු හා කථා කරන්නට විය.

"මේ සීයේ, කොබෝගම දන්නව ද?"

නාකි මිනිහා නැඹුරුව ඔහු දෙස පුදුමයෙන් මෙන් බැලුවේ ය.

"මොකක් ද... කීවේ..."

පියසේන පෙරටත් වඩා හයියෙන් කථා කළේ ය.

“කොබෝගම දන්නව ද?”

“නැහැ... මට ඇහුණේ නැහැ...” යි කී මිනිහා නො නැවතීම ගමන් කළේ ය.

පියසේන යළිත් වට පිට බලමින් ගමන් කරන්නට විය. කොබෝගම ගැන දන්නා තව බොහෝ දෙනෙකු ඇත. පාරෙහි වූ කණුවකට හේත්තු වී පත්තරයක් බලමින් සිටි කෙනෙකු දුටු පියසේන ඔහු නො අනුමානව ම කොබෝගම දනිති යි සිතුණේ ය. ඔහු වහා මිනිසා වෙතට දිව්වේ ය.

“මේ... කොබෝගම දන්නවා ද?”

මිනිසා නෑසුණාක් මෙන් පත්තරය කියෙව්වේ ය.

“කොබෝගම දන්නවා ද?”

“පලයන් යන්න... පොඩ්ඩක් පත්තරේවත් බලන්න නැහැ” යි මිනිසා හිස නො උස්සා ම කෑගැසුවේ ය. ඔහුගේ කෑගැසීමෙන් තැති ගත් පියසේන කථා නො කර ම යන්ට ගියේ ය.

පියසේන යළිත් වට පිට බලමින් වීථියෙහි වේදිකාව දිගේ ගමන් කරන්නට විය. රෑ බෝ වීමට ළං ව ඇති බැවින් දැන් වීථියෙහි මිනිසුන් බෙහෙවින් වැඩි ය. බඩු වෙළඳාම් කරන්නෝ පෙරට ද වඩා කෑගසමින් බඩු මිල ගණනුත් ඒවා ලාබ බවත් කීහ. අර බැලුන් වෙළෙන්දාගේ කටහඬ දැන් මෙතනට ද ඇසේ. ඔහු නො නැවතී ම කෑගසයි. “ශත දහයයි. ඕනෑ ම එකක්... නංගිලාට මල්ලිලාට ගෙනහින් දෙන්න...” ඉක්බිතිව නාකි මිනිසෙක් කුඩා කරත්තයක් අදිමින් ද තව කරත්ත කීපයක් අතින් එල්ලා ගෙන ද වේදිකාව දිගේ ගියේ ය. වේදිකාවේ පැත්තක තරබාරු ගෑනියක් බුලත්විට වගයක් විකුණන්නී ය. ඔහු ඇ වෙතට සෙමෙන් ළං වූයේ ය.

“මොක ද විඩක් ඕන ද?” යි ඈ ඔහු ළං වත් ම ඇසුවා ය. ඔහු ඈට සෙමෙන් කථා කළේ ය.

“ආච්චි, කොබෝගම දන්නවා ද?”

“මොකක් ද?”

“කොබෝගම?”

“පලයන් යන්න, කොබෝගම ගැන අහන්න ආවා.”

පියසේනගේ සිත ශෝකයෙන් පිරෙන්නට විය. දැන් ඔහු කොබෝගම ගැන කීපදෙනෙකුගෙන් අසා තිබේ. එහෙත් ඉන් කිසිවකුට ඒ ගැන කිව නොහැකි විය. මෙතරම් මිනිසුන් ඉන්නා තැන මින් එකෙක් වත් කොබෝගම ගැන නො දනිත් ද? ඔහු සුන්වූ බලාපොරොත්තුවලින් යුතුව වට පිට බැලුවේ ය.

"ඒයි ළමයා, උඹට මක්ක ද ඕනෑ?" යි වේදිකාවේ ම ඊට මඳක් ඈතින් වූ මිනිසෙක් ඔහුගෙන් ඇසී ය. මිනිසා ඔහු ඉදිරියෙහි බොත්තම් ද, යතුරු කටු ද, දම්වැල් ද දැමූ පෙට්ටියක් තබා ගෙන සිටියේ ය. පියසේන වහා ඔහු වෙත දිව ගියේ ය.

"කොබෝගම දන්නව ද?"

මිනිසා ඔහුගේ දෑස ද මුහුණ ද දෙස බැලුවේ ය. ඉක්බිතිව ඔහු තමාට ම සිනාසුණේ ය.

"ඔව් දන්නවා."

ඒ වචනය ඇසෙත් ම පියසේනගේ සිතෙහි මෙතෙක් ඇති නො වූ ප්‍රීතියක් ඇති විය. ඒ විශ්වාස කළ නො හැක්කාක් මෙන් ඔහු යළිත් ඔහුගෙන් ඇසුවේ ය.

"කොබෝගම දන්නවා ද?"

"ඔව් දන්නවා, ඉතින් මොකක් ද ඕන?"

"එහෙනම් අපේ අම්මාට කියන්න, හෙට කොහොම හරි මාව එක්ක යන්න එන්න කියල. මට මෙහේ ඉන්න බැරි ය, මං එක්ක යන්න එන්නෙයි කියන්න."

"උඹේ අම්ම රෙදි හැට්ට අඳින එක්කෙනෙක් නේද?" යි ඇසූ මිනිසා යළිත් හඬ නගා සිනහ විය.

"ඔව්. කියන්න කොහොම හරි මාව එක්ක යන්න එන්නයි කියල හෙට උදේ ම."

"මට නිකම් කියන්න බැහැ. ඔය අතේ තියෙන සල්ලිවලින් ශත දහයක් දීල බොත්තමක් ගන්න ඕන."

පියසේන මඳක් කලබල වී වට පිට බැලුවේ ය. "සල්ලි නැති නො කරගෙන එන්න ඕන" යි පිටත් වන විට ස්වාමිදුව කී සැටි ඔහුට සිහි විණ. එහෙත් තමා සත දහයක් දී බොත්තමක් නො ගත හොත් මොහු අම්මාට පණිවුඩය නො කියනු ඇත. ගෙදර ගොස් ගුටි කෑ යුතු යයි ඔහු සිතුවේ ය. ඔහු ශත දහය දී බොත්තම ගත්තේ ය.

කඩය දෙසට යන්නට පිටත් වූ ඔහු ආපසු හැරී යළිත් මිනිසාට කථා කළේ ය.

"කොහොම හරි කියන්න හෙට උදේ ම එන්නය කියල."

"නෑ ඒවා ඔක්කොම හරි" යි මිනිහා කියනු ඔහුට ඇසිණ.

ඔහු ගෙදර එන විට ඇඳිරි වැටීමට ආසන්නව තිබිණ. ප්‍රමාදය ගැන ඔහු බිය විය. එහෙත් ස්වාමිදුව තවමත් මහමින් සිටියා ය. ඔහු නූල් රෝද ගෙනවුත් ඈට නො ව කුස්සි අම්මාට දී ඉතිරි සල්ලි ද දුන්නේ ය. නූල් රෝදවල ගණන ඇය දනිතියි ද, තමා මිනිසාට සත දහයක් දුන්බව දැන ගනිතියි ද ඔහු බිය විය. ඒ ගැන ඇසුවොත් තමාට ගුටි කන්නට වනු නො අනුමාන ය. ඔහු පැයක් පමණ කුස්සියට වී සිටියේ ය. එහෙත් කිසිවෙක් ඒ ගැන ප්‍රශ්න නො කළේ ය.

රෑට කෑම කා නිදා ගන්නට වන් ඔහු නොයෙක් දේ ගැන සිතන්නට විය. ඔහුගේ සිත ප්‍රීතියෙන් කුල්මත්ව නැටුවේ ය. හෙට උදේ ම අම්මා පැමිණ තමා එක්ක යනු ඇත.

ඔහු සිහිනෙන් දුටුවේ ද තමා ගෙදර ගොස් සිටින බව ය. ඔහු ගෙට ගොඩ වූ විගස ගොළු මල්ලීත්, නංගීත් දුවගෙන ආහ. නංගී ඔහුගේ ඇඟ කෙනිත්තුවේ ය.

"කෝ... කජු මල්ල...? කෝ...? උඹලා නැති කරලා..." ඔහු කෝපයෙන් අසන හඬ ද ඇසුණේ ය. "නැති කරලා... උඹලා... මං එනකම්..." ඉක්බිතිව ඔහු ඉකි බිඳින හඬ ද ඇසිණ.



ගුණදාස අමරසේකර

# කෙටිකතාව රස විඳිමු

ඔබ මේ වන විටත් ‘අඹ යහළුවෝ’, ‘මඩොල් දූව’ වැනි නවකතා කියවා ඇත. ඒවා පුද්ගලයන් කීප දෙනකු වටා ගෙතුණු, දීර්ඝ කාලයක් තිස්සේ සිදු වුණු සිදුවීම් දිග හැරෙන දිග කතා යි. නවකතාවල එක් සිදුවීමක් එක් තැනක සිදු වෙයි. එහි සිටින්නේ එක් පුද්ගල කණ්ඩායමකි. තවත් සිද්ධියක් තව තැනෙක සිදු වෙයි. එහි සිටින්නේ වෙනත් පුද්ගල කණ්ඩායමකි. මේ සිද්ධීන් සම්බන්ධ වන්නේ තවත් තැනක දී ය.

කෙටිකතාවේ එසේ නො වෙයි. එක් සිද්ධියක් සිදු වන්නේ ඊට පෙර සිද්ධියේ ප්‍රතිඵලයක් වශයෙනි. සිද්ධියක ප්‍රතිඵලය ඊළඟ සිද්ධියට හේතුවක් වෙයි. කෙටිකතාවේ අවස්ථා හා සිද්ධිවල මනා සම්බන්ධයක් දැකිය හැකි ය. මේ සිදුවීම් එකිනෙකට සම්බන්ධ වන්නේ දම්වැලක පුරුක් මෙනි. මේ නිසා ම ප්‍රධාන චරිත ඉතා සීමා සහිත ය. චරිත එකක් හෝ දෙකක් ප්‍රධාන වේ. ඒ නිසා ඉතා කෙටි කාලයක දී සිදුවීම් කීපයක් පමණක් කියවෙන කෙටි වූ කතාව කෙටිකතාවකි.

කතාවේ කියවෙන අවස්ථා අප දෑස් ඉදිරියේ මැවෙයි. පාඨකයා ප්‍රේක්ෂකයකු වී කෙටිකතාව නරඹයි. දක්ෂ කෙටිකතාකරුවා රූප මවමින් තම නිර්මාණය මෙසේ රසවත් කරන්නේ භාෂාව මගිනි. ඒ ඒ චරිතවලට, ඒ ඒ අවස්ථාවට හා ඒ ඒ සමාජ පරිසරයට ගැළපෙන ලෙස භාෂාවේ වචන හැසිරවීමට නිර්මාණකරුවා සමත් වෙයි. මෙය කෙටිකතාවක සාර්ථකත්වයට බෙහෙවින් බලපායි. කතාව රසවත් නම් එක දිගට කියවා අවසන් කරන්නට සිතෙයි. පාඨක සිතෙහි කුතුහලය හෙවත් සොයා දැන ගැනීමේ ආශාව ඇති කරවීම නිර්මාණකරුවාගේ කාර්යයකි. එමෙන් ම ඒ ඒ අවස්ථාවල දී පාඨක සිතට දුක, අනුකම්පාව, සතුට, ආශාව, උපහාසය වැනි හැඟීම් දැනෙන ආකාරයට කතාව ඉදිරිපත් කර තිබීම ද සාර්ථක කෙටිකතාවක ලක්ෂණයකි.

කෙටිකතාවක ඇත්තේ ප්‍රධාන සිද්ධි එකකි. අනෙකුත් සිද්ධි ඒ ප්‍රධාන සිද්ධියට අදාළ වන ප්‍රධාන සිද්ධිය හැඩ කෙරෙන අවශේෂ සිද්ධි යි. ඒවා ප්‍රධාන සිද්ධියට ඉතා තදින් බැඳෙන සිද්ධි විය යුතු ය. කෙටිකතාවක කිසිදු සිද්ධියක් හෝ චරිතයක් හෝ අනවශ්‍ය චරිත හෝ සිද්ධි නොවිය යුතු යි. ඒ සියල්ල ප්‍රධාන සිද්ධිය හා බැඳෙන ඒවා වීම ඉතා වැදගත් වෙයි. කෙටිකතාව කියවා රස විඳ අවසන් වන විට පාඨකයා අපූරු ලෝකයකට පිවිසෙයි. ඒ සමග ම තම ජීවිතයට යමක් එකතු කර ගනියි. එසේ ඔබගේ ජීවිතයට යමක් එකතු කරන, ඔබ අපූරු ලෝකයකට කැඳවා ගෙන යන කෙටිකතාවක්, සාර්ථක කෙටිකතාවක් ලෙස අගය කළ හැකි ය. ඔබ කියවන කෙටිකතාවල ඉහත කී ලක්ෂණ තිබේ දැයි බලමින් කෙටිකතා රස විඳින්න.

## අවබෝධය

1. නිවසින් පිටව ජීවත් වීමට පියසේනට සිදු වූයේ ඇයි?
2. මවගේ පමා වීම ගැන පියසේන බියටත් දුකටත් පත් කළ සිතිවිලි විස්තර කරන්න.
3. මව පිළිබඳව වූ සිතිවිලි මොහොතකට සිතෙන් ඉවත් වූ බව දැක්වෙන ප්‍රකාශය උපුටා දක්වන්න.
4. ගෙදර යෑමට පියසේන තුළ වූ ආශාවෙන් අයුතු ලෙස ප්‍රයෝජන ගත්තේ කවුරු ද?
5. පියසේන දුටු සිහිනයෙන් කතුවරයා ඉඟි කරන්නේ කුමක් දැයි ඔබේ අදහස් දක්වන්න.

## ලිඛිත අභ්‍යාස

1. පහත සඳහන් ප්‍රකාශ කවුරුන් විසින් කා හට කුමන අවස්ථාවක කියන ලද දැයි ලියන්න.

   i. "මන් උඹ අවුරුද්දට එක්ක යන්න එනවා"
   ii. "අනේ බලා ගන්න හොඳ හැටි"
   iii. "අපේ අම්මාට මොකවත් වුණොතිනුත් දන්නනව ද?"
   iv. "එහෙනම් ඒක ගන්න හැදුවේ, පලයන් යන්න"
   v. "උඹේ අම්ම රෙදි හැට්ට අඳින එක්කෙනෙක් නේද?"

2. පහත සඳහන් සිද්ධි අනුපිළිවෙළට සකසා නැවත ලියන්න.

   i. අවුරුදු දිනය හෙටට යෙදී තිබෙන බැවින් මව එන්නේ දැයි විමසිල්ලෙන් බලයි.
   ii. නිවසින් පිට වී යන්නට නොහැකි බව පවසමින් හඬා වැටෙද්දී මව තමා කාරයට නංවා හිස සිඹ සනසයි.
   iii. මව අනතුරකට පත් වී දැ'යි බියක් දැනී කුස්සි අම්මාගෙන් එවැනි සිද්ධි ගැන තොරතුරු විමසයි.

iv. කාරයෙන් පැමිණි අය ඔහු මෙහෙකාර දරුවකු ලෙස නිවසකට කැඳවා ගෙන එයි.

v. අවුරුද්දට දින කීපයකට පෙර මවට ලිපියක් යවයි.

vi. අම්මාට පණිවිඩයක් යැවීමට කොබෝගම ගැන දන්නා කෙනකු සොයද්දී කපටි මිනිසකුට රැවටෙයි.

vii. නෝනා මහත්මයාට කතුර දීමට ගිය අවස්ථාවේ අමතක වී, ගෙය පිටමං කර යන මව මග හැරුණේ යයි සිතා ගේට්ටුව දෙසට දුව යයි.

viii. තමා කැඳවා ගෙන යාමට එන බවට මව දුන් පොරොන්දුව සිහි කරමින් ඈදිරි වැටෙන තුරු පාර දෙස ලබා සිටිද්දී නිවස හා එහි වෙසෙන්නන් සිහියට නැගෙයි.

ix. අවුරුදු භාණ්ඩවලට සිත ඇදී යද්දී තම පියා සහ ඔහුගේ මරණය සිහියට නැගෙයි.

x. කිසිවෙකුට හෝ ඇල්ලීමටවත් ඉඩ නො දෙන ලෙස කියා මව භාරයේ තබා ආ කජුමල්ල නිවැසියන් නැති කර ඇති බව සිහිනයෙන් දකියි.

3. **මේ කෙටිකතාවේ ඇතුළත්, සිතෙහි මැවෙන අවස්ථා විස්තර කරන්න.**
4. **මවගේ පැමිණීම හා අවුරුද්ද ගත කරන ආකාරය ගැන පියසේනගේ හිත තුළ පවතින බලාපොරොත්තුව නිරූපණය වන අවස්ථා විස්තර කරන්න.**
5. **කෙටිකතාවේ අවසානය ඔබ කැමති ආකාරයකට නිර්මාණය කර මේ කතාව ඉදිරියට ගොඩනගන්න.**

## ප්‍රායෝගික අභ්‍යාස

1. **විවිධ අත්දැකීම් පාදක කර ගනිමින් ලියවුණු කෙටිකතා කියවන්න.**
2. **කෙටිකතාවක තිබිය යුතු ගුණාංග රැක ගනිමින් කෙටිකතාවක් නිර්මාණය කරන්න.**
3. **පුවත්පත්වල පළ වන කෙටිකතා ගොනු කර පොතක් නිර්මාණය කරන්න.**

# 10 සැබෑ ළෙන්ගතුකම



සමාජයේ ජීවත් වන මිනිසුන්, සතුන් ආදීන් මෙන් ම කල්පිත සත්ත්ව චරිත ද යොදා ගනිමින් ගෙතූ කතා රැසක් අප හමුවේ පවතියි. ඒවා නිර්මාණාත්මක ප්‍රබන්ධ ගණයට ඇතුළත් වෙයි. නිර්මාණාත්මක ප්‍රබන්ධ රචකයා කියවන්නා තුළ කතා රසයක් ජනනය වන පරිදි සිය කතාව ගෙත්තම් කරයි. එහිලා උචිත බස් වහර, උපමා ආදි අලංකාර, චරිත, අවස්ථා හා සිදුවීම් ඇතුළත් වර්ණනා ද උපයෝගි කර ගනී. කතාව අවසන් වන්නේ පාඨකයාට යම් උපදේශයක් හෝ සැඟවුණු ජීවනාර්ථයක් ද සපයමිනි.

මේ පාඩම හාන්ස් ක්‍රිස්ටියන් ඇන්ඩර්සන්ගේ 'නයිටිංගේල්' නම් කතාව ඇසුරෙන් සැකසුණකි.

ඩෙන්මාක් ජාතිකයකු වූ ඇන්ඩර්සන් 1805 දී උපත ලැබී ය. 1875 දී ජීවිතයෙන් සමුගන්නා විට නවකතා, නාට්‍ය හා කාව්‍ය ගණනාවක් ලියා තිබිණ. ළමයින් සඳහා ඔහු ලියූ කතා ලොව පුරා ජනප්‍රිය විය. පුංචි දිය කිඳුරිය, අවලස්සන තාරාවා, හිම රැජන, නයිටිංගේල් එබඳු කතාවලින් කිහිපයකි.

ඉතා ඈත කාලයෙහි චීනයෙහි අගනා පාෂාණයෙන් තැනූ දැකුම්කලු මාලිගාවක තේජෝ බල පරාක්‍රමයෙන් යුතු අධිරාජයෙක් වාසය කළේ ය. මාලිගාව වටා නන් පැහැයෙන් යුත් සුවඳ මලින් පිරි රුක් සහිත වනෝද්‍යානයක් විය. එහි ඇති රිදී සීනු එල්ලන ලද මල්වලින් නැඟෙන කිංකිණි නාදය ද ඒවායේ සුන්දරත්වය ද දුටු දුටුවන් සිත් බැඳ ගැනීමට සමත් විය.

උද්‍යානයේ සිට සයුරු ඉම තෙක් විහිදුණු මහා වනයකි. එහි ලස්සනට සින්දු කියන කිරිල්ලියක් වූවා ය. ඇගේ කන්කලු ගායනය කෙතරම් දැයි කිවහොත් වැඩපළ අධික වූ දුප්පත් මසුන් මරන්නෝ ද ඒ ගායනයෙන් අමන්දානන්දයට පත් වූහ.

සෑම රටකින් ම පැමිණි සංචාරකයෝ අධිරාජයාගේ ප්‍රෞඪ මාලිගයත් මලින් පිරි උද්‍යානයත් නරඹා ඒවායේ සුන්දරත්වය අගය කළහ. එහෙත් පුංචි කිරිල්ලියගේ ගායනය ඇසූ කල්හි අන් සියල්ලට ම වඩා එය අතිශයින් මිහිරි බව ඔවුහු ප්‍රත්‍යක්ෂයෙන් දත්හ. අධිරාජයාගේ මාලිගාවත්, උද්‍යානයත්, පුංචි කිරිල්ලියගේ මධුර ගායනයත් අලළා බොහෝ ප්‍රබන්ධ පළ විය. මේ ප්‍රබන්ධයක් අධිරාජයා අතට ද පත් විය.

තම උද්‍යානයේ සින්දු කියන පුංචි කිරිල්ලියක වසන බැව් එමගින් දැන ගත් අධිරාජයා බෙහෙවින් විස්මයට පත්ව රාජ සභාව කැඳවී ය.

"මේ පොත්වල සින්දු කියන අරුම පුදුම කිරිල්ලියක මාගේ රාජධානියේ සිටින බව ලියා තිබෙනවා. මට මේ වන තුරු ඒ වගක් නො කිව්වේ ඇයි?"

ඔහු විමසා සිටියේ ය.

"අධිරාජයාණනි, අපි දැන සිටියේ නැහැ. එබඳු කිරිල්ලියක ගැන."

ඔවුහු ගරුසරුව කියා සිටියහ.

"අනික පොත් පත්වල තියෙන හැම දෙයක් ම ඇත්ත විය නො හැකියි. අධිරාජයාණනි," ඔවුහු තවදුරටත් පැවසූහ.

"නෑ නෑ. එහෙම වෙන්න බෑ. මෙය ජපානයේ අධිරාජයා එවූ පොතක්. එහි තොරතුරු අසත්‍ය විය නො හැකි යි. එම අරුම පුදුම කිරිල්ලිය අද සන්ධ්‍යාවට පෙර මා හමුවට පමුණුවන්න. එසේ නො වුණොත් ඔබ හැම දෙන ඇතුන් ලවා පාගවා මරණයට පත් කෙරෙනු ඇති."

අධිරාජයා නියෝග කළේ ය.

යුවරජු ඇතුළු මුළු රාජ සභාව ම කලබලයට පත් වූහ. මාලිගාවේ අස්සක් මුල්ලක්

නැර සෙවුවත් පුංචි කිරිල්ලිය ගැන දන්නා කිසිවෙක් ඔවුන්ට හමු නො වීය. අන්තිමේ දී මාලිගාවේ මුළුතැන්ගෙයි සිටින මෙහෙකාර දැරියක ඔවුන්ට හමු විය.

“මම දන්නවා ලස්සන සින්දු කියන ඒ කිරිල්ලිය ඉන්න තැන. ලෙඩ වෙලා ඉන්න මාගේ දුප්පත් අම්මා බැලීමට මාලිගාවෙන් අවසර ගෙන වන පෙතට ගොස් ඇය බලා ආපසු එන විට මහන්සියට කැලෑවේ ගිමන් හරිද්දී මම ඇයගේ ගායනය අහගෙන ඉන්නවා. ඒ ගායනය හරි මිහිරියි.”

“පුංචි දැරිය, ඔබ අපට ඇය සිටින තැනක් පෙන්වන්න. මුළුතැන්ගෙයි හොඳ තනතුරක් සමග අධිරාජයා ආහාර ගන්නා හැටි බලන්නත් අපි ඔබව එක්ක යන්නම්.”

ඔවුන්ගේ ඉල්ලීමට ඕ එකඟ වූවා ය.

සින්දු කියන පුංචි කිරිල්ලිය සොයා වනපෙතට යන ගමනට රාජ සභාවේ බොහෝ දෙනෙක් ඇය පසුපස ගමන් කළහ.

විවිධ සතුන්ගේ රාව ප්‍රතිරාව මැදින් උද්‍යානය ද වනපෙත ද හරහා යන ඔවුන්ට දැවැන්ත ගසක අත්තක ලැග සිටින පුංචි කිරිල්ලිය දැක ගැනීමට ලැබිණි.

දැරියගේ ඉල්ලීමෙන් පුංචි කිරිල්ල නැගූ නාදය සියල්ලන්ගේ ම දෙසවන්හි මී බිඳු හෙළන්නාක් මෙන් විය. එම මිහිරි නාදය අධිරාජයා ඉදිරියේ පවත්වන ලෙස ඔවුහු බැගෑපත් වූහ.

“මගේ ගායනය වඩා මිහිරි වන්නේ මේ සුන්දර හරිත වන පෙත තුළ යි.” ඈ කියා සිටියා ය. එහෙත් අවසානයේ ඕ ඔවුන්ගේ ආයාචනයට එකඟ වූවා ය.

පුංචි කිරිල්ලියගේ ආගමනය අපේක්ෂාවෙන් මාලිගාව අත්‍යුත්කර්ෂවත් ලෙස සරසා තිබිණි. දහස් ගණන් ප්‍රදීපයන්ගේ අලෝකයෙන් රාජ මන්දිරය දීප්තිමත් විය. නන් පැහැයෙන් යුතු සුන්දර මල්වල එල්ලන ලද පුංචි සීනු නාද දෙමින් පැවතිණි.

සුවිසල් ශාලාවේ මධ්‍යයේ සවි කරන ලද රන්මුවා අත්තක් පුංචි කිරිල්ලිය සඳහා වෙන් විය. මුළු රාජ සභාව ඔවුන්ට හිමි විසිතුරු ඇඳුමෙන් සැරසී පැමිණ සිටියහ. කුඩා මෙහෙකාරියට දොර ළඟ රැඳී ඉන්නට අවසර ලැබිණි. සියල්ලන්ගේ ම අවධානය යොමු වූයේ අළු පැහැ පුංචි කිරිල්ලිය වෙත ය.

අධිරාජයාගේ ඇරයුමෙන් පුංචි කිරිල්ලිය නැගූ මියුරු ගී සරින් හැම දෙනාගේ ම හදවත් මුසපත් විය. ඇගේ ගී නද දැඩි හදක් ඇති අධිරාජයාගේ නෙතට කඳුළු නැංවීමට සමත්

විය. අධිරාජයා ඒ ගී නදින් කෙතරම් සතුටු වූයේ ද යත් පුංචි කිරිල්ලියගේ ගෙල වටා රන් පටියක් පලඳවන්නට ඔහු නියෝග කළේ ය. ඇය වෙත ගෞරවය ද ස්තුතිය ද පළ කොට තෑගි දෙන්නට ද සූදානම් විය.

"මම දැක්කා අධිරාජයාගේ ඇස්වලට කඳුළු උනනවා. එය මා ලද උසස් ම ත්‍යාගය යි."

මෙසේ කී පුංචි කිරිල්ලිය නැවතත් වඩාත් ගීතාත්මකව ගැයුවා ය.

ඇගේ පැමිණීම මුළු රාජ සභාව ම ප්‍රබෝධවත් කළේ ය. ඇය වෙනුවෙන් ම කූඩුවක් තැනිණ. සාත්තු සප්පායම් කිරීමට සේවකයෝ ඇය වෙනුවෙන් නිල කරන ලදහ. මුළු නගරය ම ඇගේ ගායනයෙන් සන්තුෂ්ටියට පත් වූහ.

එක් දිනක් අධිරාජයා වෙත 'නයිටිංගේල්' නම ලියූ පාර්සලයක් ලැබිණ. තම කිරිල්ලිය ගැන ලියූ අලුත් පොතක් යැයි සිතා එය විවෘත කළ අධිරාජයාට දක්නට ලැබුණේ සජීවි රූපාකාරයෙන් පෙනෙන සේ නිමවන ලද කෘත්‍රිම නයිටිංගේල් කිරිල්ලියකි. එය වයින් කළ විගස කෘත්‍රිම කිරිල්ලිය සැබෑ කිරිල්ලිය සේ ගායනා කළා ය. ගී නද ඇසූ සියල්ලෝ ම මහත් සේ ප්‍රමෝදයට පත් වූහ.

කෘත්‍රිම කිරිල්ලිය කෙමෙන් කෙමෙන් වඩාත් ජනප්‍රිය වූවා ය. ඇගේ ගායනය නැවත නැවතත් අසන්නට හැකි වීම ඊට හේතුවක් විය. සැබෑ කිරිල්ලිය මෙන් නො ව විසි තිස් වරක් වුව ඕ එක දිගට ගැයුවා ය. සැබෑ කිරිල්ලිය වෙත අවධානය හීන විය. ඈ නැවතත් වන පෙත කරා පියාසර කළා ය.

ඇගේ පලා යෑම ගැන ඇසූ සියලු ම රාජ සභිකයෝ ඇය ඉතා ගුණමකු සතකු බව පවසමින් ඇයට දොස් නැඟූහ.

එතැන් පටන් කෘත්‍රිම කිරිල්ලිය මාලිගාවේ සැබෑ නයිටිංගේල් වූවා ය. රාජ සභාවේ සංගීතඥයා ද ඇයගේ හැකියාව හුවා දැක්වී ය. ඔහු ඇගේ හැකියාව ගැන වර්ණනාත්මක පොත් ලිවී ය. උදහසට ලක්ව පාගා දමනු ලැබ මරණයට පත්වීමට බියෙන් බොහෝ දෙනා ඒවා කියවූ බව ඇඟවූහ. කෘත්‍රිම කිරිල්ලිය බෙහෙවින් ජනප්‍රිය වූවා ය. ඇතැම්හු ඇගේ හඬ අනුකරණය කළහ.

එක් සැන්දෑවක අධිරාජයා සිය අනර්ඝ සයනයෙහි වැතිර සිටිද්දී වාදනය වෙමින් පැවති කෘත්‍රිම නයිටිංගේල්ගේ ගීතය හිටිහැටියේ නතර විය. යන්ත්‍රය කැඩී බිඳී ගියේ ය. රජු වහා නැගිට ඔරලෝසු සාදන්නා ලවා පිළිවෙළට සකස් කරවූවත් එය සම්පූර්ණයෙන් යථා තත්ත්වයට පත් නො වී ය. එහි ක්‍රියාකාරිත්වය බෙහෙවින් හීන විය.

අවුරුදු පහක් පමණ ගත විය. අධිරාජයා ලෙඩ ඇඳට වන්නේ ය. ඔහු සම්පූර්ණයෙන් සුදුමැලි විය. මුළු රාජ සභාව ම අධිරාජයා මළැ යි සිතුහ. සයනාගාරයේ ජනෙල් පියන් විවෘතව තැබිණ. ඒ අසල වූ කෘත්‍රිම කිරිල්ලිය මතින් සඳ එළිය ගලා ආවේ ය.

මරණාසන්න වූ අධිරාජයාගේ සිත තුළට ඔහු කළ හොඳ නරක ක්‍රියා භූත වෙසින් පෙනෙන්නට විය. ඔහු කෑ ගැසුවේ ය.

"පුංචි රන් කිරිල්ලිය, ගායනා කරන්න. මම ඔබේ ගෙලෙහි රන් පලඳනාවක් පවා පැලඳුවෙමි. ගයන්න, ගයන්න"

සැබෑ කිරිල්ලියගේ තැන ගත් කෘත්‍රිම කිරිල්ලිය නිහඬ ය. ඇයගෙන් කිසිදු ගැයුමක් පිට නො වී ය. ඔහුගේ ආයාචනය නිෂ්ඵල විය. මරණයේ සෙවණැලි අධිරාජයාගේ සිරුර වැලඳ ගනිමින් තිබිණ. ඇඟ පත සිසිල්ව ගියේ ය.

විවර වූ ජනෙල් කවුළුව තුළින් මිහිරි වූ සංගීත රාවයක් ඇසෙන්නට විය. ඒ මියුරු හඬ අසල වූ අත්තක වසා සිටි සැබෑ නයිටිංගේල් කිරිල්ලියගේ ය.

ඒ ගායනය ඇසෙත් ම අධිරාජයා හමුවේ වූ මරණයේ බියකරු සෙවණැලි පහව ගියේ ය. ලේ ගමන ප්‍රකෘතිමත් විය. ජීවත් වීමේ ආශාව ඔහු තුළ යළි දැල්විණි.

"පුංචි නයිටිංගේල්, බොහෝ ම ස්තුතියි. මා වරක් ඔබව මගේ රාජධානියෙන් පිටමං කළා. ඒත් ඔබ මාව පිටමං කළේ නැහැ. ඔබ තවම මා සමග ඉන්නවා. ඔබේ මිහිරි ගීත රාවයෙන් මරණය මා වෙතින් පලා ගියා. ඔබට මා කෙසේ ප්‍රත්‍යුපකාර කරන්න ද?"

අධිරාජයා මිමිණී ය.

"ඔබ දැනටමත් මට ප්‍රත්‍යුපකාර කර අවසන්. මම ගැයූ පළමු දිනයේ දී ම ඔබේ ඇස්වල ගැලූ කඳුළු මට හොඳට මතක යි. මට එය අමතක නැහැ. දැන් නිදන්න. සුවපත් වන්න. මා ඔබට නැවත නැවතත් ගයන්නම්."

මෙසේ කී ඇය ගීත ගයත් ම අධිරාජයා සුව පහසු නින්දකට වන්නේ ය. ඔහු අවදි වූයේ ප්‍රකෘති තත්ත්වයට පැමිණීමෙනි.

කිසිම සේවකයෙක් පැමිණ නො සිටියේ ය. සැබෑ නයිටිංගේල් පමණක් අධිරාජයා අසල වූවා ය. සියල්ලන් සිටියේ ඔහු මිය යන්නට ඇතැයි සිතමිනි.

"ඔබ හැමදාම මා අසල ම ඉන්න. කෘත්‍රිම නයිටිංගේල්ව මා කුඩු පට්ටම් කරන්නම්."

“නෑ නෑ, එසේ කරන්න එපා. ඇය පුළුවන් තරම් කාලයක් ඇගේ මෙහෙය ඉටු කළා.”

ඕ කීවා ය.

“මට මාලිගාව සුදුසු තැනක් නො වෙයි. මට කුඩුවක් තනන්න. එත් මා කැමති විට පමණක් එහි පැමිණෙන්නට ඉඩ දෙන්න. මා ජනේලය අබියස ඉඳ ගෙන ඔබේ සතුට උදෙසා ගයන්නම්. මා ඔබේ කිරුළට වඩා ගුණදම් රැඳි ඔබේ හදවතට යි කැමති. මම ගී ගයන්නම්. හැබැයි එක පොරොන්දුවක් දෙන්න. මේ පුංචි කිරිල්ලිය ඉන්න තැන කාටවත් කියන්න එපා.” එසේ කියූ ඕ වනයට ඉගිළ ගියා ය.



හාන්ස් ක්‍රිස්ටියන් ඇන්ඩර්සන්

## අවබෝධය

1. පුංචි කිරිල්ලිය සතු වූ අපූරු හැකියාව කුමක් ද?
2. තම වනෝද්‍යානයේ වසන කිරිල්ලිය ගැන අධිරාජයා දැන ගත්තේ කෙසේ ද?
3. යුවරජ ඇතුළු රාජ සභාව කලබලයට පත් වූයේ ඇයි?
4. අධිරාජයා පුංචි කිරිල්ලිය වෙත ගෞරවය දැක්වීම සඳහා කළේ කුමක් ද?
5. කෘත්‍රිම කිරිල්ලිය වඩාත් ජනප්‍රිය වීමට තුඩු දුන් හේතුවක් ලියන්න.
6. පහත සඳහන් ප්‍රකාශවලින් හැඟෙන අදහස ඔබේ වචනයෙන් ලියන්න.
    i. මගේ ගායනය වඩා මිහිරි වන්නේ මේ සුන්දර වනපෙත තුළ යි.
    ii. මම දැක්කා අධිරාජයාගේ ඇස්වල කඳුළු උනනවා. එය මා ලද උසස් ම ත්‍යාගය යි.

## ලිඛිත අභ්‍යාස

1. **සැබෑ ළෙන්ගතුකම කථාවෙන් ලබා දෙන උපදේශය ඔබේ වචනයෙන් ලියන්න.**
2. **පහත දී ඇති කොටස්වලින් එක කොටසක් ඉවහල් කර ගනිමින් කතාවක් ගොතන්න.**

    i. සුලේකා දක්ෂ දැරියකි. කුඩා කාලයේ සිට විවිධ අගහිඟකම්වලට මුහුණ දීමට ඇයට සිදු විය. ඒ සියලු අභියෝග ජය ගෙන දියුණුවේ ඉහළට යෑමට ඇයට හැකි විය.

    ii. තද ඉඩෝරයෙන් පරිසරය රත් වී ගොසිනි. මුව පැටියා තම මව සොයා ගියේ ය. කුණු කසළ කන්දක් අසල බිම ඇද වැටී සිටින තම මවට මිනිසුන් සාත්තු කරන අයුරු දැක උගේ සිතට සතුටක් ඇති විය.

    iii. ගමේ පාසලක ඉගෙන ගෙන අධ්‍යාපනයෙන් මෙන් ම ක්‍රීඩාවෙන් ද දස්කම් දැක්වූ ඔහු ධෛර්යසම්පන්න දරුවෙකි. තම සිතෙහි වූ පැතුම ඔහු සැබෑ කර ගන්නේ රටට ම ගෞරවයක් අත් කර දෙමිනි.



## නාම පද

පාඩමේ ඇතුළත් පහත දැක්වෙන වචන දෙස බලන්න. මේවා නාම පද වශයෙන් හැඳින්වෙයි.

| | | |
|---|---|---|
| අධිරාජයා | ඔහු | කිරිල්ලිය |
| මම | සේවකයෝ | මෙහෙකාරිය |
| ඈ | කඳුළු | උද්‍යානය |
| මාලිගාව | නගරය | මල් |

කතා කිරීමේ දීත් ලිවීමේ දීත් පුද්ගලයන් හා වස්තූන් දැක්වීම සඳහා විවිධ නාම පද යොදා ගැනීමට සිදු වෙයි. ඒවා සචේතනික (පණ ඇති) හෝ අචේතනික (පණ නැති) හෝ විය හැකි ය.

නාම පදවල ස්වරූපය අනුව ඒවා

- නාම නාම
- සර්ව නාම
- සමාස නාම
- තද්ධිත නාම
- කෘදන්ත නාම

යනුවෙන් වර්ග පහකට බෙදා දැක්වෙයි.

**නාම නාම** යනු සාමාන්‍ය නාම පද යි. ඒවා පහත දැක්වෙන පරිදි කොටස් කීපයක් ලෙස හඳුනා ගත හැකි ය.

## ජාති නාම

කිසියම් ජාතියක්, වර්ගයක් ලෙස දැක්විය හැකි නාම පද යි. මේවා පණ ඇති (ප්‍රාණවාචී) හෝ පණ නැති (අප්‍රාණවාචී) හෝ විය හැකි ය.

උදාහරණ: ඇත්, මිනිස්, පක්ෂි, ගිරා, සිංහ, ගොවි, දෙවි
නෙලුම්, දෙල්, පොල්, ඕලු, කොහොඹ, සඳුන්, ගොටුකොළ

## ද්‍රව්‍ය නාම

යම් ද්‍රව්‍යයක් දැක්වෙන නාම ද්‍රව්‍ය නාම ය. මේවා අප්‍රාණවාචී හෙවත් අචේතන ගණයේ නාම වේ.

උදාහරණ: පස්, ගල්, වැලි, මැටි, දිය, දර
පොත්, පෑන්, ඇස්, අත්, වාහන

## ගුණ නාම

පුද්ගලයන් හා ද්‍රව්‍යයන් පිළිබඳ ගුණයක්, ස්වභාවයක් හෝ විශේෂත්වයක් පෙන්වන නාම ගුණ නාම වෙයි.

උදාහරණ: පටු, උස්, මහත, සියුම්, තද
දක්ෂ, තරුණ, මහලු, මෝඩ, හපන්

## ක්‍රියා නාම

කිසියම් නාමයකින් ක්‍රියා අර්ථයක් හැඟවේ නම් එබඳු නාම ක්‍රියා නාම නම් වේ.

උදාහරණ: බලන, දුවන, නරඹන, විමසූ, පිදූ
ලියුම්, නැටුම්, විමසීම්, කියමන්

## සංඥා නාම

කිසියම් කෙනකු ස්ථානයක් හෝ ද්‍රව්‍යයක් විශේෂයෙන් හඳුනා ගැනීම සඳහා යොදන්නේ සංඥා නාම ය.

උදාහරණ: නිමල්, රංග, දුලානි, පියසේන, ජයනි,
ගාල්ල, මහව, ලන්ඩන්, සිඩ්නි, ඉන්දියාව
සිළුමිණ, සුසුකි, ලෝවැඩ සඟරාව

## ලිඛිත අභ්‍යාස

1. මෙහි ඇති නාම පද පහත දැක්වෙන වගුවට නිවැරදිව ඇතුළත් කරන්න.

කුරුල්ලා, ජනේලය, දැව, විල, කපටි, බංකුව, බල්බය, කළුතර,
අරලිය, වැඳුම්, බසය, රාජසිංහ, මිටි, තාරාවා, සර්පයා, විශාල, කැදර,
දකින්නේ, සිගමන්, බාල, ලෝභ, කොස්, පේර, කැවිලි, කියන,
මහෞෂධ, ජම්බු, කඩුවෙල, මීරිගම, බීම, ලෝභ, දුටුගැමුණු, සුදු,
කොළඹ, ගැයුම්

| ජාති නාම | ද්‍රව්‍ය නාම | ගුණ නාම | ක්‍රියා නාම | සංඥා නාම |
|---|---|---|---|---|
| | | | | |

පොත පත පරිහරණයේ දී පහත දැක්වෙන ආකාරයේ නාම පද ද ඔබට හමු වෙයි.

**මම, අපි, ඔහු, ඈ, ඔවුහු**

නාම පදයක් වෙනුවට යෙදිය හැකි මෙවැනි නාම පද හැඳින්වෙන්නේ **සර්ව නාම පද** යනුවෙනි.

**ඔබ, තොපි, නුඹ, නුඹලා, මොවුහු, ඕ, ඈ, එය, ඒවා ආදි පද ද තවත් එබඳු සර්ව නාම වෙයි.**

තද්ධිත ප්‍රත්‍යය එක් වූ විට සෑදෙන නාම පද **තද්ධිත නාම** ලෙස හැඳින්වේ.

| නාමය | | තද්ධිත ප්‍රත්‍යය | | තද්ධිත නාම |
|---|---|---|---|---|
| ගම් | + | ඉ | - | ගැමි |
| දේශ | + | ඊය | - | දේශීය |
| සමාජ | + | ඉක | - | සාමාජික |
| කාල | + | ඊන | - | කාලීන |
| බල | + | වත් | - | බලවත් |
| බුද්ධි | + | මත් | - | බුද්ධිමත් |
| ඥාන | + | වන්ත | - | ඥානවන්ත |
| පිය | + | ආණ | - | පියාණ |
| පුත් | + | අණු | - | පුතණු |
| මා | + | අණි | - | මෑණි |
| දුබල | + | තා | - | දුබලතා |
| හැකි | + | ආ | - | හැකියා |
| ඉන්දියා | + | නු | - | ඉන්දියානු |
| ශිෂ්‍ය | + | ත්ව | - | ශිෂ්‍යත්ව |
| රන් | + | මුවා | - | රන්මුවා |
| ලෝහ | + | මය | - | ලෝහමය |

නාම පද දෙකක් හෝ කීපයක් එක් වීමෙන් සෑදෙන්නේ **සමාස නාම** යි.

| | |
|---|---|
| ගස් ද වැල් ද | - ගස්වැල් |
| ගුරු ද දෙගුරු ද | - ගුරු දෙගුරු |
| ඉර ද හඳ ද තරු ද | - ඉරහඳතරු |
| මඳ වේගයෙන් හමන සුළං | - මඳසුළං |
| මල් වැනි හිනාව | - මල්හිනාව |
| සිල් පහක් ඇත්තේ | - පන්සිල් |
| කිරෙන් පිසූ බත් | - කිරිබත් |
| මුනිඳුට කරන පුද | - මුනිපුද |
| ඇතාගේ දළ | - ඇත්දළ |
| ගමෙහි වැසි | - ගම්වැසි |
| යහපත් ජනයා | - සුදන |
| පත් සියයක් ඇත්තේ | - සියපත් |

ක්‍රියා නාම යටතේ දැක්වූ ක්‍රියාවක් ඇසුරෙන් සෑදෙන නාම **කෘදන්ත නාම** යනුවෙන් ද හැඳින්වේ.

නරඹන්නා, වවන්නෝ, දුටුවෝ, බලන්නා, හිඟන්නා, රකින්නෝ යන නාම පද ක්‍රියා නාම හෙවත් **කෘදන්ත නාම** පදයි.

## ලිඛිත අභ්‍යාස

**පහත දැක්වෙන පද, සර්ව නාම, සමාස නාම, තද්ධිත නාම හා කෘදන්ත නාම වශයෙන් වෙන් කර දක්වන්න.**

පියාණෝ, ඔවුහු, පැමිණීම, පොත්පත්, ලබන්නා, අශෝභන, රජතමය, ඕතොමෝ, දුවන්නී, මැටි බඳුන්, විදේශීය, මා, ලියුම්, දක්ෂතා, එය, කම්කරු, නැණවත්, අප, නළුනිළි, නටන

i. සර්ව නාම: .......................................................................................

ii. සමාස නාම: .......................................................................................

iii. තද්ධිත නාම: .......................................................................................

iv. කෘදන්ත නාම: .......................................................................................



# සිරි ලංකා රට ම අපි

තමන් උපන් දේශය පිළිබඳ ඇල්මක් ඇති ඕනෑම පුද්ගලයකුගේ හදවත දේශාභිමානය, දේශානුරාගය, දේශහිතෛෂීභාවය හා දේශවාත්සල්‍යය බඳු හැඟීම්වලින් පරිපූර්ණ ය. ස්වකීය නිජ භූමියෙහි විශේෂ අනන්‍යතා ප්‍රකට වන පරිදි නිර්මාණය වූ කවි හා ගීත ආදිය පරිශීලනයෙන් එම හැඟීම් තවදුරටත් තීව්‍ර වෙයි. එබඳු හැඟීම් දේශාභිමානි හැඟීම් ලෙස හැඳින්වෙයි. ‘වැසි වසිනා අහස අපි’ මහගම සේකර විසින් රචිත දේශාභිමානි ගී පද මාලාවකි. රටේ දියුණුව උදෙසා වෙහෙස මහන්සි වී කටයුතු කිරීමේ අගය මේ නිර්මාණයෙන් ඉස්මතු කෙරෙයි. පණ්ඩිත් ඩබ්ලිව්. ඩී. අමරදේව ප්‍රමුඛ පිරිසගේ ගායනයෙන් මේ ගීය පරිපූර්ණ වී ඇත.



කවිය, ගීත පද මාලාව, නවකතාව, නාට්‍යය, චිත්‍රපටය, කෙටිකතාව ආදි ක්ෂේත්‍රවල මෙන් ම සිතුවම්කරණයෙහි අද්විතීය දක්ෂතා ප්‍රකට කළ කෘතහස්ත කලාකරුවකු ලෙස මහගම සේකර සම්භාවනාවට පාත්‍ර වෙයි. ඒ අතරින් පාඨකයන් හා විචාරකයන්ගේ වැඩි අවධානය දිනා ගෙන ඇත්තේ ඔහුගේ කවි සහ ගීත පද මාලා යි.

වැසි වසිනා අහස අපි
මුතු බඳිනා මුහුද අපි
මිණි දිලෙනා පොළොව අපි
සිරි ලංකා රට ම අපි

අපේ පැතුම් අහසට විහිදී යයි
කම්හල්වල දුම් වළලු දිගේ
අපේ ම දහදිය මුගුරු ගලා එයි
ගං හෝ ඇළ දොළ කඳුරු වගේ

දෙරණ පළා රතු කැට මතුවන්නට
අප අත දෙන තුරු බලා හිඳී
බලවු යොමා නෙත රටේ ම මාවත
අපේ අතින් ගොඩ නැගෙන හැටි

ගොවියෝ අපි කම්කරුවෝ
රට රකිනා ජනතාවෝ

ගත රැඳි දුහුවිලි රනබරණයි
දහදිය මඩ විලවුන් සුවඳයි
රට වෙනුවෙන් ගත සිත වෙහෙසෙයි
සිත සතුටේ උල්පත එතැනයි

ගොවියෝ අපි කම්කරුවෝ
රට රකිනා ජනතාවෝ



මහගම සේකර

## අවබෝධය

1. **මේ ගීයේ පළමු වන කොටසට අනුව රටේ ප්‍රධාන කොටස් තුන මොනවා ද?**
2. **ගීයේ කියැවෙන ජල මූලාශ්‍රය 5ක් නම් කරන්න.**
3. **රටේ මාවත ගොඩ නැගෙන්නේ කා අතින් ද?**
4. **රට වෙනුවෙන් ගත සිත වෙහෙසන ජනයාගේ ගත දුහුවිලි, දහදිය, මඩ කවියා උපමා කර දක්වන්නේ මොනවාට ද?**
5. **රටක් ගොඩ නැගීමට එහි වෙසෙන ජනයාගේ ශ්‍රම දායකත්වයේ වැදගත්කම කීමට කවියා භාවිත කර ඇති යෙදුම කුමක් ද?**

## ප්‍රායෝගික අභ්‍යාස

1. මේ ගීතය රිද්මානුකූලව ගායනා කරන්න.
2. වෙනත් දේශාභිමානි ගීත සොයා ඒවායින් කියවෙන අදහස ලියන්න.
3. දේශාභිමානි හැඟීම් ඇති කරවන කවි පෙළක් පිළිබඳ විවරණයක් කරන්න.
4. දේශාභිමානි හැඟීම් ජනිත කරවන විවිධ සාහිත්‍යාංග සොයා ඒවායින් කියවෙන අදහස් ද ඇතුළත් වන සේ කුඩා පොතක් නිර්මාණය කරන්න.



# විශේෂණ පද

| කඩිසර | ළමයා | වේගයෙන් | ලියයි |
|---|---|---|---|
| නාම විශේෂණය | නාම පදය | ක්‍රියා විශේෂණය | ක්‍රියා පදය |

ඉහත වාක්‍යය දෙස බලන්න. එහි ‘ළමයා’ යන නාම පදය විස්තර කර දක්වන ‘කඩිසර’ යන්න නාම විශේෂණය ලෙස සැලකේ. එහි දී ‘ළමයා’ යන්න විශේෂ්‍යය ලෙස සැලකේ. නාම විශේෂණය මගින් විස්තර කිරීමට භාජනය වන බැවිනි. ‘ලියයි’ යන ක්‍රියාව විස්තර කරන ‘වේගයෙන්’ යන්න මෙහි ක්‍රියා විශේෂණය වෙයි.

ඔබ 6 ශ්‍රේණියේ දී ද නාම විශේෂණ හා ක්‍රියා විශේෂණ පිළිබඳව උගෙන ඇත. ඒ දැනුම ද සිහිපත් කර බලන්න. පහත අභ්‍යාසවල නියැලී ඒ දැනුම අලුත් කර ගන්න.

## ලිඛිත අභ්‍යාස

1. **පහත සඳහන් ඡේදයෙහි ඇතුළත් වන නාම විශේෂණ පද උපුටා දක්වන්න.**

   කඳු හෙලින් ද රූරා බසින දිය දහරින් ද විශාල වනයෙන් ද තොර වූ සමබිමක් වුව ද අපේ ගම් පෙදෙසෙහි අප සිත් ගත් සුන්දර ප්‍රදේශ හිඟ නො වීය. කුඩා කැලෑ රොදින් ද එළිමහනෙහි වූ සුදු වැලිතලාවෙන් ද ගැවසීගත් බිම් පෙදෙස අප සිත් ගත් තැන්වලින් එකක් පමණි. නදී තීරය ද ඒ අසල වූ කැලෑ රොදින් වැසුණු බිම් පෙදෙස ද වෙරළ ද කවීන්ගේ සිත් ගන්නා කඳු හෙල් වන ළැහැබ් වලාකුළු යන ආදි සුන්දර වස්තූන් මෙන් අපගේ සිත් ගත්තේ ය.

   (අපේ ගම - මාර්ටින් වික්‍රමසිංහ)

| නාම විශේෂණ පද | විශේෂ්‍යය |
|---|---|
| | |

2. **පහත සඳහන් නාමපදවලට සුදුසු විශේෂණ පද යොදා අර්ථවත් වාක්‍යය බැගින් නිර්මාණය කරන්න.**

   i. කරත්තය
   ii. පාර
   iii. මගියා
   iv. අශ්වයා
   v. වෙළෙන්දා

3. **පහත සඳහන් ඡේදයෙහි දැක්වෙන ක්‍රියා විශේෂණ පද තෝරන්න.**

   රියෙහි නැගුණු මගියෙක් ගවයා වේගයෙන් දුවවන්නට වෑයම් කොට නො හැකි වූ ඇතැම් විටෙක උපාලිස්ට බැණ වදියි. උපාලිස් සිනා සෙමින් පාත් වී හඳයාගේ කොන්දට අත ගසා, අනිත් අතින් ගත් කෝටුව උගේ දෙකකුල් අතරින් යවා 'හා පුතා යං' යි කියයි. ගමන ඉක්මන් කරවනු පිණිස කෝපයෙන් කතා කරන මගියාගේ බස තේරුම් ගත්තාක් මෙන් හඳයා ද වේගයෙන් දුවයි.

   (වහල්ලු - මාර්ටින් වික්‍රමසිංහ)

4. **පහත දැක්වෙන ක්‍රියාපදවලට විශේෂණ පද යොදා අර්ථවත් වාක්‍යය බැගින් නිර්මාණය කරන්න.**

   i. බලයි
   ii. ගියේ ය
   iii. පතිත විය
   iv. සෙලවිණි
   v. ගයති

# 12 නිවැරදිව කියවමු

කියවීම පිරිපුන් මිනිසකු වන්නට මග සලසන විනෝදාංශයකි. කියවීමේ මූලික ප්‍රභේද දෙකකි. ශබ්ද නගා කියවීම සහ නිශ්ශබ්ද කියවීම යි.

ශබ්ද නගා කියවීමේ දී පැහැදිලි උච්චාරණයෙන් හා හඬ පාලනයෙන් යුතු වීම වැදගත් ය. එහි දී ලේඛනයේ ඇතුළත් විරාම ලක්ෂණ කෙරෙහි සැලකිලිමත් වෙමින් හා ලේඛනයේ අර්ථය අවබෝධ කර ගනිමින් කියවීම අසා සිටින අයගේ අවධානය යොමු කර ගැනීමට හේතු වෙයි. ඉහත කරුණු අනුගමනය කරමින් ලේඛනයක් ශබ්ද නගා කියවීමේ දී එය අසා සිටින්නාට ද කරුණු උකහා ගැනීමට අර්ථාවබෝධය ලබා ගැනීමට පහසු වේ.




අපට හමු වන ලේඛන, විවිධ ශෛලීන් අනුව රචනා කර ඇත. පැරණි බණ කතා රචනා කර ඇත්තේ අසා රස විඳීම අරමුණු කර ගෙන ය. ඒවායේ ශබ්ද රසය ඉස්මතු වෙයි. නිශ්ශබ්දව කියවීමේ දී ද විරාම ලක්ෂණ, වචන කෝෂය, වාක්‍ය රටා, භාෂා ශෛලිය හඳුනා ගනිමින් කියවීමෙන් ලේඛනයේ අරමුණ, අර්ථය පහසුවෙන් ග්‍රහණය කර ගත හැකි ය.

කියවීමෙන් නිසි පල ලැබීමට නම් එය නිවැරදිව කළ යුතු ය. ලේඛනයේ අරමුණ, ශෛලිය වටහා ගෙන කියවිය යුතු ය. කියවීම විනෝදයක් පමණක් නො ව ජීවිතය පිළිබඳ අවබෝධයක් සහ දැනුම් සම්භාරයක් ලැබිය හැකි ක්‍රියාකාරකමක් වන්නේ එවිට ය.

සභාපතිතුමාගේ ආරාධනයෙන් නැගී සිටි ලේකම්තුමිය පසුගිය සමිති වාරයේ වාර්තාව කියවන්නට වූවා ය.

නමෝ බුද්ධාය!

ක්‍රිස්තු වර්ෂ 2017ක් වූ ජනවාරි මස 15 දින ප.ව 2.30ට පමණ පවත්වන්නට යෙදුණු 'නිල්වලා' ළමා සමාජයේ පසුගිය සභා වාරයේ සංක්ෂිප්ත වාර්තාව යි.

සභාපතිතුමා විසින් සභාව පිළිගැනීමෙන් පසු පිරිස පන්සිල්හි පිහිටවනු ලැබුවේ කපුගම, වනවාසල විහාරවාසී තල්අරම්බේ පුඤ්ඤරතන හිමියන් විසිනි. එදිනට නියමිත විශේෂාංගය වූ හිටිවන කවි සංවාදය සඳහා සියලු කටයුතු සංවිධානය කොට තිබුණි. ඒ සඳහා සංවිධායක මණ්ඩලයේ ආරාධනය පරිදි කලාකීර්ති අමරනාත් ගමගේ මහතා ද කිවිපති ලංක මුදියන්සේ මහතා ද එක්ව සිටීම අප සාමාජිකයන්ගේ උද්‍යෝගයට හේතු විය. කවි සංවාදය ඉතා රසවත් වූ අතර කලාකීර්ති අමරනාත් ගමගේ මහතා පද්‍යය හා පද්‍ය නිර්මාණකරණය පිළිබඳ තම අත්දැකීම් ඇසුරෙන් කළ කෙටි දෙසුම අතිශය හරවත් වූ බව සියලු දෙනාගේ ප්‍රතිචාරවලින් විද්‍යමාන විය.

ආරාධිත කලාකරුවන් දෙදෙනාට උපහාර පිණිස ත්‍යාග පිරිනැමුණේ අප ළමා සමාජයේ භාණ්ඩාගාරිකතුමා අතිනි.

යෝජනා හා සාකච්ඡා වාරයේ දී ඊළඟ සමිති වාරය විවිධාකාරයේ උච්චාරණ ශෛලීන් හඳුනා ගැනීම සඳහා වැඩසටහනක් දියත් කළ යුතු බවට බුද්ධිම සොහොයුරා යෝජනා කළ අතර එය ස්ථිර කරන ලද්දේ ප්‍රමෝද් සොහොයුරා විසිනි. වෙනත් යෝජනා ඉදිරිපත් නොවුණි. අනුශාසන කතාවේ දී පූජ්‍ය පුඤ්ඤරතන හිමියෝ, ඉදිරිපත් වූ යෝජනාවේ වැදගත්කම අවධාරණය කර සිටියහ. එදින වැඩසටහනේ සාර්ථකත්වය ද උන් වහන්සේගේ විශේෂ ප්‍රශංසාවට ලක් විය.

සභාපතිතුමාගේ ස්තුති කතාවෙන් පසු ප. ව. 5.30ට පමණ සභා තොමෝ සතුටින් විසිර ගියා ය.

වර්තාව සත්‍ය වාර්තාවක් බවට සභා සම්මත කර ගැනීමෙන් පසු එදිනට නියමිත විශේෂ වැඩසටහන පිළිබඳව සභාපතිතුමා කෙටි හැඳින්වීමක් කළේ ය. කියවීමේ විවිධ ශෛලීන් ඇති බවත් කියවීම අංග සම්පූර්ණ මිනිසකු බිහි කිරීමට පදනම වන බවත් ඔහු අවධාරණය කළේ ය. කියවීමේ ශෛලීන් හඳුනා ගැනීමට ලේකම්තුමිය වාර්තාව කියවූ ආකාරය පවා කදිම නිදසුනක් බව එහි දී සිහිපත් කෙරිණි. න්‍යායපත්‍රානුකූලව පළමුවන ඉදිරිපත් කිරීමට ආරාධනා ලැබුවේ දුල්මි ලියනගේ සොහොයුරිය යි.

සභාවෙන් අවසර යි. මා මේ සූදානම් වන්නේ දඹදෙණි යුගයේ දී ධර්මසේන හිමියන් විසින් විරචිත සද්ධර්මරත්නාවලියේ ඇතුළත් දීඝායු කුමාරයාගේ කතා පුවත ඉදිරිපත් කරන්නට යි. සිංහල බණ කතා ලියවිලා තියෙන්නේ ශ්‍රැති ගෝචර ශෛලියෙනුයි. අසන, කියවන පොදු ජනයා තුළ ධර්ම රසය ඇති කරන්නටත් අර්ථ අවබෝධ කර ගන්නටත් මේ ශෛලිය ඉතා ම වැදගත්, අපේ අත්තම්මා තාලෙට මේ කතාව කියවපු හැටි අද වගේ මට මතකයි. මා අද කියවන්නෙත් ඒ විදිහට ම යි.

තව ද වැඳීමෙහි අනුසස් දක්වනු සඳහා දීඝායු කුමාරයන්ගේ වත දක්වමු.

කෙසේ ද යත් -

දීඝලම්බික නම් නුවර වසන බමුණෝ දෙන්නෙක් ශාසනයෙන් පිටත මහණව අට සාළිස් හවුරුද්දක් තපස් කොළෝ ය. උන් දෙන්නාගෙන් එක් කෙනෙක් කලත්‍රපරිග්‍රහය නැති කලට අපගේ කුල පරම්පාරව නස්සී'යි සිතා තමා රැකි තපස් අනුන්ට විකුට දෝ හෙවත් එහි පින් දී ගෙරි සියයකුත් මසුරන් සියයකුත් පාදපරිචාරිකා කෙනකුනුත් ලදින් පුත්‍ර ප්‍රතිලාභය තකා කලත්‍ර පරිග්‍රහය කොළෝ ය. උන්ගේ ඇඹේණියෝත් දරු කෙනකුන් වැදූහ.

තපසේ ම සිටි යාළුවාණෝ දුරෙක රඳා ලා එම නුවරට පෙරළා අවු ය. උන් ආ නියාව අසා අඹු දරුවන් කැඳවා ගෙන දක්නට ගොසින් පුතණුවන් මෑණියන්ට වඩා ලා තුමූ වැන්දෝ ය. මෑණියෝ ද පුතණුවන් පියාණන්ට වඩා ලා තුමු වැන්දෝ ය. උන් දෙපක්ෂයට ම බොහෝ කලක් ජීවත් වව යි කිවු ය. පුතණුවන් වඳවා ලූ කලට නුපුරුදු හෙයින් බැණ නො නැඟෙන්නා සේ ආයු ශක්තිය මඳ නියාව දැන බැණ නො නැංගෝ ය. අප දෙන්නා වැඳි ගමනේ වයස් ඇතිව සිටියවුන්ට බොහෝ කලක් ජීවත් වව'යි කියා ලා මුන් බොහෝ කලක් ජීවත් වන්ට නිසි තැනැත්තන් බලා නියම දත් බව මුත් කාල චක්‍රය නො දත් හෙයින් බැණ නො නැඟී නියා දැ'යි විචාළෝ ය. මුන්ට එක් උවදුරෙක් පෙනෙයි කිවු ය. කෙතෙක් දවස් ජීවත් වෙද්දැයි විචාළ කල්හි 'සත් දවසක් ජීවත් වෙතී' කිවු ය. උවදුරු දුරලන්ට කාරණ ඇද්දැ'යි විචාරා නැතැ යි නො කියා 'මම නො දනිමි' කී හෙයින් 'අනික් කාරණ දන්නෝ ඇද්දැ'යි විචාළෝ ය.

'මහණ ගොයුම්හු ඊට කාරණ දනිති. ඉන්ද්‍රශාල ගුහාවෙහි දී ශක්‍රයන් වැඳ ගෙන හොත් ගමනේ ම මළවුන්ට 'ජීවත් වව'යි වදාළ බස් පමණකින් මිනිස් ලොව ආයුගණනින් තුන් කෙළ සැට ලක්ෂයක් අවුරුද්දට ශක්‍රයන්ට ආයු දුන්

කල මුන්ටත් මෙ වක පවත්නා ආයු දෙන්ට කාරණය දනිති. ඔබ යව'යි. කිවු ය. ඔබ ගියොත් තපසට හානි වේ දෝ හෝ යි බමි' කිවු ය. ඉදින් තොපට දරු පෙමෙක් ඇත්නම් තපස් හානි නො සලකා මහණ ගොයුම්හු කරා ගොසින් ඊට උපදෙස් විචාරව'යි කිවු ය. උයිත් බුදුන් ළඟට ගොසින් බුදුන්ගෙනුත් කථාව එවා ගන්නා පිණිස වැඳලා සිටියෝ ය. බුදුහු 'බොහෝ කලක් ජීවත් වව'යි වදාළ සේක. කුමාරයන්ගේ මැණියන් වැඳලා සිටි කලත් ඒ ලෙස වදාළ සේක.

"ශ්‍රැතිගෝචර ශෛලියෙන් දහම් රසය අප හදවතට සමීප කළ දුල්මි සොහොයුරියට ස්තුතිවන්ත වන අතර කියවීමේ තවත් අපූරු ශෛලියක් ඔබ වෙත ඉදිරිපත් කරන්නට ඇරයුම් ලබන්නේ පූරිත සහ චතුර සොහොයුරන්."

"ඔබ සැමගෙන් අවසරයි. අප සූදානම් වන්නේ නාට්‍ය ධර්මී සම්ප්‍රදායේ නාට්‍ය පෙළක් ඔබේ හදවතට දැනෙන හැඟෙන ආකාරයෙන් ඉදිරිපත් කරන්නයි. ඒ සඳහා අප තෝරා ගත්තේ අද්විතීය නාට්‍යකරුවකු වන මහාචාර්ය එදිරිවීර සරච්චන්ද්‍රයන්ගේ මනමේ නාටකයේ කොටසකුයි."

**කුමරා කුමරි - තර්ගය**

**කුමරු:** ගියා වැද්දෝ - නොම විද්දෝ - ඉඩ ලද්දෝ - අපි මෙ වරා
වෙන්ට අනතුරු කිසි - ගන්ට සිත බිය නිසි
කාරණාව නොම දිසි - මෙ වෙලේ

**කුමරි:** තව ඇද්දෝ - පසු එද්දෝ - බිය නැද්දෝ - මෙමෙ ගමනා
යන්ට සටනට සැර - සෙන්ට වේය විගසට
උන්ට මෙහි නේන ලෙස - නැවතා

**කුමරා - වචනය**

වැද්දන් ආපසු එතියි මම නො සිතමි, සොඳුර. එහෙත් ආවත්, ඔබට අනතුරක් වන්ට ඉඩ නො දෙමි. නිකරුණේ සටනට යන්ට අකමැති වු නමුත් වුවමනා වුව හොත් ඔවුන් සමග සටන් කොට ඔවුන් වනසා ලන්නෙමි. මාගේ නම ධනුද්ධර බව අමතක නො කරනු, සොඳුර.

(වැද්දෝ වැදි රජු සමග නැවත පැමිණෙති)

**කුමරි - වචනය**

මොහුගේ නම් භයංකාර විලාසයක් නොමැත්තේ ය, හිමිතුමනි. ඔහුගේ තේජස් පෙනුමෙන් ඔහු රජෙකු විය යුතුයයි සිතමි.

**වැදි දෙටු වැදි රජ - තර්ගය**

**වැදි දෙටු:** මෑ වේ මා දුටු කොමල ලියා
දෙස බලනුය රජ තුම - චිත්ත නොම වේ ද තුටු
බැද්දෙ මෙ ඇවිදින - දැක්ක වේලෙ සිට මම
ඇද්ද මෙ සදිසි ලඳ - සිද්ද වූයේ අරුම ද
දෙන්ට මට නොමසුරු - තෑගි බෝග නෙක් පඬුරු
ගන්ට හැකි මෙ අයුරු - ලද්දෙ මෑව අමයුරු

**වැදි රජ:** මේ නම් ලෝ ලිය නොම වන්නේ
සුර අඟනක විලසට - වේ ද වන සිදඟන
මෑව ගන්ට අඹුවට - වේ ය මට වාසනාව
කැන්ද ගෙන යන්ට අද - මන්ද වෙනු මේ පමාව
කවුද මේ කැණහිලු - මූව මම වනසමි
සින්ද උගෙ ගෙල සෙද - පෙන්වමිය බල තෙද

**වැදි රජ - වචනය**

මාගේ මේ විජිතයට අවසර නැතිව ඇතුල් වූ තා කවුද? වහා පිළිතුරු දෙව. නැත හොත් මේ හී පහරින් තාගේ හිස සිදුරු කරමි.

**මනමේ කුමරා වැදි රජ - තර්ගය**

**මනමේ කුමරා:** සේ සුරිඳු - බරණැස් පුර පසිඳු - රාජ කරනා ඒ
රුපුනොද බින්ද තේජසා
පවර එ නිරිඳුගෙ පුත් කුමරා වෙමි
සතර ඉගෙන තක්සලාව ගොස් එමි
දුලා මෙ කුමරිය විවාහ කර ගෙන
බලා පිටත් වෙමි බරණැස් පුරවර

**වැදි රජ:** මේ අරණේ - හිමගිර සිට දෙරණේ - මාගේ සරණේ වේ
නැත හොත් වේය මරණේ
මුළු දඹදිවට ම තොප මහ රජු වුව
මාගේ විජිතය මෙය මම වෙමි අග රජ
කවුද තට මෙහි පිවිසෙන්නට කීවේ
අවසර නොමැතිව බල තට වන දේ

**වැදි රජ - වචනය**

වහා තාගේ කඩුව හා දුනු හී බිම දමා මට නමස්කාර කරව.

**මනමේ කුමරා - වචනය**

වහසි බස් නොදොඩව, වනචරය. තා හා තාගේ මේ වැදි සෙනඟ එක හී පහරින් සුනු විසුනු කර දමමි.

**වැදි රජ - වචනය**

තා වැනසෙන්ට තැත් කරන නමුත්, මම තට අනුකම්පා කරමි. තාගේ මානය බිඳ තා මරා දමන්ට සිත් වේ. එහෙත් මානයට වඩා තට ඇත්තේ මෝඩකම යයි සිතමි. තට අනතුරක් නොවී යන්ට ඉඩ දෙමි. මා කියන වචනයට කන් දෙව.

**කුමරා - වචනය**

තා සමග දෙඩීමට මට උවමනාවක් හෝ අසාවක් හෝ නැත. වහා සටනට සැරසෙව.

**වැදි රජ - වචනය**

මඳක් ඉවසව, කොල්ල මාගේ වචනය අසව. තාගේ ආරක්ෂාව සඳහා මාගේ මේ වැදි සෙනග තා සමග එවන්නෙමි. වනාන්තරය අවසාන වන තෙක් උන් තට මග පෙන්වනවා ඇත. තාගේ මේ අඹුව මෙහි නවත්වා, වහා මෙතනින් යන්ට සැරසෙව. තාගේ දිවි ගලවා ගැනීමට මම මේ අවස්ථාව තට දෙමි.

**කුමරා - වචනය**

නො සෑහෙන අශිෂ්ට බස් නො දොඩව වනචරය, අප වැන්නන් ඉදිරියෙහි.

"නාට්‍ය රස මතු වන පරිදි එය ඉදිරිපත් කළ පූරිත සොහොයුරාට සහ චතුර සොහොයුරාට ස්තුතිවන්ත වෙනවා. ඔබගේ වේගවත් අත්පොළසන් නාදයෙන් ම පැහැදිලි යි මුළු සභාව ම රසවත් වුණු බව. සංස්කෘත ශ්ලෝක කියවීමේ රටාව ඔබට ඉදිරිපත් කරන්නට ඔව්දි සොයුරියටයි මේ ආරාධනය,"

"හැමදෙනාගෙන් ම අවසරයි, සංස්කෘත ශ්ලෝක උච්චාරණයේ දී ඉන් මතු වන ශබ්දය මෙන් ම අර්ථය පිළිබඳවත් සැලකිලිමත් විය යුතු යි. විශේෂයෙන් නිවැරදි ලෙස ශබ්ද උච්චාරණයේ දී අල්පප්‍රාණාක්ෂර මහාප්‍රාණාක්ෂර පිළිබඳ සැලකිලිමත් වීම ඉතා වැදගත්,

දෙවියන් වෙනුවෙන් ගැයෙන ශ්ලෝකවලින් යහපත් ප්‍රතිඵල ලබන්න නම් උච්චාරණ ශුද්ධිය හෙවත් නිවැරදි, සම්මත උච්චාරණය දැන සිටිය යුතු යි. අපේ ගමේ වෙද මාමා පාරේ යන ගමනුත් ශ්ලෝක කියන ආකාරය මේ කාටත් හුරු පුරුදුයි නේද? මෙම ශ්ලෝක උපුටා ගත්තේ හිතෝපදේශය නම් සංස්කෘත උපදේශ ග්‍රන්ථයෙනුයි.”

**ආපත්සු මිත්‍රං ජානීයාත් - යුද්ධේ ශූරමෘණේ ශුචිම්**
**භාර්යාං ක්ෂීණේෂු විත්තේෂු - ව්‍යසනේෂු ච බාන්ධවාන්**

භාවය:- විපතක් පැමිණි කල මිතුරාත්, යුදයෙහි දී දක්ෂයාත් ණය ගැනීමෙහි දී පිරිසිදු සිරිත් ඇත්තාත් ධනය අඩු වන විට බිරිඳත්, කරදරවල දී නෑදෑයනුත් දැන ගන්නේ ය.

**රූප යෞවන සම්පන්නාඃ - විශාල කුල සම්භවාඃ**
**විද්‍යාහීනාඃ න ශොභන්තේ - නිර්ගන්ධාඃ කිංශුකාඃ ඉව**

භාවය:- රුවින් හා තරුණකමින් යුක්ත වූවත් වැදගත් කුලයක ඉපදුණත් විද්‍යාවෙන් තොර වූවාහු නම් නො හොබිත්. සුවඳ නැති කැල මල් මෙනි.

වෙනත් ඉදිරිපත් කිරීම් නො තිබුණු අතර අනුශාසනා දේශනය ඉදිරිපත් කරමින් හාමුදුරුවන් වහන්සේ නිල්වලා ළමා සමාජයේ මේ අපූරු වැඩසටහන ඇගයීමට ලක් කළහ.

**අරුත් පැහැදිලි කිරීම**

| | |
|---|---|
| අටසාළිස් | - හතළිස් අට |
| කලත්‍ර පරිග්‍රහය | - භාර්යාවක පාවා ගැනීම |
| ගෙරි සියයකුත් | - ගවයන් සියයක් |
| පාදපරිචාරිකා | - භාර්යාව |
| බැණ නො නැඟෙන්නා | - කිසිවක් නො කියා සිටින්නේ ය |
| කාලචක්‍රය | - රෝදයක් මෙන් කොනක් නැති කාලය |
| මහණ ගොයුම්හු | - බුදුන් වහන්සේ |

| | |
|---|---|
| අමයුරු | - අමෘතය බඳු |
| ලෝ ලිය | - මනුෂ්‍ය කාන්තාව |
| සිදඟන | - සිද්ධාංගනාව |
| කැණහිලු | - හිවල් |
| සෙද | - වහා |
| සුරිඳු | - සක්දෙවි |
| පසිඳු | - ප්‍රසිද්ධ |
| රුපුනොද | - සතුරන්ගේ තේජස |
| පවර | - ඉතා උතුම් |
| විජිතය | - රාජධානිය |

## අවබෝධය

1. යමක් හඬ නගා කියවීමේ දී සැලකිලිමත් විය යුතු කරුණු මොනවා දැයි ලේඛනයක් සකස් කරන්න.
2. දීඝායු කුමාරයාණන්ගේ කතාවෙන් ගත හැකි උපදේශය කුමක් ද?
3. මනමේ නාට්‍යයේ රචකයා නම් කරන්න.
4. හිතෝපදේශය කවර වර්ගයකට අයත් කෘතියක් ලෙස සැලකේ ද?

## ප්‍රායෝගික අභ්‍යාස

1. පාඩමේ ඇතුළත් ලේඛන ඊට අදාළ ශෛලියෙන් පන්තියට ඉදිරිපත් කරන්න.
2. ලෝක කියවීමේ දිනය වෙනුවෙන් පන්ති අතර කියවීමේ තරගාවලියක් පවත්වන්නට කටයුතු කරන්න.

# බහ්වර්ථ පද

භාෂාවේ ඇතැම් පද විවිධ අර්ථ ප්‍රකාශ කරන අවස්ථා ඇත. එනම් එක ම පදය අර්ථ එකකට වඩා වැඩි සංඛ්‍යාවක් මතු කිරීම යි. ඒවා යෙදෙන ආකාරය හා තැන අනුව අර්ථය වටහා ගත යුතු ය. එවන් පද බහ්වර්ථ (බහු+අර්ථ) පද ලෙස හැඳින්වේ.

පහත දැක්වෙනුයේ බහ්වර්ථ පද පෙළකි.

| | | |
|---|---|---|
| **අකුරු** | අක්ෂර | ඇල්මෙන් **අකුරු** උගනිවු ඉදිරි වැඩ තකා |
| | අංකුර - පැළැටි | ඒ බෝ රුකෙන් **අකුරු** අටක් පැන නැගිණ. |
| | ගල්කැට | කැකුළා කැටපෝලයට **අකුරු** යොදා විදියි. |

| | | |
|---|---|---|
| **උතුරු** | උතුරු දිශාව | **උතුරු** දෙසින් හමන සුළඟ |
| | උත්තම | දැහැමියෝ **උතුරු** මිනිස් දම් සුරකිති. |
| | උත්තර | ජනතාවගේ පැනවලට මහඔසුපඬි **උතුරු** දෙයි. |

| | | |
|---|---|---|
| **කර** | උරය | ගමරාල පුහුල් හොරාගේ **කර** දෙස බැලී ය. |
| | බෙල්ල | නැන්දා ලේළියට **කර**මාලයක් තිළිණ කළා ය. |
| | දැළිපිහිය | **කර**නවැමියා රජුගේ නරකෙස් ගැලවී ය. |
| | රශ්මිය | සැඩ**කර** |
| | අත | පය බරවායට පිටි **කර** බෙහෙත් බඳින්නා සේ |
| | කරන්න | සිත නතු **කර** අස යහළුව වඩන රුති |

| | | |
|---|---|---|
| **තිර** | පහන් වැටිය | පහන් **තිර** පැකැට්ටුවක මිල කීය ද? |
| | ස්ථිර | බෝසතාණන් වහන්සේ **තිර** අදිටනින් පෙරුම් දම් පිරූහ. |
| | කඩතුරාව | **තිර** රෙදිවලින් ගෘහය අලංකාර විය. |

| **තුරු** | තූර්ය | රජවාසල දෙසින් පසඟ **තුරු** ගොස නික්මෙයි. |
|---|---|---|
| | ගස් | අපි **තුරු**ලිය සිටුවා මිහිලිය සරසමු. |
| | තරු | **තුරු**වැල උදුල සඳ රැස් පිරි නුබ ගැබ ද |
| | තෙක් | ළමයි ගුරුතුමා එන **තුරු** බලා සිටියහ. |

| **දළ** | දන්ත | **දළ** යුවළ ඇතාට ආභරණයක් බඳු ය. |
|---|---|---|
| | දැඩි | ඇ **දළ** සොවගින් දවස ගෙවන්නී ය. |
| | ආසන්න | ගංවතුරෙන් සිදු වූ දේපළ හානිය **දළ** වශයෙන් රුපියල් බිලියන තුනකි. |
| | ජටාව | ජටිලයෝ **දළ** මඬුලු මුදා හැර පැවිදි වූහ. |

| **දිය** | ජලය | දුන්හිඳ **දිය** ඇල්ල මනරම් ය. |
|---|---|---|
| | ලනුව | කුමරු සතුරා ඉලක්ක කොට දුනු **දිය** මුදා හැරියේ ය. |
| | ලෝකය, ජය | **දිය දිය** ගොස පළ කෙරෙමින් සපැමිණි |
| | දෙන්න | දරුවන්ට ඔවා **දිය** යුතු ය. |

| **නා** | නාගස | ශ්‍රී ලංකාවේ ජාතික වෘක්ෂය **නා** ගස යි. |
|---|---|---|
| | ඇතා | ගමනින් සදිසි **නා** ලිය |
| | නාග | මනහර **නා** මෙණෙවියනිඳ ළවැලි පිට |
| | නායක | **නා**හිමියෝ අපවත් වූහ. |
| | ස්නානය කොට | වන්දනාකරුවෝ මැණික් ගඟෙන් දිය **නා** කිරිවෙහෙර වන්දනා කළහ. |

| **පිය** | ප්‍රිය | මා **පිය** දියණිය සිංහසීවලී |
|---|---|---|
| | තාත්තා | **පිය** රජුගේ අණ ඉක්මවලා නොකරන් පුතුනේ |
| | පියාපත් | නොපැහැර **පිය**පතර සියොත්හු ද ඉඳ අසති |
| | පාද | දරුවා **පිය**වර තබමින් සිනා සෙයි. |
| | පිහාටු | ඇසි**පිය** හෙළන පමණින් නොවෙති දෙවඟන |

| වග | තොරතුරු | මහෞෂධ පඬිතුමා උමගක් කරවන වග බ්‍රහ්මදත්ත රජ්ජුරුවෝ නොදත්හ. |
|---|---|---|
| | රංචු | වග බැඳ ෙහන රජහසපුල් විලේයා |
| | වර්ග | දිව්‍ය, නාග, යක්ෂ යැයි තෙවගකට අයත් මිනිසුන් අතීත ලංකාවේ විසූහ යි පැවසේ. |
| | ව්‍යාඝ්‍ර | එය වගවලසුන් ගහන වනයකි. |

## ප්‍රායෝගික අභ්‍යාස

A කොටසේ ඇති බහ්වර්ථ පදයට අදාළ පද ගොනුව B කොටසින් තෝරන්න.

| A | B |
|---|---|
| සක් | හත, යහපත්, ඡත්‍රය, සත්ත්වයා, ශාස්ත්‍රය |
| දද | විස්තරය, ව්‍රතය, වස්තු, මුහුණ, වස්ත්‍ර |
| සත් | ශක්‍ර, හක්ගෙඩිය, චක්‍ර, අක්ෂි |
| සඳ | ඊශ්වර, සම්පත්, අධිපති |
| වත | කොඩි, කුෂ්ඨය, අඥාන, පක්ෂි |
| ඉසුරු | කාන්තාව, චන්ද්‍රයා, උතුම්, කල්හි, සන්ධි, සන්ධ්‍යා |



# වාක්‍ය රීති I



| ඒක වචන නාම පද | බහු වචන නාම පද |
|---|---|
| දක්ෂයා | දක්ෂයෝ |
| ඇතා | ඇත්තු |
| ගැහැනිය | ගැහැනු |
| රට | රටවල් |
| තෑග්ග | තෑගි |

ශාස්ත්‍රීය ලේඛන ද නිර්මාණාත්මක ලේඛන ද ගොඩ නැගෙන්නේ වාක්‍ය එකිනෙක එක් වීමෙනි. නිවැරදි වාක්‍ය නිවැරදි ලේඛනයට රුකුලකි. ඒ සඳහා වාක්‍ය රීති මැනවින් ප්‍රගුණ කළ යුතු ය. වාක්‍යයක උක්තය හා ආඛ්‍යාතය යනුවෙන් කොටස් දෙකකි. එම කොටස් දෙක අතර ඇති ව්‍යාකරණානුකූල සම්බන්ධතාව උක්ත ආඛ්‍යාත පද සම්බන්ධය යි. එම සම්බන්ධතාව ගොඩ නැගීමට ඉවහල් වන උක්ත පදයේ ලිංග භේදය හා වචන භේදය හඳුනා ගැනීම වාක්‍ය රීති යටතේ ඉතා ප්‍රයෝජනවත් වේ.

**සීනුව නාද විය.** ළමයි පේළි සැදී ප්‍රධාන ශාලාව ඉදිරිපිටට රැස් වූහ. එදින පාසලේ උදේ රැස්වීම මෙහෙයවීම භාරව තිබුණේ 8 ශ්‍රේණියේ සිසු දරුදැරියන්ට ය. ආගමික වතාවත්වලින් අනතුරුව **විදුහල්පතිතුමා සිසුන් ඇමතුවේ ය.**

ඉන් පසුව එදිනට අදාළ **විශේෂාංග ඉදිරිපත් කෙරිණි.** එහි දී 8 ශ්‍රේණියේ **ශිෂ්‍යාවෝ ගීතයක් ගායනා කළහ; ශිෂ්‍යයෝ කෙටි නාට්‍යයක් රඟ දැක්වූහ.** සිසුන්ගේ දක්ෂතා අගය කරමින් කතා කළ පන්ති භාර **ගුරුතුමිය සිසුන්ට තෑගි පිරිනැමුවා ය.**

මේ ඡේදවල ඇතුළත් පහත දැක්වෙන පද දෙස බලන්න.

| | | |
|---|---|---|
| සීනුව | ළමයි | ශාලාව |
| රැස්වීම | විදුහල්පතිතුමා | විශේෂාංග |
| ශිෂ්‍යාවෝ | ගීතයක් | ශිෂ්‍යයෝ |
| නාට්‍යයක් | දක්ෂතා | ගුරුතුමිය |
| තෑගි | පේළි | සිසුන් |

සාමාන්‍යයෙන් මේ පද හැඳින්වෙන්නේ නාම පද ලෙස ය. එහෙත් නාම පදවල ස්වරූපය හා ඒවා යෙදෙන ආකාරය අනුව නාම පද විවිධ නම් ලබයි. ඒ පිළිබඳ දැන ගැනීම නිවැරදි වාක්‍ය ලිවීමේ දී ඔබට ප්‍රයෝජනවත් වෙයි.



## ලිංග භේදය

ලිංග භේදයට අනුව නාම පදයක් පුරුෂ ලිංග, ස්ත්‍රී ලිංග හෝ නපුංසක ලිංගයට අයත් වෙයි.

### පුරුෂ ලිංග නාම පද

ළමයි, විදුහල්පතිතුමා, ශිෂ්‍යයෝ යන පුරුෂවාචී අර්ථයක් පළ කරන පද පුරුෂ ලිංග නාම පද වෙයි.

### ස්ත්‍රී ලිංග නාම පද

ගුරුතුමී, ශිෂ්‍යාවෝ යන පද ස්ත්‍රීවාචී අර්ථයක් හඟවන නිසා ස්ත්‍රී ලිංග නාම පද වෙයි.

## නපුංසක ලිංග නාම පද

ඉහත ඡේදයේ ඇතුළත් සීනුව, ශාලාව, ගීතයක්, තෑගි, පේළි ආදි අප්‍රාණවාචි බවක් හඟවන නාම පද නපුංසක ලිංග හෙවත් අචේතන ගණයේ නාම පද වෙයි.

### ලිඛිත අභ්‍යාස

1. **පහත සඳහන් නාම පද සුදුසු පරිදි යොදා දී ඇති වගුව සම්පූර්ණ කරන්න.**

   ඇතා, පොත්, ස්ත්‍රිය, කුරුල්ලන්, පෙට්ටිය, මැණියෝ, ඇස, බල්බය, වලසුන්, ලේඛකයා, දුම්රිය, කපුටෝ, සෙබළුන්, සිසුවිය, වැව්, කිඹුල්ලු, දූවරුන්, තාප්පය, මගියා, නිලධාරිනිය, සේවිකාව, ගම, කථිකයා, කම්කරුවන්, ඇතින්න, සිරුර, නැන්දා, අක්කලා, මුද්දර

| පුරුෂ ලිංග නාම පද | ස්ත්‍රී ලිංග නාම පද | නපුංසක ලිංග නාම පද |
|---|---|---|
| | | |

තද කළු අකුරින් දැක්වෙන පද කෙරේ අවධානය යොමු කරමින් පහත වාක්‍ය විමසා බලන්න.

**සීනුව** නාද විය.

**විශේෂාංග** ඉදිරිපත් විය.

**විදුහල්පතිතුමා** සිසුන් ඇමතුවේ ය.

**ගුරුතුමිය** සිසුන්ට තෑගි **පිරිනැමුවා** ය.

**ශිෂ්‍යාවෝ** ගීතයක් ගායනා කළහ.

**ශිෂ්‍යයෝ** කෙටි නාට්‍යයක් රඟ දැක්වූහ.

ඒ වාක්‍යවල උක්ත වශයෙන් යෙදී ඇති **සීනුව, විශේෂාංග** යන පද අප්‍රාණවාචී බවක් ද, **විදුහල්පතිතුමා, ශිෂ්‍යයෝ** යන පද පුරුෂවාචී බවක් ද **ගුරුතුමිය, ශිෂ්‍යාවෝ** යන පද ස්ත්‍රීවාචී බවක් ද හඟවයි. ඒ අනුව වාක්‍යවල ආඛ්‍යාතයේ (අවසාන ක්‍රියා පදයේ) වෙනසක් තිබේ දැයි සසඳා බලන්න.

නපුංසක ලිංගයට අයත් **සීනුව, විශේෂාංග** යන පද අතරින් සීනුව යන්නෙන් එකක් හැඟවෙන අතර විශේෂාංග යන්නෙන් එකකට වඩා වැඩි බව හඟවයි. එහෙත් ඒ වෙනස අනුව වාක්‍යයේ අවසාන ක්‍රියාව වෙනස් වී නැත.

ස්ත්‍රී ලිංගයට අයත් **ගුරුතුමිය** යන පදය හා පුරුෂ ලිංගයට අයත් **විදුහල්පතිතුමා** යන පදය සමග යෙදී ඇති අවසාන ක්‍රියා පිළිවෙළින් **පිරිනැමුවා ය, ඇමතුවේ ය** වේ. ඒවායේ ස්වරූපය උක්ත පදයේ ලිංග භේදය අනුව වෙනස් වී ඇති බව ඔබට පැහැදිලි වනු ඇත.

**ශිෂ්‍යාවෝ** යන පදය ස්ත්‍රී ලිංගයට ද **ශිෂ්‍යයෝ** යන පදය පුරුෂ ලිංගයට ද අයත් වන නමුත් ඒවා සමග යෙදුණු අවසාන ක්‍රියා පදයේ ස්වරූපය එකී ලිංග භේදය පදනම් කර ගෙන වෙනසකට භාජනය වී නැති බව ද පැහැදිලි ය.

මේ කරුණු විමසා බැලීමේ දී පෙනී යන්නේ වාක්‍යයක් සකස් වීමේ දී ලිංග භේදය පමණක් නො ව ඒක වචන, බහු වචන භේදය ද බලපාන බව යි. ඒ පිළිබඳ තව දුරටත් විමසා බලමු.

ඡේදයෙන් උපුටා ගත් පහත වචන ගොනු විමසන්න.

සීනුව, රැස්වීම, ශාලාව, විදුහල්පතිතුමා, ගුරුතුමිය, ගීතයක්

ළමයි, පේළි, වතාවත්, සිසුන්, විශේෂාංග, දක්ෂතා, ශිෂ්‍යාවෝ, ශිෂ්‍යයෝ,

තෑගි



පැරණි ව්‍යාකරණය අනුව නපුංසක ලිංග ලෙස හැඳින්වුණේ අප්‍රාණවාචි හෙවත් අචේතන ගණයේ නාම පද යි. සිංහල භාෂාවේ ලිංග භේදයක් දැකිය හැක්කේ ප්‍රාණවාචි නාමයන්හි ය. එනම් ස්ත්‍රී ලිංග, පුරුෂ ලිංග වශයෙනි. වර්තමානයේ ප්‍රාණවාචි පද පමණක් ඒ යටතේ වර්ගීකරණය කෙරෙන අතර අප්‍රාණවාචි පද ලිංග භේදය යටතේ වර්ගීකරණය නො කෙරෙයි. ප්‍රාණවාචි හෙවත් සචේතන සහ අප්‍රාණවාචි හෙවත් අචේතන යන වර්ගීකරණයට අනුව අචේතන ගණයට ඇතුළත් කෙරෙනුයේ පැරණි ව්‍යාකරණයේ නපුංසක ලිංග ලෙස හැඳින්වුණු නාම යි.



# වචන භේදය

ඒක වචන හා බහු වචන වශයෙන් නාම පද කොටස් දෙකකි.

## ඒක වචන නාම පද

ගුරුතුමිය යන පදයෙන් එක් කෙනකු ද **සීනුව** යන පදයෙන් එක් දෙයක් ද කියවෙන බැවින් ඒවා ඒක වචන නාම පද යි.

## බහු වචන නාම පද

**ශිෂ්‍යයෝ** යන පදයෙන් එක් කෙනකුට වැඩි දෙනකු ද, **විශේෂාංග** යන පදයෙන් එක් දෙයකට වැඩි දෙයක් ද හැඟවෙන බැවින් ඒවා බහු වචන නාම පද යි.

පහත දැක්වෙන පද ඇසුරෙන් ඒක වචන හා බහු වචන භේදය තවදුරටත් හඳුනා ගත හැකි ය.

| ඒක වචන නාම පද | බහු වචන නාම පද |
|---|---|
| දක්ෂයා | දක්ෂයෝ |
| ඇතා | ඇත්තු |
| ගැහැනිය | ගැහැනු |
| රට | රටවල් |
| තෑග්ග | තෑගි |

## ලිඛිත අභ්‍යාස

1. **හිස් තැන්වලට සුදුසු ඒක වචන පද හෝ බහු වචන පද හෝ යොදා පහත සඳහන් වගුව සම්පූර්ණ කරන්න.**

| | ඒක වචන | බහු වචන | | ඒක වචන | බහු වචන |
|---|---|---|---|---|---|
| 1 | මිනිසා | මිනිස්සු | 11 | ............................ | කුඹුරු |
| 2 | ශිෂ්‍යයා | ............................ | 12 | ගස | ............................ |
| 3 | ............................ | ඌරෝ | 13 | ............................ | ශබ්ද |
| 4 | කම්කරුවා | ............................ | 14 | ගෙය | ............................ |
| 5 | ............................ | ගුරුවරු | 15 | කථාව | ............................ |
| 6 | ............................ | නරඹන්නෝ | 16 | ............................ | මෝස්තර |
| 7 | ව්‍යාඝ්‍රයා | ............................ | 17 | හැන්ද | ............................ |
| 8 | ............................ | සිසුවියෝ | 18 | ............................ | සාප්පු |
| 9 | ඉබ්බා | ............................ | 19 | කෝච්චිය | ............................ |
| 10 | ............................ | පරිසරවේදීහු | 20 | මුද්ද | ............................ |

වාක්‍යයක අවසාන ක්‍රියාව හා සම්බන්ධ වන උක්ත පදයේ ලිංග භේදය හා වචන භේදය අනුව අවසාන ක්‍රියා පදයේ ස්වරූපය ද වෙනස් වෙයි. පහත සඳහන් නිදසුන් දෙස බැලීමෙන් එය හඳුනා ගත හැකි ය.

ශිෂ්‍යයා ගීයක් ගයයි.
ශිෂ්‍යාව ගීයක් ගයයි.
**ශිෂ්‍යයා ගීයක් ගැයුවේ ය.** (අතීත කාලය)
**ශිෂ්‍යාව ගීයක් ගැයුවා ය.** (අතීත කාලය)
ශිෂ්‍යයෝ ගී ගයති.
ශිෂ්‍යාවෝ ගී ගයති.
ශිෂ්‍යයෝ ගී ගැයූහ/ගැයුවෝ ය.
ශිෂ්‍යාවෝ ගී ගැයූහ/ගැයුවෝ ය.
**ශිෂ්‍යයා ගීයක් ගයන්නේ ය.** (අනාගත කාලය)
**ශිෂ්‍යාව ගීයක් ගයන්නී ය** (අනාගත කාලය)
ශිෂ්‍යයෝ ගී ගයන්නාහ/ගයන්නෝ ය.
ශිෂ්‍යාවෝ ගී ගයන්නාහ/ගයන්නෝ ය.

අතීත කාලයෙහි හා අනාගත කාලයෙහි ක්‍රියාපදවල දක්නට ලැබෙන වෙනස ද නිවැරදි වාක්‍ය ලිවීමේ දී සැලකිල්ලට ගත යුතු වෙයි.

## ලිඛිත අභ්‍යාස

1. **පහත සඳහන් වාක්‍යවල හිස්තැන සඳහා සුදුසු වචනය, කොටුව තුළින් තෝරා වාක්‍ය සම්පූර්ණ කරන්න.**

රියැදුරෝ, අශ්වයා, නංගී,
සරුංගලය, ගුවන් යානය,
උකුස්සෝ,ගොවියෝ, වරදකරුවෝ,
නාහිමියෝ, අපි

i. ................................ කවියක් කීවා ය.
ii. ................................ අහසෙහි ලෙළ දෙයි.
iii. ................................ කුඹුර වපුරති.
iv. ................................ ගුවන් තොටුපළට ළඟා විය.
v. ................................ වේගයෙන් දුවන්නේ ය.
vi. ................................ පොත් පාඩම් කරමු.
vii. ................................ දහම් දෙසති.
viii. ................................ වාහන නතර කළහ.
ix. ................................ ඉහළ අහසෙහි පියාඹති.
x. ................................ පොලීසියට හසු වූහ.

2. **පහත දැක්වෙන ක්‍රියා පද යොදා වාක්‍යය බැගින් නිර්මාණය කරන්න.**

බලති, කියවයි, වෙත්වා, කීවා ය,
කළේ ය, දල්වයි, නැරඹීමි, නැටුවෝ ය,
වැටෙයි, වඩිති.

# 14 කතරගම පුදබිම



කතරගම යනු ශ්‍රී ලංකාවේ ප්‍රසිද්ධ නගරයක් මෙන් ම ඓතිහාසික වශයෙන් වැදගත් නගරයක් ද වේ. බුදු රජාණන් වහන්සේ තුන්වන වරට ලංකාවට වැඩම කළ අවස්ථාවේ කතරගම පාලනය කළේ මහාඝෝෂ නම් පාලකයකු බවත් කතරගම ප්‍රදේශයේ ඔහුට අයත් කිහිරි වනයක බුදු රජාණන් වහන්සේ සමවත් සුවයෙන් වැඩසිටි බවත් ධාතුවංසය සඳහන් කරයි. කතරගම දෙවියන් රුහුණු පුරයේ ආරක්ෂකයා මෙන් ම බුදු දහමේ ද ආරක්ෂකයකු වශයෙන් සැලකේ.

ස්කන්ද කුමාර යන නමින් ද හැඳින්වෙන මෙම දෙවියන්ගේ ප්‍රධාන දේවාලය පිහිටා තිබීම කතරගම නගරය ප්‍රසිද්ධියට පත් වීමට බල පෑ ප්‍රබලතම හේතුව වී තිබේ. තම ජීවිතවලට ආශීර්වාදය ලබා ගැනීමත් ලෞකික අපේක්ෂාවන් මුදුන් පත් කර ගැනීමත් අරමුණු කර ගෙන සිංහල, දෙමළ, මෙන් ම මුස්ලිම් ජනයා ද මේ පුදබිමට පැමිණ පුද පූජා පවත්වන අයුරු වසරේ ඕනෑ ම කාලයක දී දැක ගත හැකි ය.

මැණික් ගඟ ඉවුරෙහි යාල ජාතික වනෝද්‍යානය සමීපයේ පිහිටා ඇති කතරගම නගරයෙහි කතරගම දෙවිඳුන් සඳහා වෙන් වූ දේවාලය සහිත පූජා භූමිය පිහිටියේ ය. අඩි දහයක් පමණ උසැති මහා ප්‍රාකාරයකින් වට කරන ලද අක්කර කාලකට නො වැඩි මේ පුදබිමට ප්‍රවේශ වීම සඳහා සතර දිශාවෙන් සුවිසල් දොරටු සතරක් වෙයි. මහා දේවාලයට අමතරව කිරි විහාරය, ගණ දේවාලය, අෂ්ට ඵලරුහ බෝධිය, දේවාල මුළුතැන්ගෙය හා තවත් දේවාල කීපයක් ද මේ සීමාව ඇතුළත පිහිටා තිබේ.

හින්දු භක්තිකයන්ට අනුව කතරගම දෙවියා යනු ස්කන්ද කුමාර නමින් හැඳින්වෙන දෙවියා ය. හින්දූන්ගේ මෙන් ම බෞද්ධයන්ගේ ද වන්දනමානනයට පාත්‍ර වූ මේ දෙවියා ලංසයක් හෙවත් වේලායුධයක් අතින් ගෙන මොනරකු පිට නැගි විලාසයෙන් නිරූපණය වෙයි.

ස්කන්ද කුමාර හෙවත් කතරගම දෙවිඳුන්ට මුහුණු සයක් හා අත් දොළසක් ඇතැයි කියනු ලැබේ. නෙත් දොළසක් ද ඇතැයි යන විශ්වාසය නිසා ඔහු බරනෙත නමින් ද හඳුන්වනු ලැබේ. එක් ජන ප්‍රවාදයකට අනුව මෙසේ වී ඇත්තේ විෂ්ණු විසින් ඊශ්වරයා හමුවේ මායාවකින් මවන ලද කුමාරවරුන් හය දෙනා දුටු උමාව විසින් කුමාර කන්දක් නො වේ දැයි කියමින් අල්ලා ගැනීම නිසා ඔවුන් ඒකාබද්ධව එක තැනැත්තකු බවට පත් වීමෙනි.

තවත් එක් කතාවකට අනුව සුර පද්ම නම් අසුරයාගෙන් සුරයන්ට කරදර පැමිණි අවස්ථාවේ සුරයෝ ඒ බැව් ඊශ්වරයාට සැල කර සිටියහ. ඒ ඇසූ ඊශ්වර තම නේත්‍රයන්ගෙන් ගිනි පුපුරු හයක් නික්මවූයේ ය. එම ගිනි පුපුරු හය වනයට වැටී කුමරුන් සදෙනෙකු බවට පත් විය. ඊශ්වරයාගේ පතිනිය එනම් උමාව මොවුන් දැක සතුටුව එකට අල්වා සිඹ ගත් කල්හි එම සදෙනා මූණු සයක් ද අත් දොළසක් ද එක කයක් ද ඇතියකු බවට පත් වූහ යි කියනු ලැබේ. ශරවනභව යන නම කඳ කුමරුට ඇති වූයේ ඒ නිසා යැයි විශ්වාස කෙරේ.

හින්දු දෙවියකු වන කඳ කුමරු කතරගමට පැමිණීම පිළිබඳ ජනප්‍රවාදයක් ද පවතී. කතරගම වැසි වල්ලි අම්මා නම් අභිරූපී වැදි කාන්තාවක පිළිබඳ වර්ණනයක් ඇසූ කඳ සුරිඳු ඇය සොයා පැමිණ සෙල්ල කතරගම දී ඇය සරණ පාවා ගත් බව ඉන් කියැවේ. මේ අතර කඳ කුමරුන්ගේ බිරිඳ වන තේවානි ද කතරගමට පැමිණ ඇත. තේවානි අම්මා කෝවිල හා වල්ලි අම්මා කෝවිල වශයෙන් කෝවිල් දෙකක් කතරගම පිහිටා තිබීම එහි ප්‍රතිඵලයකි.

බෞද්ධ වෘත්තාන්තයන්හි පැවසෙන්නේ කතරගම දෙවියන් ලංකාව පාලනය කරන දෙවිවරුන් සතර දෙනාගෙන් කෙනකු බවයි. මතු බුදු වීමට පෙරුම් පුරන බෝධිසත්ත්වයකු ද වන මේ දේවතාවා බුදුන් වහන්සේ ලංකාවට වැඩම කළ දවස කතරගම රාජධානිය කොට විසූ මහාසේන හෙවත් මහාඝෝෂ නම් රජතුමා ය. මහසෙන් රජු ඇතුළු පිරිස ස්වකීය ක්‍රීඩා වනය වූ කිහිරි වනයෙහි කිහිරි ගසක් යට දී බුදුන් වහන්සේ ප්‍රමුඛ ආර්ය ශ්‍රාවකයන් වහන්සේට මහත් සේ පුද පූජා පැවැත් වූ බවත් බුදුන් වහන්සේගෙන් බණ ඇසූ රජු සෝවාන් වූ බවත් ධාතුවංසයෙහි දැක්වේ. මහසෙන් රජතුමා මරණයෙන් පසු

ද දෙවියකුව ඒ ස්ථානයට අරක් ගෙන සිටිතැයි විශ්වාස කෙරේ. කතරගම දෙවියන්ගේ මුහුණු හයෙන් එතුමන් තුළ ඇති ප්‍රතාපය, වික්‍රමය, වීරත්වය, ශූරභාවය, කෞශල්‍යය හා ශක්තිය යන ගුණ පිළිබිඹු වෙතැයි සැලකේ.

කතරගම මහා දේවාලය ගබඩා හෙවත් ප්‍රධාන කොටස් දෙකකින් සමන්විත වෙයි. ප්‍රධාන ද්වාරයෙන් දේවාල භූමියට පිවිසෙන බැතිමතුන්ට මුලින් ම දක්නට ලැබෙන්නේ කොළ අතු එල්ලා මැස්සක් මෙන් සකස් කර ඇති කොළ පන්දලම ය. මේ ඔස්සේ දේවාලයට පිවිසෙන බැතිමතුන්ට ශාලාවක් වැනි තරමක් විශාල වූ පිට ගබඩාවට පමණක් යා හැකි ය.

දේවාලයේ ප්‍රධාන දොරටුව පිත්තල කැටයමින් අලංකාර කරන ලද විශාල උළුවස්සකින් යුක්ත ය. එයින් ඇතුළත තිබෙන කොටස පිට ගබඩාව යි.

ඇතුළු ගබඩාවට ප්‍රවේශ වන දොරටුවෙහි ඇති වට්ටාරම නමින් හැඳින්වෙන බිත්ති දෙකකින් වට වූ ස්ථානය ආලත්ති හෙවත් ආශීර්වාද කිරීමෙහි නියැළෙන ආලත්ති අම්මලා සඳහා වෙන් කර තිබේ. කොරවක්ගල නම් පැරණි කැටයම් ගලක් යෙදූ ඇතුළු ගබඩා දොරටුව කතරගම දෙවියන්ගේ රූපය සහිත විශාල තිරයකින් ආවරණය කොට තිබේ.



දේවාලයේ වඩාත් පැරණි කොටස වන්නේ ඇතුළු ගබඩාව හෙවත් ඇතුළු කුටිය යි. දිගින්, පළලින් හා උසින් අඩි හතක් බැගින් වන මෙහි බිත්තියක ඝනකම අඩි දෙකකට වඩා වැඩි ය. ඇතුළු කුටියට පිවිසීමට අවසර ඇත්තේ තේවාකරුවන්ට පමණි. ඇතුළු කුටියට පිවිසෙන තේවාකරුවන්ගේ පා දෝවනය සඳහා සඳුන් දිය පිරවූ බඳුනක් ද පා දෝවනයක් ද දොරටුව අසල තබා තිබේ. සඳුන් මණ්ඩපයට ඔබ්බෙන් ඇති කොටස ලතා මණ්ඩපය නම් වේ. මේ ස්ථාන දෙක අතර වන පටු බරාඳය උඩු වියනකින් සරසා ඇත. නිරතුරුව දැල්වෙන විශාල පිත්තල පහන් දෙකකින් මේ ස්ථානය ආලෝකවත් වෙයි.

කතරගම මහා දේවාලයේ ප්‍රධානතම නිලධාරියා බස්නායක නිලමේතුමා ය. දේවාලය හා සම්බන්ධ පත්වීම්, වැටුප් දීමනා, නින්දගම් පරිපාලනය හා ආදායම් එකතු කිරීම ආදි දේවාලයේ පරිපාලනය ඇතුළු කුදු මහත් සියලු කාර්යයන්හි වගකීම පැවරෙන්නේ බස්නායක නිලමේතුමාට ය.

කතරගම දේවාලයේ දෛනික පූජා විධි අලුයම ආරම්භ වෙයි. සක් පිඹ, ඝණ්ටා නාද කොට, හේවිසි වයා, පැන් තබා, මුළුතැන් වඩවා අරඹන දේව පූජාව අතීතයේ පැවති රාජකීය චාරිත්‍ර සිහි ගන්වයි. දිනපතා නන් දෙසින් පැමිණෙන බැතිමත්තු දේවාලයේ කපුරාල ලවා භාරහාර හා යාතිකා කරවා ගනිති. කන්නලව්වක දී දෙවියන්ගේ උදාර ගුණ බුදු ගුණ හා මිශ්‍ර කොට ඉදිරිපත් කිරීමත්, පළිගැසීමක දී දෙවියන්ගේ උපත හා ශූර වීරබලපරාක්‍රමයන් වර්ණනා කිරීමත් දැකිය හැකි ය.

කතරගම දේවාලයට ආවේණික පුදසිරිත් සමුදායක් පවතී. මුළුතැන් බෑම ඒ අතරින් විශේෂ චාරිත්‍රයකි. දිනකට තෙවරක් දෙවියන් උදෙසා ආහාර පූජා කිරීම මෙහි දී සිදු වෙයි. සෙනසුරාදා උදෑසන නානුමුර මංගල්‍යය පැවැත්වෙන බැවින් එදින උදෑසන පමණක් මුළුතැන් පූජාව සිදු නො කෙරේ. මුළුතැන් පූජාව සඳහා ආහාර පිළියෙල කෙරෙන්නේ දේවාල භූමියේ ඇති මුළුතැන්ගෙය තුළ ය. එක් වේලකට හාල් සේරු තුනක් පිසිනු ලැබේ. මේ සහල් කාන්තාවන් විසින් එදින ම කොටා සකසනු ලැබීම විශේෂත්වයකි.



මුළුතැන්ගෙයි සිට දේවාලය කරා ආහාර ගෙන යන කද 'මණ්ඩය' නමින් හැඳින්වෙයි. එහි එක් කෙළවරක බත් පිරි මණ්ඩය ද අනෙක් කෙළවරේ ව්‍යඤ්ජන පිරුණු මණ්ඩය ද තබා සූදානම් කරන ලද මුළුතැන් අඩුක්කුව උඩුවියන්, පාවඩ හා තේවා හේවිසි නාද සහිතව මුඛවාඩමින් සැරසුණු කපුරාල විසින් දේවාලය තුළට ගෙන යනු ලැබේ. මේ අවස්ථාවේ සියලු ම තේවාකරුවන් දේවාලය තුළ සිටීම අනිවාර්ය වේ. මෙහි දී අවධාරණය කළ යුතු කරුණක් තිබේ. එනම් මෙම චාරිත්‍රය ඉටු කිරීම සඳහා කපුරාල දේව පූජාව ගෙන යන්නේ කිරි විහාරය වෙත පූජාව රැගෙන යාමෙන් අනතුරුව වීම යි.

නානු මුර මංගල්‍යය කතරගම පූජා භූමිය ආශ්‍රිතව සිදු කෙරෙන තවත් පූජා විධියකි. දෙවියන් සතුටු කිරීම සඳහා බුදුන් උදෙසා කරනු ලබන පූජාවක් වන මෙහි දී ආලත්ති අම්මලා විසින් මැණික් ගඟෙන් ගෙන එනු ලබන ජලයට සුවඳ ද්‍රව්‍ය මිශ්‍ර කොට හේවිසි නාද මධ්‍යයේ බෝධීන් වහන්සේ නෑවීම සිදු කෙරේ. මෙය සිදු කරන්නේ මුඛවාඩමින් සැරසුණු කපුරාල යි. කතරගම පුද බිමෙහි රෝපිත මෙම බෝධීන් වහන්සේ අෂ්ට ඵලරුහ බෝධීන් වහන්සේ නමකි. මහාවංසයට අනුව දේවානම්පිය තිස්ස රජුගේ බෝධි ශාඛා රෝපණෝත්සවයට කතරගම ක්ෂත්‍රියයන් ද සහභාගී වී ඇත. මේ ක්ෂත්‍රියයන් එහි දී තමන්ට ලැබුණු අෂ්ට ඵලරුහ බෝධි අංකුරය කතරගමට ගෙනැවිත් රෝපණය කර තිබේ. වර්තමානයේ මෙසේ නානුමුර මංගල්‍යය සිදු කෙරෙනුයේ එම බෝධීන් වහන්සේට ය.

දෙවියන් සතුටු කිරීම උදෙසා කෙරෙන තවත් පූජා විධියක් ලෙස කාවාඩි පූජාව සඳහන් කළ හැකි ය. කාවාඩි නැටීමේ දී කර පිට තබා ගන්නා මෙවලම හැඳින්වෙන්නේ කාවාඩි කුඩුව නමිනි. මේ සඳහා කොස්, කෝන්, බෝ, සුදු හඳුන් හෝ පුවඟු යන දැව වර්ගයක් යොදා ගැනේ. කාවාඩි කුඩු සෑදීමේ දි යකඩ ඇණ භාවිත නො කෙරේ. තඹ සහ පිත්තල ඇණ පමණක් යොදා ගැනේ. පරවි කාවාඩි, භක්ති කාවාඩි, ගිනි කාවාඩි, කිරි කාවාඩි, මත්ස්‍ය කාවාඩි යනුවෙන් කාවාඩි වර්ග පහකි.



කතරගම දේවාලයේ වාර්ෂිකව පැවැත්වෙන උත්සව අතර ඉතා විචිත්‍ර වූ ද අතිවිශාල ජන පිරිසක් සහභාගි වන්නා වූ ද මංගල්‍යය ඇසළ උත්සවය යි. මේ කාලය තුළ දේවාලය පමණක් නො ව මුළු කතරගම නගරය ම සැණකෙළි සිරියක් ගනී; කතරගම පුරවරය ජනයාගෙන් පිරී ඉතිරී යයි.

පැරණි චාරිත්‍ර හා වත්පිළිවෙත් පිළිපදිමින් පවත්වනු ලබන ඇසළ පෙරහැර ඇසළ උත්සවයේ ප්‍රධාන අංගය යි. ඇසළ උත්සවය සඳහා මුල පුරන්නේ කප් සිටුවීමෙනි. ඒ සඳහා රත්කරවු ගසක් සොයා කපා ගැනීම ද එක්තරා මංගල්‍යයක ආකාරයෙන් සිදු කෙරේ. කණු කපන මංගල්‍යය නමින් එම චාරිත්‍රය හඳුන්වනු ලැබේ.

කප් සිටුවීම ලංකාවේ සෑම දේවාලයක ම ඇසළ මංගල්‍යයක් ඇරඹීමට පෙරාතුව සිදු කෙරෙන චාරිත්‍රයකි. කතරගම ඇසළ පෙරහැර ආරම්භ වන්නේ කප් සිටුවීමෙන් දින 44ක් ගෙවුණු තැන අමාවක පුර පෑළවිය දිනයේ එළඹෙන සුබ නැකතිනි. එසේ ඇරඹෙන මඟුල් පෙරහැර මුල් දින පහේ දී ගමන් කරන්නේ මහා දේවාලය වටා සැතපුම් භාගයක් තරම් දුරකින් යුත් වීදියේ හෙවත් පිට වීදියෙහි පමණි. වීදි පෙරහැර ආරම්භ වී දින දොළහක් ඉක්ම ගිය විට දෙවේලේ පෙරහැර ඇරඹේ.

ඇසළ පුර පසළොස්වක ගෙවී අව පෑළවිය ලබන දිනයෙහි වේගවත් පෙරහැර නම් විශේෂ පෙරහැරක් පැවැත්වෙයි. දුවන පෙරහැර නමින් ද මෙය හැඳින්වෙයි. සාම්ප්‍රදායික චාරිත්‍ර අනුව මේ පෙරහැර බස්නායක වලව්ව අසල නවත්වා දේවාල හා සම්බන්ධ උසස් නිල දරන්නවුන්ට ගරු සැලකිලි හා දේවාශීර්වාද සිදු කෙරේ. මෙහි දී 'දැහැත් හත' නම් වූ වාක්‍යයක් කීමත් විශේෂ හේවිසි වාදනයක් පැවැත්වීමත් සිදු වේ.

දුවන පෙරහැර නිම වීමෙන් පසු දිනයේ සිට ආරම්භ වන මහ පෙරහැර බැතිමතුන්ගේ ඉමහත් සැලකිල්ලට ලක් වෙයි. මහ පෙරහැරේ පූර්ව කෘත්‍යය වනුයේ පිරිත් නිලය භාර කිරි වෙහෙර වාසී භික්ෂූන් වහන්සේ ලවා දේවාලයේ දී පිරිත් දේශනයක් පවත්වා පිරිත් පැන් ලබා ආශීර්වාද ලබා ගැනීම යි.

ඉර හඳ නිරූපණය කෙරෙන පිත්තල ඡත්‍ර, සේසත් හා දිසා කොඩි දරන්නෝ මහ පෙරහැරේ ඉදිරියෙන් ම යති. අනතුරුව උඩරට නිලමේ කෙනකු සිහි ගන්වන ගම්භීර ඇඳුමෙන් සැරසුණු බස්නායක නිලමේ හා දේවාලයේ ලේකම්වරයා ගමන් ගනිති.

මහ පෙරහැර දින හතක් පැවැත්වෙයි. එය අවසාන වන්නේ බස්නායක නිලමේ නිල නිවාසයේ සංඝගත දක්ෂිණාවක් පවත්වා දෙවියන්ට පින් අනුමෝදන් කිරීමෙනි. මේ පුණ්‍යකර්මය සඳහා දේවාලය හා සම්බන්ධ සෑම තරාතිරමක ම තේවාකරුවෝ සහභාගි වෙති. පෙරහැර අවසාන භාගයේ සිදු වන ගිනි පෑගීමේ හා දිය කැපීමේ පුරාණ චාරිත්‍ර නැරඹීම සඳහා බොහෝ දෙන රැස් වෙති.

කතරගම පෙරහැර දෙවියන් උදෙසා සිදු කෙරෙන පෙරහැරක් වුව ද එහි තේවා කටයුතු භාරව බස්නායක නිලමේ ඇතුළු බෞද්ධයන් පත්ව සිටීමත් සෑම කාර්යයක දී ම බෞද්ධ වත් පිළිවෙත්වලට ප්‍රමුඛතාවක් දීමත් දක්නට ලැබේ.

ශ්‍රී ලාංකික බෞද්ධයන් බහුතරයක්, හින්දු සහ ඉස්ලාම් භක්තිකයන් සැලකිය යුතු ප්‍රමාණයක් මෙන් ම ස්වදේශීය වැදි ජනතාව ද කතරගම පූජා භූමියට පැමිණ පුද පූජා පවත්වති. 1940න් පසු වන්දනාකරුවන්ගෙන් බහුතරය ශ්‍රී ලාංකික සහ දකුණු ඉන්දියානු දෙමළ හින්දු ජනයා යි. අසීරු ලෙස පාගමනින් ම වන්දනාවේ පැමිණීමට ඔවුහු ප්‍රිය කරති. මෑතක සිට සිංහල බෞද්ධ වන්දනා කරුවන්ගේ ද සංඛ්‍යාත්මක වර්ධනයක් දක්නට ලැබිණි.



කතරගම දෙවියන්ගේ බිරියක වූ වල්ලි අම්මා සම්බන්ධ පුරාවෘත්තය හේතුවෙන් වැදි ජනතාව ද මෙම පූජනීය ස්ථානයට තමන්ගේ උරුමයක් ඇතැයි විශ්වාස කරති. වැදි ජනතාව මෙන් ම ශ්‍රී ලාංකික දෙමළ ජනතාව ද දීර්ඝ සංචාරයක යෙදෙමින් පාද යාත්‍රාවෙන් පැමිණ දැඩි භක්තියෙන් කතරගම වන්දනමානන කිරීම දැක ගත හැකි ය.

ඓතිහාසික වශයෙන් මෙන් පුරාවිද්‍යාත්මක වටිනාකමකින් ද යුක්ත, බෞද්ධ ජනයාට පමණක් නො ව දෙමළ හා මුස්ලිම් ජනයාට ද අතිශය වැදගත් සිද්ධස්ථානයක් වන කතරගම පුදබිම ශ්‍රී ලාංකික ජනයාගේ සහජීවනය නංවාලීමට ඉවහල් වන මනා තෝතැන්නක් වැන්න.

## අවබෝධය

1. කතරගම දෙවියන් සඳහා යෙදෙන නම් දෙකක් පාඩමෙන් උපුටා ලියන්න.
2. දේවාලයේ ප්‍රවේශ දොරටුවේ ස්වරූපය විස්තර කරන්න.
3. දේවාලයේ තේවාකරුවන්ගෙන් දෙදෙනකු නම් කරන්න.
4. බස්නායක නිලමේට පැවරෙන රාජකාරිය දක්වන්න.
5. කාවාඩි පූජා විධි පහ නම් කරන්න.
6. කතරගම දේවාලයේ පැවැත්වෙන උත්සව තුන නම් කරන්න.
7. කතරගම දේවාලය ආශ්‍රිතව සිදු කෙරෙන පුද සිරිත් දෙකක් හඳුන්වන්න.

## ලිඛිත අභ්‍යාස

1. පහත දැක්වෙන වචන සඳහා සමාන පද පාඩමෙන් උපුටා දක්වන්න.

| | | | |
|---|---|---|---|
| i. | තනතුරු | v. | දොරටුව |
| ii. | වස්ත්‍ර | vi. | රුව |
| iii. | ප්‍රමුඛතම | vii. | කාමරය |
| iv. | කුස්සිය | viii. | කටයුතු |

2. 'මා දුටු ඇසළ පෙරහැර' නමින් ඔබ දුටු මහනුවර දළදා පෙරහැර ගැන හෝ කතරගම ඇසළ පෙරහැර ගැන හෝ රචනාවක් ලියන්න.

# 15 පරිසර හිතකාමී කඩදාසි




ශිෂ්‍යයන් වශයෙන් ඔබට විවිධ නිර්මාණාත්මක කාර්යයන්හි නිරත වීමට සිදු වේ. මාතෘකාවකට අදාළව, ආකර්ෂණීය ලෙස කරුණු ඉදිරිපත් කරමින් වාක්‍ය රචනා ලිවීම ඔබට හුරු පුරුදු කාර්යයකි. ඒ ආකාරයට ම පාසල් සඟරාවකට හෝ බිත්ති පුවත්පතකට හෝ ලිපියක් ලිවීම ද ඔබ ප්‍රගුණ කළ යුතු ය. පුවත්පත් ලිපි හා බිත්ති පුවත්පත් ලිපිවල මූලිකාංග සහ ඒ ලිපි රචනයේ දී සැලකිලිමත් විය යුතු කරුණු සත් වන ශ්‍රේණියේ දී ඉගෙන ගෙන තිබේ. එම ශ්‍රේණියේ දී පුවත්පත් ලිපියක් ආදර්ශයට ගැනුණු අතර මෙම පාඩමෙන් සඟරා ලිපියක් කියවා එය අවබෝධ කර ගැනීමට අවස්ථාව සැලසේ.

මේ සඟරා ලිපියට තේමා වී ඇත්තේ අපද්‍රව්‍ය කළමනාකරණය කෙරෙන කර්මාන්තයකි. කාලීන වැදගත්කමක් සහ දේශීය අගයකින් යුතු මෙවැනි දේ පිළිබඳ අවබෝධයක් තිබීම ඔබේ ජීවිතයට ප්‍රයෝජනවත් වනු ඇත.

2012 වර්ෂයේ EDEX සඟරාවේ ජනවාරි - මාර්තු කලාපය සඳහා 'අලි වසුරුවලින් කඩදාසි, මුදල් සහ රැකියා' යනුවෙන් කොළඹ විශ්වවිද්‍යාලයේ භූගෝල විද්‍යා අධ්‍යයනාංශයේ ජ්‍යෙෂ්ඨ කථිකාචාර්ය සාවිත්‍රි රණසිංහ විසින් සපයන ලද ලිපිය මේ පාඩමට ආශ්‍රය කර ගැනිණි.



ඔබ ලිවීමට ගන්නා කඩදාසි නිෂ්පාදනය කෙරෙන කර්මාන්තය පරිසරයට හානිකර කර්මාන්තයක් ලෙස මුළු ලෝකය ම පිළිගෙන ඇති බව ඔබ නො දන්නා කරුණක් විය හැකි ය. ලෝකයේ පරිසරයට හානිකර ප්‍රධානතම ක්ෂේත්‍ර පහ අතර එක් ක්ෂේත්‍රයක් වන්නේ කඩදාසි කර්මාන්තය යි. ඊට හේතු රාශියක් පවතී. මේ කර්මාන්තයට අවශ්‍ය අමුද්‍රව්‍ය සපයා ගැනීමට මහා පරිමාණ වශයෙන් ගස් කැපීම නිසා සිදු වන වනාන්තර විනාශය ඊට එක් හේතුවකි. එමෙන් ම මේ සඳහා ශක්තිය සහ විදුලිය විශාල ලෙස වැය කිරීමට සිදු වීම තවත් හේතුවක් වේ. තව ද මෙම නිෂ්පාදනයේ දී 'බ්ලැක් ලිකර්' නම් විෂ රසායනික කොටස් පරිසරයට නිකුත් වීම නිසා නිෂ්පාදන ක්‍රියාවලියේ දී විශාල පරිසර දූෂණයක් සිදු වේ.

කඩදාසි කර්මාන්තය නිසා මෙවැනි පාරිසරික ගැටලු රාශියක් ඉස්මතු වෙමින් පැවතීම හේතුවෙන් ලෝකයේ 'කඩදාසි රහිත සමාජයක් (paperless society)' යන සංකල්පය බිහි විය. මෙහි දී විද්‍යුත් ලිපි භාවිතයෙන් කඩදාසි භාවිතය අවම කිරීම සහ ඕනෑ ම වැදගත් අවස්ථාවක දී ලේඛනයක මෘදුකාංග පිටපතට පිළිගැනීමක් ලබා දීම වැනි දේ සිදු වී ඇත. එමෙන් ම මෙම පරිසර දූෂණ තත්ත්වය අවම කිරීම සඳහා කඩදාසි නිෂ්පාදනය උදෙසා විකල්ප මාර්ග සොයා ගැනීම මෙහි වැදගත් පියවරක් වශයෙන් හඳුන්වා දිය හැකි ය. නවතම අමුද්‍රව්‍ය යොදා ගනිමින්, සාම්ප්‍රදායික නොවන ආකාරයකින් කඩදාසි නිෂ්පාදනයට මිනිසා යොමු වීම එහි ඇති විශේෂත්වය යි.

අලි වසුරු හෙවත් අලි ඉලත්ති (elephant dung) මෙම කර්මාන්තයේ ප්‍රධාන අමුද්‍රව්‍යය වන අතර ඊට අමතරව පාවිච්චි කරන ලද කඩදාසි, කෙසෙල් පට්ටා සහ පිදුරු ද මෙම නිෂ්පාදනයේ අමුද්‍රව්‍ය ලෙස යොදා ගැනේ. මේ නව කඩදාසි කර්මාන්තය හස්ත කඩදාසි කර්මාන්තය නමින් හැඳින්වේ. මෙම හස්ත කඩදාසි ආශ්‍රිත නිමි භාණ්ඩ වශයෙන් පොත්, කඩදාසි, මලු, පෙට්ටි, සුබ පැතුම් පත් කවර සහ පින්තූර ඇල්බම් යනාදිය වෙළෙඳපොළට හඳුන්වා දී තිබේ.

කෑගල්ල දිස්ත්‍රික්කයේ හිරිවඩුන්න රන්දෙණිය, සීගිරියේ රංගිරිගම ආදි ප්‍රදේශවල මේ කර්මාන්තය ව්‍යාප්තව පවතී.

හස්ත කඩදාසි කර්මාන්තයට වැඩි වශයෙන් භාවිත කෙරෙන අමුද්‍රව්‍ය වන්නේ අලි වසුරු යි. අලියකු ආහාරයට ගන්නා ශාක පත්‍රවල තන්තුමය කොටස් වැඩි නිසා ඒවා කඩදාසි නිෂ්පාදනයට වඩාත් යෝග්‍ය වේ. කර්මාන්තයට අවශ්‍ය අලි වසුරු ලබා ගැනෙන්නේ පින්නවල අලි අනාථාගාරයෙනි. හොඳින් වැඩුණු අලියකුගෙන් දිනකට සාමාන්‍යයෙන් අලි වසුරු කිලෝග්‍රෑම් 180-200 දක්වා ප්‍රමාණයක් ලබා ගත හැකි බැවින් මෙම කර්මාන්තය ආශ්‍රිතව අමුද්‍රව්‍ය ලබා ගැනීමේ ගැටලු පැන නො නඟී.

කඩදාසි නිෂ්පාදනයේ පළමු පියවර වනුයේ රැස් කර ගත් අලි වසුරු සූර්යාලෝකයෙන් වියළා ගැනීම යි. ලංකාවට වසර පුරා මනා සූර්යාලෝකයක් ලැබෙන බැවින් මෙම කටයුත්ත හොඳින් සිදු කර ගත හැකි ය. මෙහි දෙවන පියවර අලි වසුරු දිනක් පුරා උණුසුම් ජලයෙන් තැම්බීම යි. පළමු වන සහ දෙවන පියවරවලින් සිදු කෙරෙනුයේ විෂබීජ විනාශ කිරීම යි. තම්බා ගත් අලි වසුරු ඇඹරුම් යන්ත්‍රයක ආධාරයෙන් අඹරා ගැනීම තුන්වන පියවර වේ. මෙලෙස අඹරා ගෙන පල්ප සාදා ගනු ලබන අතර පසුව එම පල්ප අච්චුවකට දමා එය ජලය සහිත තටාකයක ගිල්වනු ලැබේ. මීළඟ පියවර වන්නේ ඉස්කුරුප්පු පීඩකයකින් පල්පවල රැඳි ජලය ඉවත් කර ගැනීම යි. අනතුරුව තුනී කඩදාසි නිර්මාණය කර ගැනේ. මෙම සම්පූර්ණ ක්‍රියාවලිය සඳහා දින දහතුනක් ගත වෙයි.

අලි වසුරු කිලෝග්රෑම් දහයකින් A4 ප්‍රමාණයේ කඩදාසි හයසිය හැටක් නිෂ්පාදනය කළ හැකි ය. දිනකට අඟල් 28×32 ප්‍රමාණයේ කඩදාසි 1000ක් පමණ නිෂ්පාදනය කෙරේ. මෙලෙස නිෂ්පාදිත කඩදාසිවල ශක්තිමත් බව වැඩි අතර ඉතා අලංකාර ලෙස වර්ණ ගැන්වීමට හැකි වීම හේතුවෙන් මෙම කඩදාසිවල වටිනාකම ඉහළ ගොස් ඇත. ක්ලෝරීන්, ඇසිඩ් සහ විරංජකවලින් තොර නිෂ්පාදන වන මේවායෙහි වර්ණය හා වයනය විවිධත්වයක් ගනී. නිෂ්පාදනයට අවශ්‍ය වර්ණ සපයා ගැනෙන්නේ පිඟන් මැටි, දුම්මල වැනි සිරුරට හා පරිසරයට අහිතකර නො වන ද්‍රව්‍යවලිනි. ශ්‍රී ලංකාවේ විද්‍යා සහ කර්මාන්ත කටයුතු පර්යේෂණ ආයතනයේ වාර්තාව අනුව මෙම කර්මාන්තය සඳහා භාවිත කෙරෙන ද්‍රව්‍ය විෂ රහිත බව තහවුරු කර තිබීම ද විශේෂත්වයකි.

දේශීය වෙළඳපොළෙහි මෙම කඩදාසි නිෂ්පාදනය සඳහා වැඩි ඉල්ලුමක් පවතින්නේ සංචාරක හෝටල්වලිනි. කේක් ඇසුරුම් පෙට්ටි, පොත් වර්ග, බෑග් වර්ග සහ කවර මෙම කඩදාසි ආශ්‍රිත ප්‍රධාන නිපැයුම් වේ. ජපානය, අමෙරිකා එක්සත් ජනපදය, එක්සත් රාජධානිය, ප්‍රංසය, ජර්මනිය, සිංගප්පූරුව, ඔස්ට්‍රේලියාව,



මාලදිවයින, නෙදර්ලන්තය, ඉතාලිය සහ ඔස්ට්‍රියාව යන රටවල හස්ත කඩදාසි සඳහා පුළුල් වෙළඳපොළ අවස්ථා සකස් වී ඇත. මීට අමතරව ඉන්දියාව, සහ කොරියාව වැනි රටවලින් ද මේ සඳහා ඉල්ලුම් පවතී. මෙම කර්මාන්තය ආශ්‍රිත නිෂ්පාදනවලින් 70%ක් පමණ විදේශ වෙළෙඳපොළ කේන්ද්‍ර කර ගෙන තිබේ. පින්තූර ඇල්බම්, පෙට්ටි, කවර සහ පොත් ආශ්‍රිත විවිධ වර්ගයේ නිෂ්පාදන 48ක් ඊට ඇතුළත් ය. කර්මාන්තය අන්තර්ජාතික වශයෙන් ව්‍යාප්ත කිරීමට ශ්‍රී ලංකා අපනයන සංවර්ධන මණ්ඩලයේ සහයෝගය ද ලැබී ඇත. එම නිසා ම මෙම හස්ත කඩදාසි නිෂ්පාදනයේ වැදගත් ම ලක්ෂණය වන්නේ පරිසර හිතකාමී කර්මාන්තයක් වශයෙන් අගය කළ හැකි වීම යි. ස්වාභාවිකව අමුද්‍රව්‍ය ආශ්‍රයෙන් කඩදාසි සකස් කර ගැනීම එයට හේතු වී ඇත.

වර්තමානයේ මහා පරිමාණ නිෂ්පාදනයක් බවට පත්ව ඇති මෙම කර්මාන්තය ආශ්‍රිතව රැකියා අවස්ථා රාශියක් උදා වීම මෙහි ඇති තවත් වාසියකි. අමතර අදායම් මාර්ගයක් මෙන් ම සංචාරක අවධානය ලබා ගත හැකි වීම හා විදේශ වෙළෙඳපොළෙහි මෙම නිෂ්පාදනවලට ඇති ඉල්ලුම හේතුවෙන් ශ්‍රී ලංකාවට හිමි වුණු ආර්ථික ප්‍රතිලාභය තවත් වාසිදායක තත්ත්වයකි. අලි අනාථාගාරයක දිනකට රැස් වන අපද්‍රව්‍ය ප්‍රමාණය අති විශාල ය. අලි වසුරු මෙවැනි නිෂ්පාදන කර්මාන්තයකට යොදා ගැනීම එක්තරා ආකාරයක අපද්‍රව්‍ය කළමනාකරණ ක්‍රමවේදයක් වශයෙන් ද අගය කළ හැකි ය. අලි මිනිස් ගැටුමක් නිර්මාණය වී ඇති අද්‍යතන සමාජයේ අලියා මිනිසාගේ සතුරකු නො ව හිතවතකු වශයෙන් පිළිගැනීමට මේ කර්මාන්තය නිසා අවස්ථාව සැලසේ. කඩදාසි නිෂ්පාදනයේ මුඛ්‍යතම අරමුණ ලේඛන කාර්යයෙහි නිරත වීමට අමුද්‍රව්‍ය නිර්මාණය කර දීම වුවත් මෙවන් ප්‍රතිලාභ රැසක් අත් කර දෙන හස්ත කඩදාසි නිෂ්පාදනය කර්මාන්තයක් වශයෙන් ඉහත සඳහන් අංශ සමුදායෙන් ම අගය කළ හැකි පරිසර හිතකාමී දේශීය කර්මාන්තයකි.







## අවබෝධය

1. හස්ත කඩදාසි කර්මාන්තයට භාවිත කෙරෙන ප්‍රධාන අමුද්‍රව්‍යය කුමක් ද?
2. එම කඩදාසි ආශ්‍රිත නිමි භාණ්ඩ නම් කරන්න.
3. කඩදාසි නිෂ්පාදනයට අදාළ පියවර අනුපිළිවෙළින් දක්වන්න.
4. හස්ත කඩදාසි මිලට ගන්නා ප්‍රධාන විදේශ රටවල් මොනවා ද?
5. කර්මාන්තයක් වශයෙන් මෙම නිෂ්පාදන කර්මාන්තයේ වැදගත් ලක්ෂණ හඳුන්වා දෙන්න.

## ලිඛිත අභ්‍යාස

1. පහත සඳහන් තේමාවලට අදාළව සඟරා ලිපි සකස් කරන්න.
   අ. ලංකාව මුහුණ දී ඇති විදුලි අර්බුදය අවම කර ගන්නේ කෙසේ ද?
   ආ. වස විස නැති දේශීය ආහාර පරිභෝජනයේ වැදගත්කම
2. පන්ති කාමරයේ බිත්ති පුවත්පතෙහි පළ කිරීම සඳහා ඔබ කැමති ක්ෂේත්‍රයක් අලළා ලිපියක් නිර්මාණය කරන්න.

## ප්‍රායෝගික අභ්‍යාස

1. පාසලේ බිත්ති පුවත්පත් ලිපියක් සහ ළමා සඟරාවක පළ වූ ලිපියක් කියවා එම ලිපි දෙකෙහි වෙනස්කම් වගුවක සටහන් කරන්න.
2. සතිපතා, මාසිකව, ත්‍රෛමාසිකව හා වාර්ෂිකව පළ වන සඟරා කිහිපයක් හඳුනා ගෙන ඒවායෙහි පළ වූ කාලීන වැදගත්කමකින් යුතු ලිපිවලින් ලිපි එකතුවක් සකසන්න. එම ලිපි එකිනෙකා අතර හුවමාරු කර ගෙන කියවන්න.
3. නුවණ සඟරාව වැනි ඔබ කැමති සඟරාවක හෝ ළමා පුවත්පතක ලිපි පෙළක් තෝරා ගෙන ඒවා කියවා පන්තිය කණ්ඩායම් දෙකකට බෙදී ගුරුතුමියගේ මෙහෙයවීම යටතේ ප්‍රශ්න විචාරාත්මක වැඩසටහනක් සූදානම් කරන්න.
4. ගුරුතුමිය ලවා මාතෘකා සපයා ගෙන එක් එක් සිසුවා එක් එක් ලිපිය බැගින් ලියා බිත්ති පුවත්පතක් නිර්මාණය කරන්න.



# අද බැරි නම් හෙට තෝරාපන් යාළු

සිංහල ජනශ්‍රැති අංගයක් වන තේරවිලි කවි, ජනකවි විශේෂයකි. විවිධ ඉඟි ඔස්සේ අනුමානයෙන් අරුත් සපයන තේරවිලි කවි චින්තන ශක්තිය පුබුදු කිරීම සඳහා අපූරු අභ්‍යාසයක් ලෙස හැඳින්විය හැකි ය. භාෂා ඥානය ද අර්ථකථන හැකියාව ද දියුණු කරන මෙය, බුද්ධි පරීක්ෂණ විධික්‍රමයක් ලෙස ද සැලකිය හැකි ය. එමෙන් ම තේරවිලි කදිම විනෝදාංශයකි. සුහදතාව වර්ධනයට ඉවහල් වන තේරවිලි ගැමියාගේ කවිකම ද ප්‍රකට කරයි. තේරවිලි කවිවල දී බොහෝ විට පිළිතුර අපේක්ෂා කෙරුණේ ද කවියකිනි. තේරවිලිවලට නිවැරදිව පිළිතුරු දීම පාණ්ඩිත්‍යය ප්‍රකට කරන කරුණක් කොට සැලකුණ බව පෙනේ.

එක දිගට තාලයකට ගද්‍යයෙන් කියාගෙන ගොස් පද්‍යයෙන් අවසාන කරන ගද්‍ය පද්‍ය මිශ්‍රණය ටීකා සීපද නමින් හඳුන්වයි. උදාසීන බව, නිදිබර ගතිය දුරු කර ජීවනෝපාය කටයුතුවල සාර්ථකත්වයට අවශ්‍ය කායික මානසික සැහැල්ලුව ලැබීමට ගැමියා මෙබඳු මාධ්‍යවලින් සහාය ලබා ගත් බව පෙනේ. භාෂා කුසලතා දියුණුවට මෙම ටීකා සීපද උපයෝගි කර ගැනීමට හැකි ය.

තේරවිලි කවි සහ ටීකා සීපද කිහිපයක් ඇතුළත් මේ පාඩම තේරවිලිවලට සහ ටීකා සීපදවලට සවන් දී රස විඳීමේ ක්‍රියාකාරකම්වල නියැළීමට ඔබට මග පාදයි.



# තේරවිලි කවි

1. කොණ්ඩේ නැතිව නිතර ම තෙල් ගගා යති
කන්නේ නැතිව සැමගෙන් වියදම් ගනිති
නො දුටු කෙනෙක් දුටුව ම සිත කැමති වෙති
මෙතුන් පදේ තේරුවොතින් නුවණ ඇති

2. කොයි පැත්තෙන් බැලුවත් ඇස පේන්නේ
කොයිකා අසු වුණත් දෙකටයි කැඩෙන්නේ
අත් දෙක නැති වුණත් පා දෙක තියෙන්නේ
මූ නැති වුණොත් මේ මගුලත් කැඩෙන්නේ

3. ගමක නමකි අට අකුරෙන් යෙදෙන්නේ
මෙලක තැනකි පද තුනකින් හැදෙන්නේ
මුලට රජෙකි අග නිවසකි සඟුන්නේ
කිමෙක මෙසකි කිව හැකි දැයි බලන්නේ

4. වනේ උපන්නේ උණ ම යි කියන්නේ
වනේ ඉපදිලා දස අත වැනෙන්නේ
ජලේ වතුර බී නිතර ම සිටින්නේ
ගලේ ඔළුව ගහ නිතර ම අඬන්නේ

5. එරන් කුඹේ පිට ඉන්න යි කියා ගෙන
උනා නිල්වරල පිට දිග හෙළාගෙන
කිරි ඇති දෙතන සළු සතකින් වසාගෙන
තෝරාපන් යාළු නුවණින් බලාගෙන

6. අන්න බලාපන් අත්තක ඉඳලෝලු
පපුව පළා ගෙන අඟනක් මද කාලු
කකා ගිය ලෙල්ල රස කර උයාලූ
අද බැරි නම් හෙට තෝරාපන් යාළු

7. කටුවානෙන් කෙටුවා වැනි කොළේ සැටි
රතු නූලෙන් ගෙතුවා වැනි මලේ සැටි
තුන් මස පිරෙන විට කුකුළෙකු විතර ඇති
සාරමසට පැසෙනා ගෙඩි කියන් සකි

8. අත්ත අගින් සූවිසි මල පිපෙන්නේ
නැට්ට ළඟින් කිරි වැදිලා පැසෙන්නේ
ඇටත් පොතුත් නැති ගෙඩියකි බොලන්නේ
තෝරාපන් යාළු නුවණින් කියන්නේ

9. පොත්ත උඩින් සුදුපාටට දිලෙන්නේ
ඇන්න විට දී සරබර හඬ නගන්නේ
ඒ ඇතුළේ පිරිපුන් සඳ දිලෙන්නේ
නැට්ට නැති ගෙඩිය තෝරා එවන්නේ



## ටීකා සීපද

බැද්දේ ගියා වැලක් සොයා ගන්ට කියා ඉද්දවැල් තිබෙන්නා පෝටවැල් තිබෙන්නා නොයෙක් වැල් තිබෙන්නා එයින් එකක් ගෙනැල්ලා වෙළුවා සේ ම

වෙළි වෙළි වෙළී ඉස සිට දෙපතුලට වෙළී

කන්දේ ගියා මලක් සොයා ගන්ට කියා නාමල් තිබෙන්නා සපුමල් තිබෙන්නා පිච්ච මල් තිබෙන්නා එයින් එකක් ගෙනැල්ලා පැලැන්දා සේ ම

මලි මලි මලී නුඹෙ කොණ්ඩේ තිබෙන මලී

වතුරේ ගියා රැළක් බලා ගන්ට කියා මුහුදු රැළ තිබෙන්නා ගංගා රැළ තිබෙන්නා වැව් රැළ තිබෙන්නා එයින් එකක් රිස්සෙන් බැලුවා සේ ම

රැළි රැළි රැළී නුඹෙ නරුපට තිබෙන රැළී

වෙන රටේ ගැනු කොල්ලෝ හතර පස් දෙනා නාවා කවා පොවා ගෙන ඉන්නවා මේ නැම්බිට අතකොළුවක් විතර නැති කොලුවා බලා ගැනීමට බෑ කියන්නා සේ ම

ලොලි ලොලි ලොලී බාලොලි ලොලි බාලලොලී

කජු වාරයක් ද කොස් වාරයක් ද දෙල් වාරයක් ද අඹ රඹුටන් වාරයක් ද මොන හත්වලාමක වාරයක් ද කියන්න මම දන්නේ නෑ

වාරේ කුරුඳු අරගෙන මම යන කලට

අලින් ගිය පාරක් ද කොටින් ගිය පාරක් ද මුවන් ගිය පාරක් ද ගෝනුන් ගිය පාරක් ද නයින් පොළඟුන් පිඹුරන් ගිය පාරක් ද මොන විදියේ පාරක් ද මම කියන්න දන්නේ නෑ

පාරේ වැරදිලා ගියේ කටුගස්තොටට

රත්තරන් මාලයක් ද රිදී මාලයක් ද තඹ මාලයක් ද පිත්තල මාලයක් ද මුතු මැණික් වෛරෝඩි බැඳපු මාලයක් ද මොන කෙහෙල්මල් මාලයක් ද කියන්න මම දන්නේ නැහැ

මාලේ බැඳපු අඟනක් එයි එගොඩ සිට

තාත්තගෙන් ආ නැකමක් ද මුත්තගෙන් ආ නැකමක් ද නත්තගෙන් ආ නැකමක් ද පනත්තගෙන් ආ නැකමක් ද කිත්තගෙන් කිරිකිත්තගෙන් කිරිකෑ මුත්තගෙන් ආ නැකමක් ද කියන්න මම දන්නේ නෑ

හූරේ ඔරුව පැදපන් කීය මෙගොඩට

අයනු ආයනු ආ එම වසවතුගෙ මන රඟේ

ඉයනු ඊයනු ඉෂ්ට කර ගන්ට බුදු බව සිටිය රඟේ

උයනු ඌයනු උරුවෙල් දනවුවේ බෝසත් සිටිය රඟේ

එයනු ඒයනු අයිරාවණ ඇතු පිට නැගී එන රඟේ

තවද අයනු ආයනු කී හෙයින් ආව වසවර්ති මාරයා පරාජය කොට බෝ මුල වැඩ හිඳ බුදු වූ හෙයින්

අයනු ආයනු එම වසවතුගේ මන රඟේ

තවද ඉයනු ඊයනු කී හෙයින් ඉෂ්ට කර ගන්නා අදහසින් අප මහා බෝසතාණන් වහන්සේ උපනූපන් ජාතියෙහි සිල් රැක සිටි හෙයින්

ඉයනු ඊයනු ඉෂ්ට කර ගන්න බුදු බව සිටිය රඟේ

තව ද උයනු ඌයනු කී හෙයින් උරුවෙල් දනවුවේ සය අවුරුද්දක් දුෂ්කර ක්‍රියා කළ හෙයින්

උයනු ඌයනු උරුවෙල් දනවුවේ බෝසත් සිටිය රඟේ

තව ද එයනු ඒයනු කී හෙයින් නාලාගිරි හස්ති රාජයා රා සොළොස් කළයක් පොවා එවු තැනේ දී එම ඇත් රාජයා මුනිඳු දැක දණ ඔබා සිටි හෙයින්

එයනු ඒයනු අයිරාවණ ඇතු පිට නැගී එන රඟේ

ළන්දකට වැදී හාවුන්ට ගෝනුන්ට මුවන්ට ඉත්තෑවුන්ට උරුලෑවුන්ට  අලින්ට කොටින්ට වලස්සුන්ට නයින්ට පොළඟුන්ට පිඹුරන්ට වෙඩි තියන්න යන්නා වාගේ

හෙමින් හෙමින් මම හේනට යන කලට

මහ උස් කණාටු පොල් ගසකින් පොල් ගෙඩි තුන්හාරදාහක් එකවර බිමට කඩා දැම්මා වාගේ

එකෙක් ඇවිත් ගැහුවා මගෙ පිට මැදට

නැන්දා මාමාගේ දූ වන ඇවැස්ස නෑනා කැන්දා ගෙන විත් හතර වරිගේ නෑයින් ඉදිරිපිට මඟුල් මේසේ කෑමක් කා ප්‍රීති වෙන්නා වාගේ

එගුටි කකා මම පිනමින් යන කලට

කොස් වාරේ හෙරළි කාලා ඇඟ පත දැඩි වූ ළම්ස්සියන් විස්සක් තිහක් එකතුව කොක් හඬ  තළ තළා හිනා වන්නා වාගේ

මගෙ ම මට ම ඉල කැඩුණා හිනාවට

## අවබෝධය

1. **ඉහත දැක්වෙන තේරවිලිවලට ගැළපෙන පිළිතුරු වරහන් තුළ ඇති පද අතරින් තෝරන්න.** (ගිරය, දියහොල්මන, අන්නාසි, ඉරිඟු කරල්, ගොරකා, බිත්තරය, තිස්සමහාරාමය, දෙල්, කොණ්ඩ කැවුම)
2. **ගොවිකම හා සම්බන්ධ උපකරණයක් ගැන කියවෙන  තේරවිලි  කවිය දක්වන්න.**
3. **"කකා ගිය ලෙල්ල රස කර උයාලූ"  යන්නෙන් අදහස් කළේ කුමක් ද?**
4. **"මිතුරා" යන්නට යෙදෙන පද දෙකක් පාඩමෙන් උපුටා දක්වන්න.**
5. **ටීකා සීපද කීමෙන් ඉටු කර ගත්  අරමුණු කවරේ ද?**

## ප්‍රායෝගික අභ්‍යාස

1. පැන, කළුලැල්ල, විල්බැරෝව, වැස්ස, වලාකුළු යන පද පිළිතුරු වශයෙන් යෙදෙන පරිදි තේරවිලි කවි නිර්මාණය කරන්න.
2. ඒවා පාසල් බිත්ති පුවත්පතේ ප්‍රදර්ශනය කරන්න.
3. සිංහල සාහිත්‍ය සමිතියේ දී තේරවිලි කවි වටයක් සඳහා අවස්ථාව උදා කර ගන්න.
4. ඔබ කැමති මාතෘකාවක් යටතේ ටීකා සිවුපදයක් නිර්මාණය කරන්න.



# සමානාර්ථ පද

කවර භාෂාවක වුව ද සමානාර්ථවත් පද දක්නට ලැබේ. පර්යාය පද ලෙස ද මේවා හැඳින්වේ. සමානාර්ථවත් පදවලින් ප්‍රකට වන්නේ එම භාෂාවේ ප්‍රකාශන ශක්තිය යි. භාෂා ඥානය දියුණු කර ගැනීමට සමානාර්ථවත් පද පිළිබඳ අවබෝධය ඉතා වැදගත් ය.

| අනවරත | නිරන්තර, නිතර, සතත |
|---|---|
| අරවින්ද | නෙළුම්, පියුම්, පද්ම, පංකජ, පඬෙරු, සියපත, සහස්පත, කමල් |
| අහස | ගුවන, නුබ, ආකාශය, සියොත්මග, සුරමග, සහතරුවැල |
| ඕලු | ඇඹුල, ශාලුක |
| උපුල | මානෙල්, ඉඳුවර, උත්පල |
| කුසුම් | මල්, පුෂ්ප |
| කෝකිල | කොවුල්, පරපුටු, කොහා |
| කිරණ | රැස්, රශ්මිය, කර |
| ගුරු | ආචාර්ය, ඇදුරු, ශික්ෂක |
| තොල් | ලවන්, ඕෂ්ඨ, ඔට, අධර, අදර |
| නුවණ | නැණ, ඥානය, ප්‍රඥාව, පැණ |
| නුවන | ඇස්, අක්ෂි, නෙත්, නේත්‍ර, නයන |
| පොළොව | ධරණී, දෙරණ, මහී, මිහි, වසුන්ධරා |

| මව | අම්මා, මාතා, මාතෘ, ජනනී, දිනිති |
|---|---|
| මිතුරු | මිත්‍ර, සකි, සබඳ |
| වටාපත | තල්වැට, විජිනිපත |
| සතුරු | රුපු, පිළිමල්. ප්‍රතිමල්ලව, අරි, ශත්‍රු, පසමිතුරු |
| සයුර | සාගරය, සින්ධු, සිඳු, රත්නාකර, මුහුද, ජලනිධි, රුවනාර |
| ශ්වේත | සුදු, ධවල, ඇළි, හෙළ, සේ |
| හිරු | දිනකර, දිවයුරු, දිනපති, දිනමිණ, දිනිසුරු, රිවි, සූර්යයා, සහසකර, සැඩකර |

## අවබෝධය

1. **සමානාර්ථ පද ඇතුළත් පොත් පිංචක් පිළියෙල කරන්න.**
2. **පහත දැක්වෙන වාක්‍යවල ඉරි ඇඳි පද වෙනුවට උචිත සමානාර්ථ පද යොදා නැවත ලියන්න.**

   උදාහරණයඃ රුක් මුදුන්හි සියොත් කැල නද දෙති.

   තුරු සිරසෙහි කුරුලු රංචු හඬ නගති.

   i. අරුණෝදයේ පද්මයෝ පිබිදෙති.
   ii. සැඳෑවේ පද්මයෝ පර වෙති.
   iii. දද පෙළ පුරය සරසයි.
   iv. අපි තුරුලිය සිටුවා මිහිලිය සරසමු.
   v. ගුවන අරා පුරාහඳ දිලෙයි.
   vi. සයුරු දිය මත සුදු පෙණ කැටි අලංකාර රටා මවයි.
   vii. තාත්තා සෙනෙහසින් අප රැක ගත්තේ ය.
   viii. අනුවණ දන දෙනුවන ලත් එල කිම?
   ix. බඩගිනි වෙලා මා ගිය කල පුතුගෙ ගෙට
   x. ශ්‍රී ලංකාව අසිරිමත් දිවයිනකි.

3. සමානාර්ථ පද ඇසුරු කර ගනිමින් ප්‍රහේලිකා සම්පූර්ණ කරන්න.

| 1. | | 2. | | |
|---|---|---|---|---|
| | | | | |
| 3. | 4. | | | 5. |
| 6. | | | | |
| | 7. | | | |

**හරහට**
1. පිළිතුර
3. පංචතූර්ය
6. ලාක්ෂා
7. සාගරය

**පහළට**
1. මානෙල්
2. රැලි
4. රුපු
5. ලේ

| 1. | | 2. | 3. | |
|---|---|---|---|---|
| | | 4. | | |
| 5. | 6. | | | 7. |
| 8. | | | 9. | |
| | 10. | | | |

**හරහට**
1. අඳුර
4. සුළඟ
5. දරුණු
8. තර්කය
9. සවන්
10. රජු

**පහළට**
1. අශ්වාරෝහකයා
2. වස්තු
3. වේලාව
6. දුර්ජන
7. පෙළ
9. කල්පය

4. පහත දැක්වෙන තේරවිලිවලින් කියවෙන තොරතුරු ඉන් අදහස් වන පිළිතුර සමග ගැළපෙන්නේ කවර ලක්ෂණ නිසා දැයි පන්තියට විස්තර කරන්න.

අත්තක් උඩ බුම්මා ගෙන
කටු රෙද්දක් පොරවා ගෙන
බඩේ පැටවු පුරවා ගෙන
(කොස් ගෙඩිය)

දාර දෙකයි එක නම මුල් කර — තැනුවා
පාර තිහක් තැළුවට බයකුත් — නැතිවා
කොන් සතරයි කණු සතරයි ගෙට — ඇතුවා
තෝරාපන් ඊයේ මග දී — දුටුවා
(ඉබ්බා)

වක්ක වකයි වක දෙවකයි
වත්තෙම පොල් ඔක්කොම කයි

(හිරමණය)

උඩිනුත් ගින්දර
යටිනුත් ගින්දර
මැද්දෙ සවුන්දර
කන්නෙ පාන්දර

(ආප්ප)

දික් දිගට කොළ ඇති
කන්නන්ට රස ඇති
දෙන්නන්ට අකමැති

(උක්)

උස් ගස්වල ලැග ඉන්නේ
බස බස ගා ඉගිළෙන්නේ
පැණි බී හප බිමට දමන්නේ
හැකි නම් මේ පද තෝරාපන්නේ

(වවුලා)

# 17

# පරාස්ස



සාහිත්‍ය නිර්මාණ පරිශීලනයෙන් ජීවිතවලට එකතු වන මානව අත්දැකීම් අපගේ ජීවිත හැඩ ගස්වා ගැනීමට පිටිවහලක් වෙයි. තැනට සුදුසු ලෙස කටයුතු කිරීමෙන් වාසිදායක තත්ත්වයන් අත්පත් කර ගන්නා ආකාරය මේ නාට්‍ය කොටසින් පැහැදිලි කෙරෙයි.

ඒ. පී. ගුණරත්න මහතාගේ 'රන් කැකිර හා තවත් කතා' නම් කෘතියෙහි ඇතුළත් 'ගමරාල සහ යකා' නම් වූ කතාව ඇසුරෙන් 'පරාස්ස' නාට්‍යය නිෂ්පාදනය කෙරිණි. මෙම නාට්‍යය රචනා කළේ ජාතික අධ්‍යාපන ආයතනයේ ව්‍යාපෘති නිලධාරියකු සහ අධ්‍යක්ෂවරයකු ලෙස සේවය කළ රෝහණ දන්දෙණිය මහතා යි. 1980 දී රනමයුර සම්මානය සහ තවත් සම්මාන පහක් දිනා ගත් මෙම නාට්‍යය අධ්‍යක්ෂණය කළේ විමලරත්න අදිකාරි මහතා ය. සංගීතයෙන් දායක වූයේ විශාරද රෝහණ බැද්දගේ මහතා ය. මෙම නාට්‍යයෙන් කියවෙන්නේ යකුන් බැඳ ගෙන වැඩ ගත් ගැමියකුගේ කතාවකි. මෙම කතාව 'රාස්සයන් කන පරාස්සයා' යනුවෙන් ද හැඳින්වෙයි. 'පරාස්ස' නාට්‍යයේ පස්වන අංකය මෙම පාඩමට ඇතුළත් කර ඇත.

## කාළහීෂණට පොතේ කවි

**සබේ විදානේ :** රකුසු මුව ඇති කාළහීෂණ පෙන තුනක් හිස දරාලා
දකුණු අතිනුත් රැගෙන මුගුරක් මහත් ඇස් ඉස් රවාලා
අකුණු හඬ සේ ගසන බෙර පද තාලයට පා තබාලා
විසුණු කරනට නරං වෙත යයි හෙන හූ හඬින් කියාලා

(යක්පති හා පූර්ණක ගමන් තාලයකින් වේදිකාවේ දකුණු කෙළවරට පැමිණෙති. පූර්ණක ගමගෙදර දෙසට ඇඟිල්ල දිගු කොට පහත් ස්වරයෙන්)

**පූර්ණක :** ආන්න අරක තමයි ගම උන්නැහේගෙ ගෙදර.

**කාළහීෂණ :** (අඩියක් පස්සට අවුත් චකිත ස්වරයෙන්) ඈ බොල පූර්ණකයො, ගමය ගැන තෝ කියාපු කතා ඇත්ත ද? (කල්පනාකාරීව) කොයි එකටත් තෝත් වර මං එක්කම.

**පූර්ණක :** මං වගේ නිවටයෙකුත් ඕන ද හාමුදුරුවනේ ඔය වගේ නර පණුවෙක් බරු ගහන්ඩ. තමුන්නාන්සේ අර යක් සභාවේ කිව්ව ඒවායින් එකක් දෙකක් මෙතන දී ම ඇදබෑවා නම් ගමයා ගේත් බිඳගෙන නොහිට ම දුවාවි නේ.

**කාළහීෂණ :** මගේ ඇඟත් ටිකක් හීතල කර ගෙන එනව වගේ බොල. ඊයේ රෑත් කුඩු පොදකට අහු වුණු හින්ද ද දන්නෙ නෑ. කොයි එකටත් තෝත් මත් ළඟින් ම වර කෝ. බයකට නොවෙයි බොල තොට පෙන්නන්ඩ මං උඹ බරු ගහන හැටි. (යක්පති චකිත බවක් අඟවයි)

**පූර්ණක :** තමුන්නාන්සේ ඇයි මොක ද මේ වෙවුලනව නේද?

**කළහීෂණ :** (රවා බලා නිශ්ශබ්ද වන ලෙස සංඥා කොට අඩියක් දෙකක් ඉදිරියට ගොස් නැවතී පසු පස හැරී බලා) වර, වර, තෝ මොක ද ඔතන ගල්ගැහිලා වගේ?

**පූර්ණක :** (අතින් ඉදිරියට යන ලෙස සංඥා කරයි)

**පුරංසිනා :** (ගේ ඇතුළේ සිට) ඉර මුදුන් වෙන්ඩත් ආවා. (වේදිකාව ඉදිරියට එමින්) අද මේ මිනිහා මොන යකා හොයන්ඩ ගියා ද මන්ද? (ආපසු යමින්) ඉර මුදුන් ජාමෙට එයි කට ගොන්නක් බීගෙන. (ගෙට යයි යක්කු බිය වී පිටු පසට යති.)

**කාළහීෂණ :** කවුද බොල ඒ?

**පූර්ණක :** (රහසින්) ගම මායියා

**කාළභීෂණ :** (වේදිකාව ඉදිරියට අවුත් ප්‍රේක්ෂකයන්ට) ගමයාගෙ මායිය මෙහෙම නම් ගමය කොහොමට ඇද්ද? මට නං පේන්නෙ පූර්ණකයා කියපු දේවල් සහතික ඇත්ත වගේ. මේක නම් මාර වසවර්තියෙක් වෙන්ඩ ඕනෑ. මට දැන් ඉස්සරහට යාගන්ඩත් බෑ. පස්සට යා ගන්ඩත් බෑ. මගේ හැකර කට හින්ද තමයි මේ ඔක්කොම නස්පැත්තිය. මං වගේ තකතීරුවෙක්. මේ පූර්ණකයා එක්ක ආවේ නැත්නම් පණ කෙන්ද බේර ගෙන ගිහින් පරම්පරාවේ නම්බුවත් රැක ගෙන මගේ තානාන්තරේත් රැක ගන්ඩ තිබ්බ.

(කල්පනාකාරි විලාසයක් පාමින් හිස වනයි.) කමක් නැහැ. ආපු එක ඔහෙ ඉස්සරහටම යනවා. නැත්නම් භීෂණ පරම්පරාවට ම නව නිග්ගිරහයක්. අනේ හැබැට ම. මම කාළභීෂණ බව මට ම අමතක වුණා නේ මොනවා වුණත් පූර්ණකයා ඉස්සර කරන් යන එක නුවණට හුරුයි. බැරි වෙලාවත් ගමයා බොටුවට පැන්නොත් පූර්ණකයා බිල්ලට දීලා පණ කෙන්ද බේරගෙන දිව්වැකි. (පූර්ණක දෙසට හැරී) බොල, පූර්ණකයො තෝ බය නැතුව මාත් එක්ක වර. මම කාළභීෂණ බොල කාළභීෂණ. අපි වගේ තෝජෝබල පරාක්‍රමයෙන් යුක්ත නායකයො බිහි වෙලා ඉන්නේ තොපි වගේ ගැත්තො රකින්ඩ බොල.

**පූර්ණක :** එහෙමයි හාමුදුරුවනේ, එහෙමයි. මං නොදන්නවයැ. අපි වගේ ගැත්තො හැමදාමත් ඉතිං තමුන්නාන්සේලාගේ පිහිටෙන් ම නේ ජීවත් වෙන්නේ.

**කාළභීෂණ :** ඔව්, ඔව්, තොට නම් බොල හොඳ තීක්ෂණ බුද්ධියක් තියෙන බව පේනව. තෝ ඉස්සර වෙලා ගිහින් බල අර කැණහිල් ගමයා ඉන්නව ද කියලා.

**පූර්ණක :** මගෙ අම්මෝ හාමුදුරුවනේ, මට නම් ඒක කරන්ඩ බෑ. මං මේ ඇට්ටේරිය ගහමුලට වෙලා ඉන්නං. තමුන්නාන්සේ පරම්පරාවේ තේජසත් ඉහට අරන් බය නැතිව ඉස්සරහට යන්ඩ.

**කාළභීෂණ :** (පූර්ණක දෙසට රවා බලා) එහෙම නම් තෝ ඔය ඇට්ටේරියා ගහ මුලට වෙලා හිටු. ඔතනින් හෙල්ලෙන්නෙ එහෙම නෑ. හදිස්සියක් එහෙම වුණොත් තෝ දුවන් වර. (පිටතින් බෙර මාත්‍රයක් ඇසේ. යක්පති බිය පත්ව ඒ මේ අත බලයි)

**පූර්ණක :** ඔන්න හාමුදුරුවනේ අර වසවර් තී මාරය එනව. (යක්පති සැඟවීමට තැනක් සොයමින් මුළු වේදිකාව පුරා ම දුවගොස් අවසානයේ දී ඇඳ යටට රිංගයි. පූර්ණක ඇට්ටේරියා ගසට මුවා වෙයි. පුංචිරාල ගමන් තාලයකින් වේදිකාවට පිවිසේ)

පුංචිරාල : අද නම් යකෙක් කන්ඩ බඩගිනියි. ගිනි ගහන අව්කාස්ටෙ හූ කීයක නන් දුර ආවා ද? බොලං යෝදියේ, උඹැහැගෙ අඩුක්කුව තාමත් හදනවා ද? ඉරත් හැරිල හෝරා දෙකක් ම ගිහින්.

(පුරංසිනා කුස්සියේ වැඩපළ කරමින් සිටි අයුරු හඟවමින් ගමන් තාලයකට වේදිකාවට එයි.)

පුරංසිනා : ආ උඹැහෙ ආවා ද?

පුංචිරාල : ආවා.

පුරංසිනා : මං හිතුවා කීරාලලාගේ දිහා පැළ වුණා කියලා.

පුංචිරාල: උඹහැගෙ ඔය ටකේ නවත්තලා හදපු ඉලව්වක් ඇත්තං මෙහාට ගනිල්ලකො.

පුරංසිනා : උඹැහැගෙ හිතුවා ද උයන එකත් ලේසි වැඩක් කියලා. ගිනි කකා මේ තනි අත් දෙකෙන් ඔක්කොම කරන්ඩ එපා යැ. අනෙක් උන්දැ නම් මොක ද? උදැහැනැක්කේ ඉඳලා මහ බඩ ගෙඩියට රා පුරව පුරවා ඉන්න එකම නේ වැඩේ.

පුංචිරාල : අනේ බං.... උඹැහෙගෙ ඔය ඉවිල්ල, ඕකත් මහ කජ්ජක් ද බොලං?

පුරංසිනා : අපොයි මගේ කට. උඹැහෙගෙ ඔය රා බඩට ඔය හැටි බඩගිනි නං ඕං ඇඳ යට. කැත්ත ආං අතන.

(ගමන් තාලයකින් වේගයෙන් ගේ ඇතුළට යයි.)

පුංචිරාල : මේ යෝදිගෙ අඩුක්කුව නම් කොටා බාන්ඩ වෙන්නේ අද හැන්දෑ ජාමෙට තමයි. එතකල් මට ඉවසතෑකියැ (දොර මුල්ලෙන් කැත්ත ගනී. ඉහළට අල්ලා මුවහත පරීක්ෂා කර බලයි.)

මේ කෙහෙල්මලෙන් පුළුවනෑ යකෙකුගේ නහයක් වත් කපන්ඩ. මලකඩත් කාලා (පුංචිරාල කැත්තේ මුවහත බලයි. ඔහු කැත්තත් රැගෙන නැගිට ගොස් එය ඇඳ යටට දමයි. යක්පති යටි ගිරියෙන් කෑගසමින් නැගිටියි.)

අනේ! බුදු ගමහාමුදුරුවනේ, මාව මරන්ඩ එපා. (යකා වේදිකාවේ වටයක් කැරකේ. පුංචිරාල බියපත්ව පිටුපසට පැන වහා කිසිවක් අවබෝධ වූ විලාසයෙන් හිස වනයි. බියපත් ගතිය යටපත් කර ගෙන තමාටම කතා කරයි.)

**පුංචිරාල :** මොකා ද බොල මූ? මූ නත් අර නුගේ යකා නෙමෙයි. (යකා පැත්තට එබී) මුගේ හැටියෙන් නං මුං යක්කුංගෙ නායකය වෙන්ඩ ඕනෑ. මේකා මොකට ද මෙහාට ආවේ. (කල්පනාකාරි විලාසයක් මූණෙන් පෙන්වයි.) හරි හරි මට තේරුණා. එකත් එකට ම මූ ආවේ මාව මරන්ඩ වෙන්ඩ ඕන. යක්කු හිතනව ඇති මිනිස්සුන්ට කුරක්කං අදින එක නින්දාවක් කියලා. අද නම් මූට අම්ම මුත්ත කාලේ ඉගැන්නුවේ නැති පාඩමක් උගන්නනව. අපේ උන්දැත් දැන ගනීවි මගේ තරම. (ගේ පැත්තට හැරී ප්‍රීතිමත් විලාසයෙන්) බොලං යෝදියේ... බොලං යෝදියේ... මේ මළ යස්සනී කොහාට මකබෑ වෙලා ද මන්ද? බොලං ගෑනියෙ, මෙහාට වරෙල්ලකො.

**පුරංසිනා :** (ඈත සිට) උඹැහැට තාමත් බැරි වුණා ද ඕක කපා ගන්ඩ? ඕකට මාත් ඕනෑ ද? (වේගයෙන් වේදිකාවට පිවිසෙයි.) කෑ මොර දෙන්නේ නැතුව මෙහාට දියන් ඔය කැත්ත.

**කාළහීෂණ :** අනේ මාව මරන්ඩ එපා. (පුරංසිනා කාළහීෂණගේ හඬින් තිගැස්සී ඔහු දෙස බලා විස්මිත වෙයි.)

**පුරංසිනා :** මූ මොක ද? මේකා ද අද කුරක්කං මල්ල ගෙනාවේ?

**පුංචිරාල :** මෙහෙට වර, මෙහාට එන්ඩයි කිව්වෙ. (කාළහීෂණ වෙවුලමින් සිටී.) තෝ තාමත් ගාටනවා. මගෙ බඩගින්න දැන් ඉහවහ ගිහින්. තොට මම අද...... (මෙසේ කියමින් කැත්ත උලුක් කරයි.) යකා ඈත සිට ම වැඳ වැටේ. පුංචිරාල ගම මහගේ සහ ප්‍රේක්ෂකාගාරය දෙස ආඩම්බරයෙන් බලයි. පුරංසිනා මුහුණ ඉවතට ගනී.)

**පුංචිරාල :** තෝ කොහේ ඉඳලා ආපු යකෙක් ද?

**කාළහීෂණ :** අනේ ගම හාමුදුරුවනේ, මම තමයි කාළහීෂණ. මම ආවෙ ඔබතුමාට අනතුරක් කරන්ඩ නොවෙයි. තමුන්නාන්සෙගෙ තේජෝබල පරාක්‍රමය ගැන අහල තමුන්නාන්සේ වගෙ උත්තමයෙක් බැහැ දැකලා මගෙන් කෙරෙන්ඩ ඕනෑ රාජකාරි දැන ගන්ඩයි ආවේ.

(පුංචිරාල ආඩම්බරයෙන් හාත්පස බලයි) තමුන්නැහෙට කුරක්කං මේවර කරන පූර්ණකයා තමුන්නැහෙගෙ පුරාජේරුව කීවාම මට තමුන්නැහෙව දැක ගන්ඩ ලොකු දොළ දුකක් ඇති වුණා.

**පුංචිරාල :** දොළදුක් ගායවල් හැදෙන්නේ ගෑනුන්ට නෙ බොල! (පුරංසිනා දෙසට හැරී) නේද? (යකාට) තොපේ වරිගෙ නම් පිරිමින්ටත් දොළදුක් ගායවල් හැදෙන පාටයි. හා හා ඒකෙන් කමක් නෑ. කෝ බොල පූර්ණකයා?

**කාළහීෂණ :** හාමුදුරුවනේ ආන් අර ඇට්ටේරියා ගහට මුවා වෙලා ඉන්නවා. (පුරංසිනා වඩාත් උනන්දු වෙයි. ඇය ප්‍රීතිමත් ගමන් තාලයකින් ඉදිරියට ගොස් එබී බලයි)

**පුරංසිනා :** ඇත්ත තමයි. අර බලහල්ලකො බලු කුක්කෙක් වගේ හැංගිලා ඉන්න හැටි. එකත් එකට ම මේ මහ එකා එන්ට ඇත්තෙ මොකක් හරි ලොකු මගෝඩියකට.

**පුංචිරාල :** ඒයි, පූර්ණකය මෙහෙට වර, මෙහෙට වර..... (පූර්ණක හැකිළෙමින් වේදිකාවට එයි.)

**පූර්ණක :** අනේ බුදු ගම හාමුදුරුවනේ, මගේ අතේ නම් දෝසයක් නෑ. (කාළහීෂණ දෙස බියෙන් මෙන් බලා) මං ඇත්ත ම කියන්නං. මගෙ පණ කෙන්ද යන්තං බේරුවොත් ඇති.

**පුරංසිනා :** පූර්ණකට මේ වහලෙ යට බයවෙන්ඩ කිසි ම හේතුවක් නෑ. (ගමයා පුරංසිනා දෙසත් පූර්ණක දෙසත් බලයි.)

**පුංචිරාල :** මං දන්නව තොපි දෙන්න ම ඇවිත් තියෙන්නෙ ලොකු අංචියක් අදින්ඩ බව. තොපි දන්නව ද බොලව් මං කවුද කියලා? තොපේ ඉහේ ඉඳන් පට්ට ගහනවා. කියාපියවු ඇත්ත.

**පූර්ණක :** අනේ බුදු ගම හාමුදුරුවනේ. මම මේ කිසි දේකට සම්බන්ද නෑ.

**පුංචිරාල :** සම්බන්ද නෑ. මන් දන්නව තොගෙ සම්බන්දයක් නැති හැටි. කියාපිය. කියාපිය තොට කියන්ඩ තියෙන දේවල්.

**පූර්ණක :** මේන් මේ කාළහීෂණ උන්නාන්සේ තමයි මේ ඔක්කොටම වැරදිකාරයා. මං තමුන්නැහෙට කුරක්කං රාජකාරිය කරන එක මුළු යක් වරිගෙට ම නින්දාවක් කියල මුන්නාන්සේ තමයි නිකං නිස්කාරණේ ගෝරණාඩු කළේ. තමුන්නැහේ ඉන්න ඉසව්ව පෙන්නුවේ නැත්නම් මාවත් මරනවා කියලා මෙතන්ඩ ඇදගෙන ආවේ මේ කාළහීෂණ උන්නාන්සේ තමයි.

**පුරංසිනා :** මං කිව්වෙ, මං කිව්වෙ හූනා කියන්න වගේ මූ ඇවිත් තියෙන්නෙ නම් ලොකු මගෝඩියකට බව.

**පුංචිරාල :** හැබෑද බොල, තෝ මාව මරන්ඩ ද ආවේ? (පූර්ණකට කාළහීෂණ පෙන්වා) අල්ලපිය, අල්ලපිය මේකා, මං අද මූ කැලි කැලිවලට පෙති ගහනවා. (යක්පති හූවක් කියා ගෙන වැඳ වැටේ.)

**කාළහීෂණ :** අනේ බුදු ගම හාමුදුරුවනේ, මාව මරන්ඩ එපා. මගේ පණ කෙන්ද රැක ගෙන යන්ඩ ඉඩ අරින්ඩ. වෙසමුණි උන්නාන්සෙ පල්ල මං හැම පෝයට ම වී මලු පහ ගානෙ ගෙනත් දෙන්නං.

**පුංචිරාල :** (ප්‍රේක්ෂකයන්ට) මං කිව්වේ, කිරිගහට ඇන්නා වගෙ, මුං ඇවිත් තියෙන්නෙ මාව මරන්ඩ කියලා. මගේ අම්මෝ මතක් වෙන කොටත්, ඇගේ ලේ වතුර වෙනවා, මාරයගෙ කටින් බේරිලා තියෙන්නේ අනූනවයෙන්. අයියනායක දෙයියො බැලුවා. මුගේ යෝජනාව නම් නරක නෑ. හැම පෝයකට ම වී මලු පහක්. මටයි, පුරංසිනාටයි රජ ගෙදර පරවියො වගෙ හිටියැකි මැරෙනකන්. (ප්‍රේක්ෂකයන්ට යකුන් පෙන්වා) මුං හිතන්නේ මිනිස්සු කියන්නේ මහ නෝංජල්ලු කියලා. මුං දන්නේ නෑ නරයන්ගෙ තරම. (පුංචිරාල යකුන් අමතා) මම තොපි දෙන්නා මරන්නෑ. අදට සමාව දෙනවා. (කාළහීෂණට) හැම පෝයකට ම සැරයක් තෝ වී මලු පහයි. (පූර්ණක ළඟට ගොස් රවා බලා) තෝ, තෝ කුරක්කං මලු පහයි. තොපිලා මගෙ වචනෙ වැරැද්දුවොත් දැන ගනියවු. තොපිලට කරන දේ. අපේ ගෝඨයිම්බර යෝධයා උඩ පැනලා වම් පයේ සුළැඟිල්ලෙන් ගහපු පාර තොපේ මහසෝනගෙ ඔළු ගෙඩිය අට ඉස්බක් දුර ගිහින් වැටුණා තොපිට මතක ද? මේ පුංචිරාල ගෝඨයිම්බරටත් වැඩිය ලොක්කෙක්. තොපේ කඳ බඩ මහත් උණාට තොපි දැන ගනියවු තොපිට වැඩිය මනුස්සයා බලගතුයි කියලා. දුවපියවු යන්ඩ මගෙ ඇහැට නො පෙනී.

(යකුන් බියපත්ව වේගවත් විසුළු ගමනකින් රංග භූමියෙන් බැස දුවති. ඒ දෙස බලා සිනා පහළ කොට, පුරංසිනා හා පුංචිරාල ප්‍රීතිමත් නැටුමකින් රංග භූමියෙන් පිට වෙති.)

### පුංචිරාල හා පුරංසිනා නටා කියන කවි

**පුරංසිනා :** එගොඩ මෙගොඩ ගම වට කළ පට්ටන්දර නැවතුණා
ඉහළ පහළ සිත වට කොට මල් යායක් පීදුණා

**පිරිස :** තෙන නඟ තෙන තෙන .......//

**පුංචිරාල :** අතන මෙතන කින්ද මන්ද රණ්ඩු දබර කම්මුතුයි
අහක හෙළන ආලවන්ත අඟර දඟර උල්පතයි

**පිරිස :** තෙන නඟ තෙන තෙන .......//

**පුරංසිනා :** වීයි කුරහනුයි අටුවට කොහෙන් ලැබෙන්නේ
අපට බැඳුණ නිවට යකුන් ගෙනැවිත් දෙන්නේ
මිං මත්තට නැහැ කාටත් ඔළුව නමන්නේ
මිං මත්තට නැහැ කාටත් ඔළුව නමන්නේ

පිරිස ඃ තෙන නඟ තෙන තෙන .......//

පුංචිරාල ඃ මහ නිලමෙයි මහ මැණිකෙයි එකට ගැළපෙතා
අපේ ගෙටත් කිරි ඉතිරෙයි දොන්ත තකිටතා
දොන්ත තකිට දොන්ත තකිට දොන්ත තකිටතා
දොන්ත තකිට දොන්ත තකිට දොන්ත තකිටතා

පිරිස ඃ දොන්ත තකිට දොන්ත තකිට දොන්ත තකිටතා
දොන්ත තකිට දොන්ත තකිට දොන්ත තකිටතා ....... //

## නාටකය අවසන් කරන කවි

සබේ විදානේ ඃ ඉර සඳ තාරකා ගස්වැල් අදහන්නේ
යකු බූ පියස් ගහ බල දොස් විමසන්නේ
නැකතින් තොරව නෑ කිසිවක් අරඹන්නේ
මිසදිටු දොසින් සිත පුරවා ගෙන ඉන්නේ

(අනංග කෝලම සම්බන්ධ වෙයි)

නැණ බල උපා එඩි සිත් ලත් මිනිසුන්ගේ
තෙද බල එකෙක් ඉඳ හිට ලොව මතු වෙන්නේ
වෙර ඇති මිනිස් සිත තුන් ලොව ජයගන්නේ
තැන සරි නුවණ අඳුරට පහනක් වැන්නේ

(සියල්ලෝ ම කියා අවසන් කරන සෙත් කවිය)

දහස් දොසින් පිරුණු දනගෙ
සිත් දොම්නස් වින කපන්න
එපස්වා, මෙපස්වා - දහස් කල් රකිත්වා
මෙන්න අපේ සෙත් ශාන්ති//



රෝහණ දන්දෙණිය

## අවබෝධය

1. මේ නාට්‍යයේ දැක්වෙන චරිත නම් කරන්න.
2. කාළහීෂණ ගම ගෙදරට පැමිණෙන්නේ ඇයි?
3. පුංචිරාල හමු වීම සඳහා කාළහීෂණ පැමිණිය ද ඔහුගේ සිතෙහි බියක්, චකිතයක් පවතින බව හෙළි වන අවස්ථා මොනවා ද?
4. පුරංසිනා පුංචිරාලගේ බඩගින්න නිවන්නට යමක් සඟවා තිබුණේ කොහේ ද?
5. පුංචිරාලටත් පුරංසිනාටත් අත් වූ වාසිදායක තත්ත්වය පැහැදිලි කරන්න.

## ලිඛිත අභ්‍යාස

1. නාට්‍යයේ ඇතුළත්ව ඇති පහත සඳහන් යෙදුම්වල අර්ථය ලියන්න.

- නර පණුවෙක්
- බරු ගහනවා
- ගම මායියා
- තානාන්තරේ
- බොටුව
- අව් කාස්ටෙ
- පැළ වුණා
- අඩුක්කුව
- මකබෑ වෙලා
- ගාටනවා
- පුරාජේරුව
- වරිගෙ
- මගෝඩිය
- පණ කෙන්ද
- නිස්කාරණේ
- ඉසව්ව
- ඇද බෑවා
- නස්පැත්තිය
- තකතීරුවෙක්
- නිග්ගිරහයක්
- බිල්ලට දීලා
- ඉරත් හැරිලා
- මහ කජ්ජක් ද?
- කොටා බාන්ඩ
- මොර දෙනවා
- බැහැ දැකලා
- දොළ දුක් ගාය
- මුවා වෙලා
- දෝසයක්
- අංචියක්
- ගෝරනාඩු
- නෝංජල්ලු

2. පාඩම ඇසුරෙන් පිළිතුරු ලියන්න.

   i. කුමකින් කුමක් වේ දෝ යි ඔබේ සිත කුතුහලයෙන් පිරුණු අවස්ථා මොනවා දැයි පැහැදිලි කරන්න.
   ii. එක් එක් චරිතයට ලබා දී ඇති රංග විධාන එක බැගින් ලියා දක්වන්න.
   iii. එළිමහන් පන්තියක් ඉදිරියේ නියමිත කොටස රඟ දක්වන්න.

# අපිත් නාට්‍යයක් රචනා කරමු

ඔබ කුඩා කාලයේ කළ රඟපෑමක් සිහියට නගා ගන්න. සෙල්ලම් ගෙයක් සාදා එහි මව හෝ පියා හෝ ඔබ වන්නට ඇත; අත්තම්මා හෝ අත්තා හෝ වී ඒ චරිතවලට පණ පොවන්නට ඇත; වෛද්‍යවරියක වී රෝගීන් සුවපත් කරන්නට ඇත; ගුරුතුමියක වී සිසුන්ට අකුරු උගන්වන්නට ඇත. මේ ක්‍රීඩා ආශ්‍රයෙන් ගොඩනැගුණු නාට්‍යවල රඟ පෑමට ඒ ඒ චරිතවලට අදාළ දෙබස්, සංවාද ඔබ ම නිර්මාණය කර ගන්නට ඇත.

වේදිකා නාට්‍ය, වීදි නාට්‍ය, ගුවන්විදුලි නාට්‍ය, රූපවාහිනී නාට්‍ය ආදි වශයෙන් විවිධ නාට්‍ය රස විඳින්නට අපට අවස්ථාව ලැබේ. නාට්‍යයක දී විවිධ වෙස් ගැන්වීම් විශේෂ ඇඳුම් පැළඳුම් භාවිත කෙරෙයි; විවිධ සංගීත භාණ්ඩ යොදාගනිමින් සංගීතය හා ගායනා ඉදිරිපත් කෙරෙයි; වේදිකාව අවශ්‍ය ලෙස සැරසෙයි; වචන උච්චාරණය කිරීමේ දී විශේෂ ලෙස හඬ පාලනය කිරීම් දක්නට ලැබෙයි; මුහුණෙන් හා ශරීර අවයව මගින් හැඟීම් ප්‍රකාශ කෙරෙයි. මේ සියල්ල එක්තැන් වූ විට වේදිකාව මත නාට්‍යයක් රංගනය වෙයි.

සිදු වූ දේ අපි දනිමු. එය සිදු වූයේ කෙසේ දැයි දැන ගැනීමට අපි නාට්‍යය බලන්නට යමු. ගමරාල සහ යකා හෙවත් රාස්සයන් කන පරාස්සයා ජන කතාව ජනයා අතර ප්‍රචලිත ය. පරාස්ස නාට්‍යය බලන්නට යන්නේ මේ සිදුවීම සිදු වූ ආකාරය දැක ගැනීම සඳහා ය.

නාට්‍යයක් රචනා කිරීම සඳහා තෝරා ගන්නා කතාව සම්පූර්ණයෙන් ම වේදිකාවේ රඟ දැක්විය නො හැකි ය; සියලු සිදුවීම් නාට්‍යයේ පිටපතට ඇතුළත් කළ නො හැකි ය. ඒ කතාව තුළ ඇති නාට්‍යයට උචිත අවස්ථා තෝරා ගත යුතු ය. ප්‍රේක්ෂකයාගේ හෙවත් නරඹන්නාගේ සිත කුතුහලයෙන් පිරෙන අවස්ථා තෝරා ගත යුතු ය. කුමකින් කුමක් වේ දෝ' යි සිතා ගත නොහැකි වන අවස්ථා නරඹන්නාගේ සිත කුතුහලයෙන් පුරවයි. එවැනි අවස්ථා එක් තැන් කොට නාට්‍යයක් රචනා කළ යුතු යි.

නාට්‍යයේ එන චරිතවලට ගැළපෙන වචන යෙදීමට ඔබ සැලකිලිමත් විය යුතු ය. පරාස්ස නාට්‍යයේ ඒ ඒ චරිත ගොඩ නගා ඇත්තේ නුවර කලාවිය ප්‍රදේශයේ ගැමි වහර ඇසුරු කර ගෙන යි. ඒ ඒ චරිතවලට උචිත ලෙස භාෂාව භාවිත කර තිබීම නිසා නාට්‍යය රසවත් වෙයි. ඔබ නාට්‍යයක් රචනා කරන විට භාෂාව ගැන සැලකිලිමත් විය යුතු යි.

සංවාද ලිවීමේ දී අදාළ විරාම ලකුණු නිවැරදිව යෙදීම ද අත්‍යවශ්‍ය ය. දෙබස් උච්චාරණයේ දී හඬ පාලනය කළ යුතු ආකාරය හා නළුවා හෝ නිළිය හෝ කරන ප්‍රකාශ නරඹන්නාට අවධාරණය කරන ආකාරය පිළිබඳව අවබෝධය ලබා දෙන්නේ 'විරාම ලකුණු' මගිනි.

එමෙන් ම නළුනිළියන්ට රංගනයේ දී  අවශ්‍ය උපදෙස් හෙවත් ‘රංග විධාන’ ඒ ඒ අවස්ථාවේ ඒ ඒ සංවාද යටින් වරහන් තුළ සටහන් කළ යුතුයි. පරාස්ස නාට්‍යයේ ද මෙලෙස රංග විධාන සටහන් කර ඇති ආකාරය බලන්න. නාට්‍යයක් රචනා කිරීමේ දී ඉතා වැදගත් කරුණක් ලෙස මේ රංග විධාන ගැන මතකයේ තබා ගත යුතු යි.

නාට්‍යයක පිටපත හඳුන්වන්නේ ‘නාට්‍ය පෙළ’ යනුවෙනි. නාට්‍ය පෙළ රචනා කිරීමට බෙහෝ දේ දැන ගත යුතු බව ඔබට පැහැදිලි වනු ඇත. නාට්‍ය රචකයා නාට්‍ය රචනය සඳහා සුදුසු කතාවක් තෝරා ගනියි. ඒ සඳහා පොතපත කියවිය යුතු යි. ජන කතා, ජාතක කතා, සුරාංගනා කතා, උපමා කතා ඇසුරෙන් ලිය වුණු නාට්‍ය බොහෝ ය. එබඳු කතා මෙන් ම නාට්‍ය රචකයාගේ පරිකල්පනය මෙහෙයවා නිර්මාණය කළ කතාවක් ද නාට්‍යයට පදනම් කර ගත හැකි ය. ජන කතා, ජාතක කතා හෝ සුරංගනා කතා පදනම් කර ගත් නරි බෑනා, එලොව ගිහින් මෙලොව ආවා, රත්තරන්, කාලගෝල, හිම කුමාරි වැනි නාට්‍ය ඔබ නරඹා හෝ කියවා හෝ ඇත. ඔබටත් එවැනි කතාවක් ඇසුරෙන් නාට්‍යයක් රචනා කළ හැකි යි. ඒ සඳහා උත්සාහ කරන්න. ඔබ ලියන නාට්‍යයේ රසවත් බවත් ජීවිතයට වැදගත් වන උපදේශයකුත් ඇතුළත් කරන්නට වග බලා ගන්න. සාහිත්‍ය නිර්මාණයකින් මේ කාර්ය දෙක ම සිදු විය යුතු යි. ඒ බව සිත්හි තබා ගෙන නාට්‍ය පිටපත් රචනා කර ඒවා අන් අයගේ වින්දනය පිණිස රඟ දක්වන්න.

## ලිඛිත අභ්‍යාස

1. පහත සඳහන් වන්නේ මුනිදාස කුමාරතුංග මහතාගේ පද්‍ය නිර්මාණයකි. ඒ ඇසුරෙන් රසවත් නාට්‍යයක් රචනා කරන්න.

දවසක් රා ටිකක්
ලැබ බී මත් ව මීයෙක්
බළලා වී මතක්
මෙසේ කීයේ උඩඟු වදනක්

"බළලකු ඉතින් මට
අසු වුණ හොතින් විගසට
කඩා ඌ දෙකකට
දමමි ඇදලා කහළ ගොඩකට"

"ළමයෙක් ඒ දෙසා
හැඬී බළලකු විලසා
මීයා ඒ අසා
වසා ගෙන ඇස් කීය මෙබසා"

"පින් සිදු වෙයි අනේ
මගේ හාමුදුරුවනේ
මා නොමැරුව මැනේ
වඳිමි අත් දෙක තබා මුදුනේ"

තම තරම දැන ගෙන
නො පැවතුණ හොත් සැම තැන
මීයාට වූ මෙන
බියයි වන්නේ නො සිතූ විලසින

**ශික්ෂා මාර්ගය**

## ප්‍රායෝගික අභ්‍යාස

1. ඔබ දන්නා ජන කතාවක් ඇසුරෙන් නාට්‍ය පිටපතක් රචනා කරන්න.
2. විවිධ නාට්‍ය පිටපත් කියවා රස විඳ ඒවා ගොනු කර පොතක් සකස් කරන්න.
3. සාහිත්‍ය සමිතිය ඉදිරියේ ඔබ නිර්මාණය කරන නාට්‍යයක් රඟ දක්වන්න.




# වාක්‍ය රීති II




නාම පදයක් වාක්‍යයක දී උක්ත පදයක් හෝ අනුක්ත පදයක් හෝ ලෙස පෙනී සිටී. එම උක්ත අනුක්ත භේදය ද උක්ත ආඛ්‍යාත පදවල පුරුෂ භේදය ද වාක්‍ය යටතේ හඳුනා ගත යුතු තවත් ලක්ෂණ දෙකකි. වාක්‍යයක උක්ත පදයේ පුරුෂයට අනුව ආඛ්‍යාතය යෙදීම නිවැරදි වාක්‍ය නිර්මාණය වීම සඳහා හේතු වෙයි.

පාසලේ වාර්ෂික අධ්‍යාපන චාරිකාවට නියමිත දිනය එළඹෙන තෙක් අපි මහත් උනන්දුවෙන් බලා සිටියෙමු. ඒ දිනය උදා විය. අම්මා මා උදෙන් ම අවදි කළා ය. ඈ ගමනට අවශ්‍ය සියලු දෑ පිළියෙල කර දුන්නා ය.

බස් රථය වෙත මා පැමිණෙන විටත් පන්තියේ බොහෝ යහළුවෝ සිටිය හ. මම ද ඔවුන් සමග බස් රථයට නැග අසුනක වාඩි වූයෙමි. මා අසලින් ම සිටියේ කසුන් ය. ඔහු මගේ හොඳ ම යහළුවා ය. ඉදිරිපස හා පසුපස අසුන් දෙකෙහි සෙනිත්, තිනිල, මලිත් හා සදෙව් අසුන් ගත්හ. ඔවුහු ද මගේ මිතුරෝ වෙති.

'සවන් දෙන්න...'

නිශාන්ත ගුරුතුමා අප ඇමතී ය.

'අප දැන් මේ ආරම්භ කරන්නේ අනුරාධපුරය බලා යන අධ්‍යාපන චාරිකාව යි. ඔබට මේ ගමනින් බොහෝ දැනුම, විනෝදය හා අත්දැකීම් රැසක් ලබා ගන්න පුළුවන්. ඒවා පන්ති කාමරයට බෙහෙවින් උපකාර වේවි. ඒ නිසා මේ ගමනින් උපරිම ප්‍රයෝජන ගැනීමට ඔබ සැලකිලිමත් වන්න.'

බස් රථය පණ ගැන්වී ඉදිරියට ගියේ අපේ බලාපොරොත්තු ද පණ ගන්වමිනි.

මේ ඡේදය ඇසුරෙන් වාක්‍ය නිවැරදිව ලිවීමේ දී දැන ගත යුතු තවත් ලක්ෂණ දෙකක් අපි හඳුනා ගනිමු.



## පුරුෂ භේදය

පුරුෂ භේදය නාම පදවල මෙන් ම ක්‍රියා පදවල ද දැකිය හැකි ලක්ෂණයකි. සියලු සර්ව නාම පද උත්තම පුරුෂ, මධ්‍යම පුරුෂ, ප්‍රථම පුරුෂ යන පුරුෂ තුනින් එකකට අයත් වෙයි.

- තමා ගැන හෝ තමන් ගැන කියැවෙන නාම පද උත්තම පුරුෂ වෙයි.

> මම ද බස් රථයට නැග අසුනක හිඳ ගත්තෙමි.
> අපි මහත් උනන්දුවෙන් බලා සිටියෙමු

මේ වාක්‍ය දෙකෙහි මම, අපි යන පද උත්තම පුරුෂ ඒක වචන හා අපි යන පදය උත්තම පුරුෂ බහු වචනයට අයත් ය.

ඉදිරියේ සිටින විට පමණක් ඇමතීම ලබන අය හැඟවෙන නාම පද මධ්‍යම පුරුෂ වෙයි.

ඔබ සැලකිලිමත් වන්න.

මේ වැකියෙහි යෙදී ඇති 'ඔබ' යන පදය මෙන් ම පැරණි වහරෙහි යෙදී ඇති තෝ, නුඹ යන ඒක වචන නාම පද ද තොපි, නුඹලා යන බහු වචන නාම පද ද මධ්‍යම පුරුෂය නියෝජනය කරයි.

තමාත් නො වන, ඉදිරියේත් නොවන සෙසු අය ගැන කියැවෙන සර්ව නාම පද අයත් වන්නේ ප්‍රථම පුරුෂයට ය.

ඔහු මගේ හොඳ ම යහළුවා ය.

ඈ ගමනට අවශ්‍ය දෑ පිළියෙල කර දුන්නා ය.

ඔවුහු ද මගේ මිතුරෝ වෙති.

ඒ අනුව ඉහත වාක්‍යවල යෙදී ඇති **ඔහු**, **ඈ** යන සර්ව නාම පද ප්‍රථම පුරුෂ ඒක වචනයට ද **ඔවුහු** යන පදය ප්‍රථම පුරුෂ බහු වචනයට ද අයත් වෙයි.

මේ වාක්‍යවල තද කළු අකුරින් යෙදුණු පද සියලු නාම පද නියෝජනය කිරීම සඳහා යෙදෙන පද බැවින් ඒවා සර්ව නාම පද යනුවෙන් හැඳින්වෙයි. පුරුෂ තුනට අයත් එම සර්ව නාම පද පහත වගුව ආශ්‍රයෙන් හඳුනා ගන්න.

| පුරුෂය | නාම පදය (ඒක වචන) | නාම පදය (බහු වචන) |
|---|---|---|
| උත්තම පුරුෂ | මම | අපි |
| මධ්‍යම පුරුෂ | ඔබ<br>නුඹ*<br>තෝ* | ඔබ<br>නුඹලා*<br>තොපි* |
| ප්‍රථම පුරුෂ | ඔහු<br>ඈ | ඔවුහු |

*පැරණි වහරේ යෙදී ඇත.

ප්‍රථම පුරුෂ ඒක වචනයට අයත් ඔහු, ඈ වෙනුවට මිනිසා, ගැහැනිය ආදි වෙනත් නාම පද ද ප්‍රථම පුරුෂ ක්‍රියා පද සමග යෙදිය හැකි ය.

පහත දී ඇති වගුව ඇසුරෙන් අවසාන ක්‍රියා පද ද පුරුෂ තුනට ඇතුළත් වන අයුරු හඳුනා ගත හැකි ය.

| අවසාන ක්‍රියා පද | | | | |
|---|---|---|---|---|
| | අනතීත කාලය | | අතීත කාලය | |
| පුරුෂය | ඒක වචන | බහු වචන | ඒක වචන | බහු වචන |
| උත්තම පුරුෂ | නරඹමි<br>නරඹන්නෙමි | නරඹමු<br>නරඹන්නෙමු | නැරඹීමි<br>නැරඹූවෙමි | නැරඹීමු<br>නැරඹූවෙමු |
| මධ්‍යම පුරුෂ | නරඹහි<br>නරඹන්නෙහි | නරඹහු<br>නරඹන්නෙහු | නැරඹීහි<br>නැරඹූවෙහි | නැරඹීහු<br>නැරඹූවෙහු |
| ප්‍රථම පුරුෂ | නරඹයි | නරඹති | නැරඹී ය<br>නැරඹූවේ ය<br>නැරඹූවා ය | නැරඹූහ<br>නැරඹූවෝ ය |

මම, අපි, ඔබ, නුඹලා, ඔහු, ඈ, ඔවුහු ආදි උක්ත පදවලට අනුව ක්‍රියා පදය වෙනස් වන බව ඉහත වගුවලින් හඳුනා ගත හැකි ය.

## ලිඛිත අභ්‍යාස

1. **ඉහත වගු දෙකෙහි එක් එක් අංක යටතේ ඇති නාම පද හා ක්‍රියා පද ගළපමින් හිස්තැනට ගැළපෙන ක්‍රියා පද යොදන්න.**

 i. මම ප්‍රදර්ශනය ........................ ii. අපි ප්‍රදර්ශනය ...........................
 iii. ඔබ ප්‍රදර්ශනය ........................ iv. නුඹලා ප්‍රදර්ශනය ...........................
 v. ඔහු ප්‍රදර්ශනය ........................ vi. ඈ ප්‍රදර්ශනය ...........................
 vii. මිතුරා ප්‍රදර්ශනය .................... viii. ඔවුහු ප්‍රදර්ශනය ...........................

2. **පහත දී ඇති වාක්‍යවල හිස්තැනට සුදුසු ක්‍රියා පදය වරහන් තුළින් තෝරා ලියන්න.**

 i. අපි පොත් ........................... (කියවමි/කියවමු).
 ii. මිනිස්සු කුඹුර ........................... (වපුරහු/වපුරති).
 iii. ළමයි සෙල්ලම් ........................... (කරති/කරයි).
 iv. ඈ ගීයක් ........................... (ගැයුවේ ය/ගැයුවා ය).
 v. ඔවුහු තරගයෙන් ජය ........................... ලැබීමු/ලැබූහ).
 vi. මිතුරෝ මට උදවු ........................... (කරමු/කරති).
 vii. අම්මා ආහාර ........................... (පිසුවා ය/පිසිති).
 viii. ඔබ දක්ෂයෙක් ........................... (වන්නෙහි/වන්නේ ය).

# උක්ත - අනුක්ත භේදය

උක්තය, කර්මය හා ක්‍රියා පදය යනුවෙන් වාක්‍යයක ප්‍රධාන අංග තුනකි.

**මිනිස්සු සතුන් ඇති කරති.**

මේ වාක්‍යයෙහි අවසාන ක්‍රියාව 'ඇති කරති' යන පදය යි. එයින් කියවෙන පදය 'මිනිස්සු' ය. එබැවින් 'මිනිස්සු' යන පදය උක්ත වී ඇත. මෙහි 'සතුන්' යන පදය 'කර්මය' යනුවෙන් හැඳින්වේ. මේ වාක්‍යයට අයත් පද තුන මෙසේ හඳුනා ගත හැකි ය.

උක්ත පදය - මිනිස්සු
ක්‍රියා පදය - ඇති කරති
කර්ම පදය - සතුන්

උක්ත පදයෙන් ක්‍රියාව කරන්නා හෙවත් කර්තෘ කියවෙන බැවින් මේ වාක්‍යය කර්තෘ කාරක වාක්‍යයකි. කර්ම පදය ක්‍රියාවෙන් නො කියවෙයි. ඒ පදය අනුක්ත පදය යි.

වාක්‍ය නිර්මාණයේ දී නාම පදයක උක්ත - අනුක්ත භේදය හඳුනා ගැනීම බෙහෙවින් වැදගත් වෙයි. මේ ඒ සඳහා නිදසුන් කීපයකි.

## 1 ක්‍රමය - **සර්ව නාම පද**

| උක්ත පදය | අනුක්ත පදය | උක්ත පදය | අනුක්ත පදය |
|---|---|---|---|
| මම | මා | ඔහු | ඔහු |
| අපි | අප | ඕ/ඈ/ඇය | ඈ/ඇය |
| ඔබ | ඔබ | ඔවුහු | ඔවුන් |
| තොපි | තොප | මොවුහු | මොවුන් |

## 2 ක්‍රමය - ප්‍රාණවාචී බහු වචන නාම පද

| උක්ත පදය | අනුක්ත පදය | උක්ත පදය | අනුක්ත පදය |
|---|---|---|---|
| ශිෂ්‍යයෝ | ශිෂ්‍යයන් | ශිෂ්‍යාවෝ | ශිෂ්‍යාවන් |
| පුත්තු | පුතුන් | මිතුරෝ | මිතුරන් |
| ගොවියෝ | ගොවියන් | ලේන්නු | ලේනුන් |
| බල්ලෝ | බල්ලන් | විද්‍යාඥයෝ | විද්‍යාඥයන් |
| ගැහැනු | ගැහැනුන් | තරුණියෝ | තරුණියන් |
| මැණියෝ | මැණියන් | තෙරණුවෝ | තෙරණුවන් |

## 3 ක්‍රමය - අනියමාර්ථ නාම පද

| උක්ත පදය | අනුක්ත පදය | උක්ත පදය | අනුක්ත පදය |
|---|---|---|---|
| මිනිසෙක් | මිනිසකු | ගැහැනියක් | ගැහැනියක |
| ඇතෙක් | ඇතකු | ශිෂ්‍යාවක් | ශිෂ්‍යාවක |
| සිසුවෙක් | සිසුවකු | ලේඛිකාවක් | ලේඛිකාවක |
| වවුලෙක් | වවුලකු | කතක් | කතක |

1, 2, 3 යටතේ දී ඇති සර්ව නාම පදවල ප්‍රාණවාචී බහු වචන නාම පදවල හා අනියමාර්ථ නාම පදවල උක්ත - අනුක්ත රූප භේදයෙහි පැහැදිලි වෙනසක් ඇති බව හඳුනා ගත හැකි ය.

පහත දැක්වෙන වැකි ඇසුරෙන් එය තවදුරටත් තහවුරු කර ගන්න. එක් එක් වාක්‍යයේ යටින් ඉරි ඇඳි පදය උක්තයක් ද අනුක්තයක් ද යන බව වරහන් තුළ දැක්වේ.

1. අපි ඔවුන් හඳුනමු (උක්ත පද)

   ගුරුතුමිය අප කැඳවූවා ය. (අනුක්ත පද)

2. මිතුරෝ අපට උදවු කළහ. (උක්ත පද)

   ඔබ යහපත් මිතුරන් ඇසුරු කරන්න. (අනුක්ත පද)

3. ශිෂ්‍යාවෝ රංගනයක් ඉදිරිපත් කරති. (උක්ත පද)

   විදුහල්පතිතුමිය ශිෂ්‍යාවන් අමතන්නී ය. (අනුක්ත පද)

4. <u>මුවෙක්</u> දිය සොයා වැවට පැමිණියේ ය. (උක්ත පද)

කොටියා <u>මුවකු</u> දුටුවේ ය. (අනුක්ත පද)

5. <u>දැරියක්</u> ගීතය ගායනා කළා ය. (උක්ත පද)

මව කුඩා <u>දැරියක</u> වඩා ගත්තා ය. (අනුක්ත පද)

## ලිඛිත අභ්‍යාස

1. හිස්තැනට සුදුසු උක්ත පද හෝ අනුක්ත පද හෝ යොදන්න.

| උක්ත පදය | අනුක්ත පදය | උක්ත පදය | අනුක්ත පදය |
|---|---|---|---|
| ගවයෝ | ........................ | ........................ | දක්ෂයන් |
| ........................ | පිඹුරන් | ගුරුවරු | ........................ |
| ශිෂ්‍යාවක් | ........................ | ........................ | ක්‍රීඩකයන් |
| ........................ | කුරුල්ලන් | ........................ | හෙදියන් |
| ලේඛිකාවෝ | ........................ | ළමයෙක් | ........................ |

2. පහත සඳහන් වාක්‍යවල හිස්තැනට සුදුසු උක්ත පද හෝ අනුක්ත පදය හෝ වරහනින් තෝරා ලියන්න.

i. කිරිල්ලියෝ ........................... රකිති. (පැටවු/පැටවුන්)
ii. ........................... පෙරහැරේ යති. (ඇත්තු/ඇතුන්)
iii. ........................... මල් පැණි බොති. (සමනලයන්/සමනලයෝ)
iv. බැතිමත්හු ........................... පුදති. (දෙවියන්/දෙවියෝ)
v. අපි ........................... දුටුවෙමු. (සිංහයකු/සිංහයෙක්)
vi. ........................... රසිකයන් පිනවති. (ගායකයන්/ගායකයෝ)
vii. මම ........................... ප්‍රිය කරමි. (මිතුරෝ/මිතුරන්)
viii. ........................... ගුරුවරුන් හමු වූහ. (සිසුහු/සිසුන්)
ix. ........................... බඩු විකුණති. (වෙළෙන්දෝ/වෙළෙන්දන්)
x. ඔවුහු ........................... දුටුවෝ ය. (අපි/අප)

# 19 ප්‍රවෘත්ති



රූපවාහිනිය, ගුවන්විදුලිය, පුවත්පත් සහ අන්තර්ජාලය ජන මාධ්‍ය ලෙස හැඳින්වෙයි. ඒ අතරින් ගුවන්විදුලිය ශ්‍රව්‍ය මාධ්‍යයකි. එනම්; ඇසීම හෙවත් ශ්‍රවණය සඳහා සකස් වී ඇති මාධ්‍යයකි. එබැවින් ගුවන්විදුලියේ දී අන් සියල්ල අභිභවා මූලික වන්නේ හඬ යි. එක් වරක දී ශ්‍රාවකයාට ග්‍රහණය කර ගැනීමට හැකි වන පරිදි එම හඬ හෙවත් ශබ්දය පැහැදිලි හා නිරවුල් විය යුතු ය. ඒ හේතුව නිසා ම ගුවන්විදුලි නිවේදකයා නිවැරදි ශබ්ද උච්චාරණයෙන්, ශබ්ද උච්චාවචනයෙන් සහ සුදුසු විරාමය සහිතව අදාළ වැඩසටහන ඉදිරිපත් කිරීම අවශ්‍ය ය.

ගුවන්විදුලි වැඩසටහන් අතරින් ප්‍රවෘත්ති සඳහා හිමි වන්නේ වැදගත් ස්ථානයකි. ප්‍රවෘත්ති ප්‍රකාශයක දී මුලින් ම ඉදිරිපත් කෙරෙන්නේ සිරස්තල යි. අනතුරුව දේශීය හා විදේශීය ප්‍රවෘත්තිත්, ක්‍රීඩා ප්‍රවෘත්තිත් කාලගුණ වාර්තාවත් විකාශය වෙයි. මෙම පාඩමේ අන්තර්ගත වන්නේ ශ්‍රී ලංකා ගුවන්විදුලි සංස්ථාවෙන් විකාශය වූ විවිධ ප්‍රවෘත්ති තුනකි. ඒ ප්‍රවෘත්තිවල ඇති විවිධත්වය මෙන් ම ප්‍රවෘත්ති ප්‍රකාශ වශයෙන් ඒවා අතර තිබෙන සමානතා ද ඔබට අවබෝධ කර ගත හැකි ය.

කථන මාධ්‍යයෙන් ඉදිරිපත් කරන නමුත් ප්‍රවෘත්තිය ලියා ඇත්තේ ලේඛන ව්‍යවහාරයට අනුව වීම සැලකිය යුතු ය.

**2016.02.16 ප.ව 12.45 ප්‍රවෘත්ති ප්‍රකාශය**
**සංස්කරණය: හේමන්ත හෙට්ටිගේ**
**ප්‍රකාශය: සුජීව හරිශ්චන්ද්‍ර**

**ජපන් මිත්‍රත්වයේ සංකේතය නිපොන් මාරු නෞකාව අද දිවයිනට...**

ජපන් මිත්‍රත්වයේ සංකේතය නිපොන් මාරු තරුණ නෞකාවෙන් දිවයිනට පැමිණ සිටින තරුණ පිරිස අද කැස්බෑව ප්‍රදේශයට පැමිණ සිටිති. එහි නිවාස 125ක අද දවස පුරා රැඳී සිටිමින් ඔවුන් දේශීය ආහාර පාන භුක්ති විඳින අතර දේශීය සංස්කෘතික අත්දැකීම් ලබා ගනු ඇත. අද පස්වරුවේ ඔවුන් මඩපාත ශෛලාරාම විහාරස්ථානය, මාකඳුර සංකල්ප විහාරස්ථානය හා බෝකුන්දර පරම නිකේතනාරාම විහාරස්ථානය යන විහාරස්ථානවල පැවැත්වෙන ශ්‍රමදාන හා සංස්කෘතික වැඩසටහන්වලට එක් වීමට නියමිත ය. පසුගිය ඉරිදා කොළඹ වරායට ළඟා වූ එම නෞකාවෙන් රටවල් දොළහක් නියෝජනය කරමින් තරුණ තරුණියෝ දෙසිය හතළිස් තුන් දෙනෙක් මෙරටට පැමිණියහ. ඒ අතර ශ්‍රී ලංකාව නියෝජනය කරන සංඛ්‍යාව දොළහකි. නිපොන් මාරු නෞකාව හෙට දිවයිනෙන් පිටත්ව යෑමට නියමිත ය.

**2016.02.28 ප.ව. 12.45 ප්‍රවෘත්ති ප්‍රකාශය**
**සංස්කරණය: මොහාන් පෙරේරා**
**ප්‍රකාශය: චිත්‍රා කුමාරි පත්තපපෙරුම**

**ලෝකයේ මී මැස්සන් හා පරාග පෝෂණයේ යෙදෙන සතුන්**
**වඳ වී යෑමේ අවදානමක්...**

ලෝකයේ මී මැස්සන් හා පරාග පෝෂණයේ යෙදෙන සතුන් වඳවී යෑමේ තර්ජනයක් පවතින බව එක්සත් ජාතීන්ගේ සංවිධානයේ අලුත් ම වාර්තාවක් සඳහන් කරයි. මේ නිසා භෝග වගාව සහ ස්වාභාවික පරිසරයෙන් ආහාර නිෂ්පාදන කර ගැනීමට නො හැකි තත්ත්වයක් අනාගතයේ දී උදා විය හැකි බව එම වාර්තාව පෙන්වා දෙයි. එහි සඳහන් පරිදි මේ වන විට සමනල හා මී මැසි විශේෂ ගණනාවක් වඳ වී යාමට ලක්ව තිබේ. යුරෝපයේ මල් පැණි බොන කුඩා කුරුලු විශේෂ, කුරුමිණි විශේෂ සහ වවුල් වර්ග කිහිපයක් ද විශාල ලෙස වඳ වී ගොස් තිබේ. කෘමිනාශක භාවිතය වැඩි වීම, මිනිස් ක්‍රියාකාරකම් නිසා මිහිතලය දිනෙන් දින උණුසුම් වීම මෙම තත්ත්වයට හේතුව බව සැලකේ. පෘථිවියේ ජෛව විවිධත්වය සොයා බැලීම සඳහා විද්‍යාඥයන් විසින් කරන ලද පර්යේෂණ මත මේ වාර්තාව නිකුත් කර තිබේ.

**2016.02.16 ප.ව. 6.00 ප්‍රවෘත්ති ප්‍රකාශය**
**සංස්කරණය: මොහාන් පෙරේරා**
**ප්‍රකාශය: හෙන්රි සෙනෙවිරත්න**

**දකුණු ආසියානු ක්‍රීඩා උලෙළේ රන් පදක්කම් දිනූ හිමාෂ ඒෂාන්ට**
**උපන් ගමෙන් හා පාසලෙන් උපහාර...**

දකුණු ආසියාතික මලල ක්‍රීඩා උලෙළෙහි දී දකුණු ආසියාවේ වේගවත් ම මිනිසා වෙමින්, මීටර් 100 ඉසව්වෙන් රන් පදක්කම දිනූ ඩබ්. කේ. හිමාෂ ඒෂාන් පිළිගැනීමේ උත්සවයක් අද පස්වරුවේ ඔහුගේ උපන්ගම වන කළුතර දොඩන්ගොඩ තුඩුගල දී පැවැත්වුණි. අද දහවල් දොඩන්ගොඩ කොස්වත්ත විද්‍යාලය අසල සිට රිය පෙරහැරකින් ඔහු අකුරු කරවූ මිරිස්වත්ත ජාතික පාසලට කැඳවා ගෙන එනු ලැබී ය. එහි දී විදුහල්පතිතුමිය ඇතුළු ආචාර්ය මණ්ඩලය, ශිෂ්‍ය ශිෂ්‍යාවන් විසින් ඔහුව පිළිගනු ලැබිණි. දොඩන්ගොඩ නගරයේ පැවති පිළිගැනීමේ උත්සවය දොඩන්ගොඩ ප්‍රාදේශීය ලේකම් තිලංකා වෙත්තසිංහ මහත්මියගේ ප්‍රධානත්වයෙන් පැවැත්වුණි. එහි දී හිමාෂ ඒෂාන්ට සමරු තිළිණයක් ද පිරිනැමුණි.

## අවබෝධය

1. පළමු වැනි ප්‍රවෘත්තියෙන් කියවෙන්නේ කුමක් පිළිබඳව ද?
2. ඒ ප්‍රවෘත්තිය කුමන වර්ගයකට අයත් වේ ද?
3. දෙවැනි ප්‍රවෘත්තියෙන් කියවෙන පාරිසරික ගැටලුව කුමක් ද?
4. ඒ ගැටලුවට මූලික වූ කරුණු මොනවා ද?
5. ක්‍රීඩා පුවතට තේමා වූ විශේෂ සිද්ධිය කුමක් ද?

## ප්‍රායෝගික අභ්‍යාස

1. පාඩමෙහි සඳහන් ප්‍රවෘත්තිවලට අනුව ප්‍රවෘත්ති ප්‍රකාශයක අන්තර්ගත වන, ඔබ හඳුනා ගත් විශේෂතා මොනවා ද?

2. ඔබ තෝරා ගත් ගුවන්විදුලි නාලිකාවක, තෝරා ගත් වේලාවක සතියක් පුරා විකාශය වන ප්‍රවෘත්තිවලට සවන් දී එම ප්‍රවෘත්තිවලින් කියවෙන වැදගත් යැයි හැඟෙන ප්‍රවෘත්තිවලට අදාළ කරුණු ලේඛනගත කරන්න.

3. පහත සඳහන් සිද්ධිවලට අදාළ ගුවන්විදුලි ප්‍රවෘත්ති ප්‍රකාශ නිර්මාණය කරන්න.

   i. මිනිසා ප්‍රථම වරට සඳ මත පා තැබූ දින විකාශය වූ ප්‍රවෘත්තිය
   ii. ශ්‍රී ලංකාව මේ දිනවල මුහුණපාමින් සිටින උග්‍ර නියඟය
   iii. ශ්‍රී ලංකා ක්‍රිකට් කණ්ඩායමේ ලෝක කුසලාන ජයග්‍රහණය

4. ඉහත නිර්මාණය කළ ප්‍රවෘත්ති පන්තිය ඉදිරියේ ඉදිරිපත් කර ගුවන්විදුලි ප්‍රවෘත්ති ඉදිරිපත් කිරීමේ දී ඔබ තුළ තවදුරටත් දියුණු කර ගත යුතු දක්ෂතා මොනවා දැයි ගුරුතුමිය සමග සාකච්ඡා කරන්න.

5. දිනපතා ප්‍රධාන ප්‍රවෘත්ති ප්‍රචාරය වන වේලාවලින් ඔබට පහසු වේලාවක් තෝරා ගෙන සතියක් ඇතුළත ප්‍රචාරය වන ප්‍රවෘත්තිවලින් ඔබේ අවධානය දිනා ගත් ප්‍රවෘත්තියක් මතකයෙන් ලියා ගෙන පැමිණෙන්න.



සිංහල භාෂාවේ ලිවීමේ රටාවේ සහ කතා කිරීමේ රටාවේ වෙනස්කම් පවතී. එනම්; ලේඛන හා භාෂණ වශයෙන් ව්‍යවහාර දෙකක් පවතී. එබඳු ව්‍යවහාර දෙකක් පවතින භාෂාවලින් ප්‍රවෘත්ති ඉදිරිපත් කිරීමේ දී ඒ සඳහා යෝග්‍යතම ව්‍යවහාරය වන්නේ ලේඛන ව්‍යවහාරය හෙවත් ලියන බස බව භාෂාව පිළිබඳ විද්වතුන් බහුතරයකගේ මතය යි. ඔබ සවන් දෙන ප්‍රවෘත්ති ප්‍රචාරයන්හි මේ ලක්ෂණය කොතෙක් දුරට අනුගමනය කරන්නේ ද යන්න විමසා බැලීම සුදුසු ය.



# විරාම ලකුණු

කථනයේ දී හඬ නිසි පරිදි උස් පහත් කිරීමෙන්, අංග චලනයෙන් සහ මුහුණේ ඉරියවු මගින් අදහස් වඩා පැහැදිලිව හා අර්ථවත් ලෙස ඉදිරිපත් කළ හැකි ය. ලේඛනයේ දී මේ සඳහා ආධාර වන්නේ විරාම ලකුණු යි.

තිත් පෙළ, වරහන් හා කාක පාදය යන විරාම ලකුණු යෙදිය යුතු අවස්ථා මෙහි දී හඳුන්වා දෙනු ලැබේ.



## තිත් පෙළ

### තිත් තුන (...)

යම්කිසි උද්ධෘත පාඨයක මුලින් හෝ මැදින් හෝ අගින් හෝ කොටසක් අත් හරින ලද බව හැඟවීමට තිත් තුන යෙදේ.

උදාහරණ: ... කඩවර දෙවි කෙනකු වී වැව් ආරක්ෂා කරන බව ජනතාවගේ විශ්වාසය යි.

එක් එක් දෙවියන්ගේ උපත... පිළිබඳ ගැයෙන කාව්‍යාවලි විශේෂය කෝල්මුර කවි නමින් හැඳින්වේ.

ගොවියා සුබ දිනයක තෝරා ගත් කැලයට පිවිස...



# වරහන්

විකල්ප ව්‍යවහාරය දැක්වීම සඳහා වරහන් යොදා ගැනේ.

## සරල වරහන් ( )

- යම් ප්‍රකාශයක් වැඩිදුරටත් පැහැදිලි කිරීමේ දී සරල වරහන් භාවිත වෙයි.

  උදාහරණ: ඉන් පසු හේන් ගොවියා කැලේ බණ්ඩාර දෙවියන් සිහි කොට තුන් යලක් (තුන් වතාවක්) පඳුර වටා පැදකුණු කරයි.

- අක්ෂර, අංක ආදිය ආශ්‍රයෙන් අනුපිළිවෙළ හෝ කොටස් දැක්වීමේ දී ද සරල වරහන් යෙදේ.

  උදාහරණ: සාහිත්‍ය නිර්මාණයක රසය ප්‍රධාන වශයෙන් දෙයාකාර ය.

  (අ) අර්ථ රසය
  (ආ) ශබ්ද රසය

- කිසියම් කාල සීමාවක් දැක්වීමේ දී සරල වරහන් යෙදේ.

  උදාහරණ: රබීන්ද්‍රනාත් තාගෝර් (1861 - 1941) නොබෙල් ත්‍යාගය දිනා ගත් ප්‍රථම ආසියාතිකයා ය.

## සඟළ වරහන් { }

වරහන් තුළ දැක්විය යුතු ප්‍රකාශනයක ම සරල වරහන යෙදෙන පාඨයක් ඇත් නම් මුළු ප්‍රකාශනය ම සඟළ වරහන් තුළ යොදනු ලැබේ.

උදාහරණ: {පසුව පන්තිය කණ්ඩායම් හතරකට බෙදී නිර්මාණය කර ගන්නා ලද කතාව පාදක කර ගෙන නාට්‍ය පිටපත් හතරක් රචනා කරන්න. (විනාඩි 15ක් සඳහා)}

## කාක පාදය ( ^ )

පාඨයකින් මග හැරුණු අකුරක්, පදයක්, පද සමූහයක් නැවත ලියා දැක්වීමට කාක පාදය භාවිත වෙයි. මෙය අතින් ලියන ලද ලේඛනවලට පමණක් සීමා වෙයි.

උදාහරණ: මහවැලි, කැලණි, ^කළු^ වලවේ යනු මධ්‍යම කඳුකරයෙන් ආරම්භ වන ප්‍රධාන ගංගා සතරකි.

## ලිඛිත අභ්‍යාස

**පහත සඳහන් පාඨවලට සුදුසු විරාම ලක්ෂණ යොදා නැවත ලියන්න.**

1. ශ්‍රී ලංකාවේ ප්‍රධාන රාජධානි හතකි ඒවා නම්

   අනුරාධපුරය පොළොන්නරුව

   දඹදෙණිය කුරුණෑගල

   ගම්පොළ කෝට්ටේ

   මහනුවර

2. ඒ වීථිය දෙසින් මහා ඝෝෂාවක් නො සන්සුන්කමක් කලබලයක් ඇති විය
3. තොටගමුවේ ශ්‍රී රාහුල හිමි විශිෂ්ට පද්‍ය කෘති රාශියක් පරෙවි සන්දේශය සැළලිහිණි සන්දේශය කාව්‍යශේඛරය රචනා කළේ ය
4. ජී. බී. සේනානායක මහතා 1913 1985 නිදහස් පද්‍ය සම්ප්‍රදාය සිංහල පද්‍යයට හඳුන්වා දීමේ පුරෝගාමියා ය.
5. නියඟය නිසා සිදු වූ විපතක මහත
6. පුතේ අද පාඩම් කරන්නේ නැද්ද අම්මාගේ හඬ
7. ගුරු සිත නො රිදවා වේලාව නො වරදවා
   බැති පෙම් උපදවා අකුරු උගනී කුමරු සොඳවා
8. මව පියා භාරකරුගේ අනුමැතිය දන්වා ලිපියක් රැගෙන එන්න යැයි ගුරුතුමිය දැනුම් දුන්නා ය.

## ප්‍රායෝගික අභ්‍යාස

1. **පෙළ පොතේ ඔබ කැමති පාඩමක් තෝරා ගෙන තිත් පෙළ යෙදෙන පරිදි අවස්ථා හයක් ලියන්න.**
2. **සඟළ වරහන යෙදෙන පරිදි වාක්‍ය කිහිපයක් නිර්මාණය කරන්න.**
3. **පහත සඳහන් නාට්‍ය පාඨ අදාළ විරාම ලකුණු සහිතව නැවත ලියන්න.**

i. මගේ අප්පෝ කුඩය හිස්

ii. උදෑසන ම වනයට පිටත්ව ගිය ඔබතුමන් හට බොහෝ වේලා ගත විය පියාණෙනි

ඔබතුමා පෙරළා පැමිණෙන තුරු මම බියෙන් සිටියෙමි ඔබතුමාට කිසි දුකක් නො වී ද

iii. මාගේ නම ධනුද්ධර බව අමතක නොකරනු සොඳුර

iv. හිටිහැටියේ ම උස් හඬින් මම දෙන්නේ නෑ මගේ දරු පැටියව මමයි උෟ හැදුවේ

උෟ මාව අඳුනනවා.

v. අවසර මහ රජතුමනි මුළු රට ම අවදානම් තීරණාත්මක අවස්ථාවකයි පසු වන්නේ

එබඳු වේලාවක

vi. මම කැමති නෑ ඒවා ගැන කතා කරන්ඩ මේ දරුවන්ගෙ හිත් රිදේවි

vii. අනේ දුවේ ඔන්න ඕක මට දියං ඔය මහත්තැන්ලා එක්ක සණ්ඩු නොකර

viii. අනේ සමා වෙන්න මම මේ ඇහුවාමයි ඔහොම ආරංචියක් ඇයි කුදී උඹ මට නො කිව්වේ කුස රජ්ජුරුවො කවදා ද ආවෙ කොහේ ද ඉන්නේ




# බොදු පුනරුදයේ සෙන්පතියාණෝ



19 වන සියවස අග භාගයේ මෙරට ඇති වූ ජාතික පුනරුදයට දායක වූ පිරිස අතර භික්ෂූන් වහන්සේ ප්‍රමුඛ වූහ. විවිධ වෙනස්කම්වලට බඳුන් වෙමින් පැවති සමාජ පසුබිමක බුද්ධ ශාසනයේ පැවැත්ම හා බෞද්ධ අධ්‍යාපනය නගා සිටුවීම උදෙසා උන් වහන්සේ කළ කැප වීම ඉමහත් ය. එසේ කැප වූ ගුණ නැණ බෙලෙන් යුතු උතුමන්ගේ චරිත හැදෑරීමෙන් අපට රසවත් ජීවන අත්දැකීම් මෙන් ම හරවත් ජීවන ආදර්ශ ද ලබා ගත හැකි ය.

පටු පාර දිගේ වේගයෙන් ගමන් කරන අශ්ව කරත්තයකි. අශ්ව කුර නාදය හාත්පස පැතිරෙයි. ඉදිරියෙන් එන ගොන් කරත්තය ගාටමින් ඉදිරියට ඇදෙයි. අශ්ව කරත්තයට ගමන් කිරීමට ගොන් කරත්තය පාරෙන් ඉවතට ගත යුතු ය. එවන් සූදානමක් නැති බව අශ්ව කරත්තයේ සිටි මිගෙල් නම් බලවත් ක්‍රිස්තියානි මුදලිතුමාට හැඟී ගියේ ය. කෝපය ද මානය ද ඇති ව, ඔහු ''කවුද මේ මහ ජගතා'' යි තමාට ම කියා ගත්තේ කරත්තයෙන් බසිමිනි. ගොන් කරත්තය දක්කන්නා බියෙන් වෙවුලයි. කුමකින් කුමක් වේ දෝ යි ඔහු විපිළිසර වෙයි. කරත්තයේ සිටියේ දහම් දෙසුමකට වඩිමින් සිටි හාමුදුරුනමකි.

''දන්නව ද, මම කවුද කියලා? මම තමා මිගෙල්'' යැයි දැඩි ස්වරයෙන් කියා සිටියේ මුදලිතුමා ය. එවිට තමාගේ ගිහි කල නම සිහි කළ හාමුදුරුවන් වහන්සේ සිනා පහළ කරමින්,

''දන්නව ද, මම කවුද කියලා? මමත් මිගෙල්'' යි ඉතා දැඩි ස්වරයෙන් පැවසූහ. හාමුදුරුවන් වහන්සේ තමන්ට සමච්චල් කරනවා දැයි මුදලිතුමාට සිතුණි. මුදලිතුමා කෝපයෙන් පිපිරෙන්නට විය. එවිට හාමුදුරුවන් වහන්සේ ඉතා ශාන්තව මෘදු ස්වරයෙන්,

''කේන්ති ගන්න එපා උපාසක උන්නැහේ'' යි පවසා තමා කවරෙක් දැ යි මෘදු ස්වරයෙන් හෙළි කළ සේක.

ඒ හිමියන් කවරෙක් දැ යි ඔබට අනුමාන කළ හැකි ද? ඒ අන් කිසිවකු නො ව යටත්විජිත සමයේ බුදු සසුනේ පැවැත්ම උදෙසා උදා වූ බොදු පුනරුදයේ පහන්ටැඹක් වූ වාදීභසිංහ මොහොට්ටිවත්තේ ගුණානන්ද හිමිපාණෝ ය.

මුදලිතුමා උන් වහන්සේ ගැන තොරතුරු අසා තිබුණු බැවින් වැඩි දුර කතා කළේ නැත. පහන් සිතින් උන් වහන්සේට ඉමහත් ගරුසරු ඇතිව ගමනාන්තය තෙක් තනියට ද ගියේ ය. දෙදෙනා අතර වචනයෙන් හෝ ගැටුමක් විය හැකි අවස්ථාවක් තැනට සුදුසු පරිදි ක්‍රියා කිරීම නිසා සුහද අවස්ථාවක් බවට පත් අයුරු අපූරු ය.

මොහොට්ටිවත්තේ ගුණානන්ද හිමියන් උපත ලැබුවේ 1823 පෙබරවාරි මස නව වැනි දින බලපිටියේ මොහොට්ටිවත්තේ දී ය. උන් වහන්සේගේ ගිහි කල නම වූයේ ගිංගම ලද්දු මිගෙල් මැන්දිස් ය. ගිංගම ලද්දු අසනේරිස් මැන්දිස් මහතා පියා ය. මව මිල්ඩෝ ද සිල්වා මැතිනිය යි. කුඩා මිගෙල් ඉගෙනීමෙහි දක්ෂ වූ අතර කතාවෙහි චතුර බව විශේෂ චරිත ලක්ෂණයක් විය.

එකල මොහොට්ටිවත්ත ගම් පියසේ හෝ ඒ ආසන්නයේ හෝ රජයේ පාසලක් නො තිබිණි. එහෙයින් කුඩා මිගෙල් අකුරු කරන්නට ගියේ ගමේ පිහිටි ක්‍රිස්තියානි දේවස්ථානයට ය. එහි දී පූජකවරයකුගේ මග පෙන්වීම යටතේ මේ දරුවාට ඉතා හොඳින් සිංහල මෙන්

ම ඉංගිරිසි භාෂා දැනුම ද ලබා ගන්නට හැකි විය. ජීවන ගමනේ විසි වස පිරෙද්දී මේ තරුණයාට අවැසි වූයේ පල්ලියේ පූජකවරයක් ලබා ගන්නට ය. ඒබ්‍රහම් ද අල්විස් නමැති බලපිටියේ මහමුදලිඳුගේ ආධාර උපකාර ඇතිව කොළඹ වෙස්ලි විදුහලට ඇතුළත්ව වැඩිදුරටත් ඉංගිරිසි භාෂාව හැදෑරීමට ද මිගෙල් තරුණයාට අවස්ථාව සැලසුණි. දැනුම් පිපාසයෙන් පෙළුණු ඔහුට වෙස්ලි විදුහල දැනුම් සයුරේ පිහිනන්නට මනා සවියක් විය.

අනතුරුව බලපිටියේ සුධර්මාරාමවාසී ශ්‍රී ගුණරතන තෙරුන් වහන්සේ යටතේ ශාස්ත්‍ර හැදෑරූ තරුණ මිගෙල් සිංහල, පාලි, සංස්කෘත හා බුද්ධ ධර්මය මැනවින් ප්‍රගුණ කරමින් එකල බෞද්ධ භික්ෂූන් වහන්සේලාට පමණක් තිබූ දුර්ලභ හැකියාවක් වූ පුස්කොළ ග්‍රන්ථ සම්පාදනයේ හැකියාව ද ලබා ගත්තේ ය.

මිගෙල් තරුණයාට දොඩන්දූව කුමාර මහා විහාරස්ථානයේ පැවැති පින්කමක් දැක බලා ගන්නට අවස්ථාවක් ලැබිණි. ඔහු පන්සලේ කිහිප දිනක් නතරව පින්කමේ කටයුතුවලට සහයෝගය දුන්නේ ය. එහි දී මිගෙල් තරුණයාට බුදු දහම පිළිබඳ ඇති පැහැදීම වැඩිදියුණු විය. එහි අවසන් ප්‍රතිඵලය වූයේ ඔහු කුමාර මහා විහාරයේ අධිපති ගරු තෙලිකඩ හාමුදුරුවන් වහන්සේ යටතේ මොහොට්ටිවත්තේ ගුණානන්ද නමින් පැවිදි දිවියට ඇතුළත් වීම ය. පැවිදි වූ දිනයේ දී ම ඒ හිමියෝ තුන්යම් රෑ පුරා මාහැඟි දහම් දෙසුමක් පැවැත්වූහ. එම දහම් දෙසුම බොදු දන පහන් සිත් වඩන්නට හේතු විය.

"මොකක් ද පොඩි නම ඔය කියවන පොත?" දිනක් ලොකු හාමුදුරුවන් විමසුවේ ගුණානන්ද පොඩි හාමුදුරුවන්ගෙනි.

"ක්‍රිස්තියානි ධර්මය" යි පොඩි හාමුදුරුවන් පිළිතුරු දුන්නේ ඉතා සන්සුන් ලෙසිනි.

"පොඩි නමට පිස්සු ද?"

"ඇයි, ලොකු හාමුදුරුවනේ?"

"අපි බුද්ධපුත්‍රයෝ, ඉතින් මොකට ද ඔය අන්‍යාගමික පොත් කියවන්නේ?"

"ලොකු හාමුදුරුවනේ, අවසරයි. මං මේ හදන්නේ ක්‍රිස්තියානි ආගම අදහන්න නො වෙයි. මේ ආගම මොකද්ද කියලා දැන ගන්න යි, එහෙම දැන ගෙන ඉන්න එක හොඳයි නේද?"

ලොකු හාමුදුරුවන් වහන්සේ නිහඬ වූයේ තම ගෝල හිමිගේ නැණවත් බව පිළිබඳ තුටු සිතිනි.

දුර දක්නා නුවණින් යුතුව සමය සමයාන්තර දැනුම පුළුල් කර ගැනීමට උන් වහන්සේ

කැප වූ ආකාරය අගනේ ය. බොහෝ ඇසූ පිරූ තැන් ඇත්තකු වීමේ පෙර මග ලකුණු සැබැවින් ම ගුණානන්ද හිමියන් වෙතින් මුල සිට ම දිස් විය.

1832 බිහි වූ කොටහේනේ දීපදුත්තමාරාමයට වැඩම කළ ගුණානන්ද හිමියෝ ධර්ම දේශන පැවැත්වීම, පෙරහැර සංවිධානය ආදිය මගින් බෞද්ධ පුනර්ජීවනයට අවශ්‍ය මග සැලසූහ. වසර 1844 දී උපසම්පදාව ලැබූ උන් වහන්සේ ඒ වන විට පාලි, සංස්කෘත, සිංහල, ඉංගිරිසි යන භාෂා මැනවින් ප්‍රගුණ කොට තිබුණි. ගුණානන්ද හිමියන්ගේ ප්‍රමුඛත්වයෙන් 1848 දී පිහිට වූ බෝධිරාජ සමිතිය මගින් බෝධි වෘක්ෂ රෝපණය කොට බෞද්ධ ජනයාට වැඳුම් පිදුම් සඳහා අවශ්‍ය පරිසරය උදා කර දිනි. කොළඹ හා තදාසන්න පෙදෙස්වල බෞද්ධ වෙහෙර විහාර නොතිබූ අවධියක් බැවින් බෝධිරාජ සමිතියෙන් සිදු වූ මෙහෙවර බෞද්ධ ආගමික ප්‍රබෝධයට හේතු විය. ඕනෑ ම කටයුත්තක් සැලසුම් සහගතව සංවිධානය කිරීමට ගුණානන්ද හිමියන්ට තිබූ හැකියාව සියලු දෙනාගේ ඇගයීමට ලක් විය. බුදු දහම පිළිබඳ ජනතාව දැනුවත් කිරීමට කැප වූ උන් වහන්සේ **ක්‍රිස්තියානි වාද විඝාතනිය, සත්‍ය මාර්ගය, රිවිරැස, බුද්ධ ඇඳහිල්ල** වැනි පොත් පත් ද රචනා කළහ.

බුදු දහමට එල්ල වූ අභියෝගවලට මුහුණ දීම සඳහා ප්‍රසිද්ධ වාද මාලාවක් පැවැත්වීමට ද ගුණානන්ද හිමිපාණෝ ක්‍රියා කළහ. වාදීභසිංහ යන නාමය උන් වහන්සේට ලැබුණේ ඒ එම වාද ජයග්‍රහණය කිරීමෙහිලා දැක්වූ දක්ෂතා හේතු කොට ගෙන ය. 1865 බද්දේගම දී ද 1865 කැලණියේ වරාගොඩ දී ද 1866 උදම්මිට දී ද 1871 ගම්පොළ දී ද 1873 පානදුරේ දී ද බෞද්ධ - ක්‍රිස්තියානි දෙපිරිස අතර ප්‍රසිද්ධ වාද ඇති විය. පංචමහාවාද යනුවෙන් හැඳින්වෙන මේ වාද මාලාවේ සැම වාදයක ම ප්‍රධාන කථිකයා වූ ගුණානන්ද හිමිපාණන් සතු සමයාන්තර දැනුමත් තර්ක ඥානයත් වාග්චාතුර්යයත් ප්‍රකට විය. එම වාද අතරින් පානදුරා වාදය බුදු දහම විදේශවල පවා ප්‍රචලිත වීමට හේතු විය. බුදු සමය වෙනුවෙන් අපරිමිත මෙහෙවරක යෙදුණු අමෙරිකානු ජාතික කර්නල් හෙන්රි ස්ටීල් ඕල්කට් මහතා ශ්‍රී ලංකාවට පැමිණීමට හේතු වූයේ පානදුරා වාදය යි. ප්‍රතිවාදීන්ගේ ප්‍රබලත්වය පිළිබඳ අවබෝධයෙන් සිටි දායක මහතෙක් ගුණානන්ද හිමියන් පානදුරා වාදයට සූදානම් වෙද්දී මෙසේ පැවසී ය.

"හාමුදුරුවනේ, අවසර යි. මේ තීරණය ගත්තේ හොඳට හිතලා මතලා නේද?"

"ඇයි, උපාසක මහත්තයෝ එහෙම ඇහුවේ?" ගුණානන්ද හිමියෝ සිනා පහළ කරමින් ඇසූහ.

"ඒ අයට ඉංගිරිසි ආණ්ඩුවේ අනුග්‍රහයත් තියෙනවා නේද?."

"ඉතින්, අපි කරන්නේ විවාදයක් නො වැ, අතින් පයින් කරන සටනක් යැ, කටින් කරන සටනක් නො වැ."

උන් වහන්සේ කෙතරම් සංයමයකින් තම මතය තහවුරු කරන්නට උත්සාහ කළා ද යන්න මින් පැහැදිලි ය. තම අදහස් සනාථ කිරීමට උන් වහන්සේ භාවිත කළේ බුද්ධිය මුල් කොට ගත් වැඩපිළිවෙළකි.

එකිනෙකාගේ අදහස්වලට සාවධානව ඇහුම්කන් දෙන හා ගරු කරන පොදු ජනතාවක් බිහි වීම මෙම වාදවලින් සිදු වූ වැදගත් සමාජ මෙහෙවරකි. කියවීම, ලිවීම වැනි කටයුතු කෙරෙහි පොදු ජනතාව යොමු වීමට ද මේ තත්ත්වය විශේෂයෙන් හේතු විය. 1865 බද්දේගම දී ඇති වූ වාදය මුළුමනින් ම ලිපි හුවමාරුවකින් සිදු වූවකි. ඉංගිරිසි ආණ්ඩුව තම අරමුණු සාක්ෂාත් කර ගැනීම උදෙසා භාවිත කළ මුද්‍රණ ශිල්පය බෞද්ධ ප්‍රචාරක කටයුතු සඳහා යොදා ගන්නට ගුණානන්ද හිමියන් ප්‍රමුඛ පිරිස සමත් වීම දිවයිනේ සංස්කෘතික ඉතිහාසයේ ඉතා වැදගත් පියවරකි. කියවීම එතරම් ජනප්‍රිය නොවූ සමයක ගුණානන්ද හිමියන්ගේ අදහස් දැන ගැනීමට බෞද්ධ - අබෞද්ධ බොහෝ දෙනා යොමු වූහ. මෙරට නව ශාස්ත්‍රීය පරිසරයකට අවශ්‍ය පදනම ද මේ මගින් ශක්තිමත් විය.

ගුණානන්ද හිමියන් බෞද්ධ අධ්‍යාපනයට කළ මෙහෙය අපමණ ය. බෞද්ධ පාසල් පිහිටුවීමට පෙරමුණ ගත්තේ උන් වහන්සේ ය. මේ හිමියන්ගේ ද උපදේශකත්වය යටතේ ඕල්කට් තුමා ඇතුළු පිරිස විසින් පිහිටුවූ පරම විඥානාර්ථ බෞද්ධ සමාගම, මාලිගාකන්ද විද්‍යෝදය පිරිවෙණ ආදිය එහිලා ඉතා වැදගත් ය. කොළඹ පිහිටුවන ලද ප්‍රථම බෞද්ධ පාසලට සුදුසු නමක් යෙදීම සම්බන්ධයෙන් ඕල්කට් තුමා ඇතුළු පිරිස ගුණානන්ද හිමියන්ට යෝජනා කළේ එම පාසල ශ්‍රී ගුණානන්ද ලෙස නම් කිරීමට ඊට සහයෝගය දුන් සියලු දෙනා කැමැත්ත ප්‍රකාශ කළ බව යි.

“මම මේ තරම් සේවාවක් කළේ මගේ නම් ගම් තැන තැන අටවා ගන්න නො වෙයි. කරුණාකරලා ඔය අදහස අත්හැර ගනිමු. මට කීර්ති ප්‍රශංසා ඕනෑ නෑ. මං ඒවා බලා ගෙන වැඩ කරන්නෙත් නෑ” යි උන් වහන්සේ ඉතා සන්සුන්ව පැවසූහ. මින් ගුණානන්ද හිමියන් ආත්මාර්ථයෙන් තොරව සිදු කළ සමාජ මෙහෙවර හා අනතිමානී බව පිළිබිඹු වේ. සිය සැපත නො තකා අන් සැපත වෙනුවෙන් දිවි කැප කළ උන් වහන්සේ බුදු දහමේ දියුණුව ම එක සිතින් පැතූහ. කෙසේ වුව ද උන් වහන්සේගේ නමේ අග කොටස යොදා අදාළ විදුහල නම් කිරීමට කටයුතු යෙදිණි. ඒ විදුහල නම් කොළඹ ආනන්ද විදුහල යි.

මෙලෙසින් ස්වකීය චරිත ශක්තියෙන් ධර්ම ඥානයෙන් හා වාග් චාතුර්යයෙන් නිසි ඵල ලබා ඉමහත් ශාසනික හා සමාජ මෙහෙවරක නිරත වූ මේ ශ්‍රේෂ්ඨ බුද්ධ පුත්‍රයාණන් වහන්සේ 1890 සැප්තැම්බර් 21 දින සකල බෞද්ධ ජනතාව ම සෝ සයුරේ ගිල්වමින් අපවත් වී වදාළහ. ඒ වන විට බොදු පුනරුදය උදෙසා උන් වහන්සේගේ ප්‍රතිපත්ති අනුගමනය කරන සුවිසල් ගිහි-පැවිදි පිරිසක් බිහි වී සිටීම මගින් සාධනය වන්නේ උන් වහන්සේගේ පරාර්ථ චර්යාවේ සඵල භාවය යි.

ගුණානන්ද හිමියෝ තර්ක ඥානයෙන් තීක්ෂණ හ; ස්ථානෝචිත ප්‍රඥා ඇතිව අචකිතව ප්‍රතිවාදීන්ට මුහුණ දුන්හ. නො සැලෙන ගුණයෙන් ඉන්ද්‍රඛීලයක් වැනියහ. පක්ෂ විපක්ෂ සියලු දෙනා අභිමුව උන් වහන්සේගේ ගම්භීර වාග්ධාරාව රාව ප්‍රතිරාව දුන්නේ අභීත සිංහ නාදයක් ලෙසිනි. මොහොට්ටිවත්තේ ගුණානන්ද හිමියන්ගේ උදාර ගුණාංග අනුගමනය කිරීමට අධිෂ්ඨාන කර ගැනීමත් තමන්ට සහජයෙන් ලැබෙන කුසලතා ඔප් නංවා ගනිමින් සමාජ මෙහෙවරක යෙදීමට ක්‍රියා කිරීමත් උන් වහන්සේ වෙනුවෙන් දැක්විය හැකි ශ්‍රේෂ්ඨතම උපහාරය යි.

**අරුත් පැහැදිලි කිරීම**

| | |
|---|---|
| අචකිත | - චකිතයකින් තොරව/නිසැක |
| අභීත | - බිය නැති |
| අනතිමානි | - අතිමානි නොවන/නිරහංකාර |
| පරාර්ථ චර්යාව | - අනුන්ගේ යහපත පිණිස හැසිරීම |
| ඉන්ද්‍රඛීලයක් | - නො සෙල්වෙන ශක්තිමත් කණුවක් |
| තීක්ෂ්ණ | - තියුණු |
| ප්‍රදීපස්තම්භයක් | - පහන්ටැඹක් |
| ස්ථානෝචිත ප්‍රඥාව | - තැනට සුදුසු නුවණ |
| සමයාන්තර දැනුමෙන් | - අන්‍ය ආගම් පිළිබඳ දැනුමෙන් |

## අවබෝධය

1. මොහාට්ටිවත්තේ ගුණානන්ද හිමියන් තුළ සහජයෙන් පිහිටි විශේෂ කුසලතාව කුමක් ද?
2. ඕල්කට්තුමාගේ ලංකාගමනයට හේතු වූ වාදය නම් කරන්න.
3. බෝධිරාජ සමිතියෙන් සිදු වූ සුවිශේෂ සේවාව පැහැදිලි කරන්න.
4. ගුණානන්ද හිමියන්ගේ ප්‍රධානත්වයෙන් සිදු කෙරුණු පංච මහා වාද නම් කරන්න.
5. ගුණානන්ද හිමියන්ගේ චරිතයෙන් ගත හැකි ආදර්ශ ලැයිස්තුගත කරන්න.

## ප්‍රායෝගික අභ්‍යාස

1. වාදීහසිංහ මොහොට්ටිවත්තේ ගුණානන්ද හිමියන් පිළිබඳ ජීවදත්ත පත්‍රිකාවක් පිළියෙල කරන්න.
2. බොදු පුනරුදයේ සෙන්පතියාණෝ යන මාතෘකාව යටතේ සාහිත්‍ය සමිතියේ දී කතාවක් ඉදිරිපත් කරන්න.
3. සමාජ වෙනස්වීම්වලට අනුරූපව බෞද්ධ භික්ෂූන් වහන්සේ වෙනස් විය යුතු ය/ වෙනස් නො විය යුතු ය යන්න මාතෘකා කොට ගෙන විවාදයක් සූදානම් කරන්න.
4. මොහොට්ටිවත්තේ ගුණානන්ද හිමියන්ගේ චරිතය පිළිබඳ ලියවී ඇති පොත පත කියවන්න.



# රචනා ලිවීම

චරිත කතා පදනම් කොට රචනා ලිවීමේ දී නිශ්චිතව කරුණු දැක්වීම අත්‍යවශ්‍ය ය. සමාජ යහපත උදෙසා කැප වුණු උදාර චරිත මාතෘකා කර ගැනීම උචිත ය. එවැනි චරිත පිළිබඳ රචනා ලිවීමේ දී පෞද්ගලිකත්වයට වඩා ජාතික, ආගමික හා සමාජීය මෙහෙවර ඇගයිය යුතු ය. පෞද්ගලික ජීවන තොරතුරු විශේෂයෙන් මතු කළ යුත්තේ සමාජ මෙහෙවර සඳහා ඒවා හේතු වන්නේ නම් පමණි. මාතෘකාගත චරිතය නිර්මාණශීලි ලෙස වර්ණනා කරද්දී අතිශයෝක්තියට නො නැංවීමට වග බලා ගත යුතු ය.

## ලිඛිත අභ්‍යාස

1. පහත දැක්වෙන මාතෘකාවලින් එකක් තෝරා ගෙන වචන 200ක් පමණ වන සේ රචනාවක් ලියන්න.

    හික්කඩුවේ ශ්‍රී සුමංගල හිමි
    හෙන්රි ස්ටීල් ඕල්කට් තුමා
    ශ්‍රීමත් ආතර් සී ක්ලාක් මහතා
    දුටුගැමුණු රජතුමා
    අනගාරික ධර්මපාල තුමා

2. **පහත දැක්වෙනුයේ මාර්ටින් වික්‍රමසිංහයන්ගේ ජීවිතය හා ග්‍රන්ථකරණය සම්බන්ධ තොරතුරු ස්වල්පයකි. එය ඇසුරු කර ගනිමින් "හෙළයේ මහා ගත්කරු" යන මාතෘකාව යටතේ රචනාවක් ලියන්න.**

**ජීවන තොරතුරු**

1890 මැයි 29 කොග්ගල මලලගම දී උපත සිදු වීම
පියා ළමාහේවාගේ දොන් බස්තියන් වික්‍රමසිංහ මහතා ය
මව ලියනගේ නොචිචිහාමි මැතිනිය යි
1900 ගාල්ලේ බොනවිස්ටා පාසලට ඇතුළත් වීම
1902 පියාගේ අභාවය නිසා ඇති වූ ආර්ථික අපහසුතා හේතුවෙන් පාසලෙන් ඉවත් වීම
1903 කොග්ගල ධීරානන්ද හිමියන් වෙතින් සිංහල, පාලි, සංස්කෘත උගනිමින් සිටිය දී **බාලෝපදේශය** නැමති ප්‍රථම ග්‍රන්ථය පළ කිරීම
1904 අහංගම සිංහල පාසලට ඇතුළත් වීම
1906 දී පාසලෙන් ඉවත්ව ලියන්නකු වශයෙන් රැකියාවට යෑම
1914 දී තමාගේ ප්‍රථම නවකතාව වශයෙන් ලීලා පළ කිරීම
1920 දිනමිණ පුවත්පතෙහි සේවයට එක් වීම
1925 විවාහ වීම
1946 වෘත්තීය ලේඛකයකු ලෙස කටයුතු ආරම්භ කිරීම
1953 දී දෙවන එලිසබෙත් මහරැජන විසින් එම්. බී. ඊ. ගෞරව නාමය පිරිනැමීම
1956 දී **විරාගය** නවකතාවට දොන් පේද්‍රික් සම්මානය ලැබීම හා ලද තෑගි මුදල ශිෂ්‍යත්වයක් සඳහා පිරිනැමීම
1958 සෝවියට් සංගමයේ ඇරයුම පිළිගෙන රුසියාවේ සංචාරය කිරීම
1959 දී මහජන චීනයේ දස වැනි සංවත්සරයට ආරාධිත අමුත්තකු ලෙස සහභාගි වීම
1961 දී තාගෝර් ශතසංවත්සර උලෙළට ඇරයුම් ලබා ඉන්දියාවට යෑම

**ග්‍රන්ථකරණය**

ළමා සාහිත්‍යය - බාලෝපදේශය, දඬුමොනරය, ගලිවරායනය, රජ වෙන්ට ගිය මහත්තා ආදිය
නවකතා - ලීලා, ගම්පෙරළිය, කලියුගය, යුගාන්තය, විරාගය, බව තරණය ආදිය
කෙටිකතා - ගැහැනියක්, පව්කාරයාට ගල්ගැසීම, වහල්ලු ආදිය
විචාර ග්‍රන්ථ - ගුත්තිල ගීතය, සාහිත්‍ය කලාව, සිංහල සාහිත්‍යයේ නැගීම, සිංහල විචාර මග
ජීව විද්‍යාව - කුරුමිණි සත්තු, කුරා කුහුඹු සත්තු, වෙස් මාරු කරන සත්තු, විද්‍යා විනෝද කතා
අතිරේක කියවීම් පොත් - සදාචාරය හා නිරෝගී සම්පත, පළාත් ආණ්ඩුව, ප්‍රජාපාලන ශික්ෂා
දර්ශනය හා වෙනත් - සිංහල ලකුණ, බුදුසමය හා සමාජ දර්ශනය, දැනුම හා දැකුම, සෝවියට් දේශයේ නැගීම ආදී

# පද බෙදීම

ලියා දැක්වීමේ දී නිවැරදිව අර්ථ ප්‍රකට වන පරිදි පද වෙන් කළ යුතු ය. පහත දැක්වෙනුයේ සංඛ්‍යාවාචි පද ලියා දැක්වීමේ සම්මත පිළිවෙළ යි.

## සංඛ්‍යා වචනයෙන් ලිවීම

සියයෙන් පහළ සංඛ්‍යා එක් කොට හෝ වෙන් කොට හෝ සමරූපතාවෙන් (එක් ලේඛනයක දී සැම තැන්හි ම එක් ක්‍රමයක් අනුව) ලිවීම.

දහඅට, දහ අට විසිපහ, විසි පහ

සියයෙන් ඉහළ සංඛ්‍යා ලිවීමේ දී සිය, දහස්, ලක්ෂ, කෝටි, මිලියන, බිලියන, ට්‍රිලියන ආදි සංඛ්‍යාර්ථවත් වචනයක් ඊට පූර්වයෙන් යෙදෙන සියයට අඩු සංඛ්‍යා වචනයට එක් කොට හෝ වෙන් කොට හෝ සමරූපතාවෙන් ලිවීම.

අටදහස් හයසිය විසිපහ, අට දහස් හය සිය විසි පහ
දහඅටදහස් හයසිය විසිපහ, දහ අට දහස් හය සිය විසි පහ
එක්ලක්ෂ දහඅටදහස් හයසිය විසිපහ, එක් ලක්ෂ දහ අට දහස් හය සිය විසි පහ

## සංඛ්‍යා ඉලක්කමෙන් ලියා දැක්වීම

ඉලක්කමෙන් සංඛ්‍යා දැක්වීමේ දී විභක්තිය දැක්වීම පිණිස යොදන අකුරු එම සංඛ්‍යාව සමග එක් කොට ලිවීම

10ක් 49කට 75කින් 100ට 50න්



# මෙත් සිත සව් සත කෙරෙහි කරන්නේ



ලෝවැඩ පිණිස, එනම් ලෝකයෙහි යහපත අරමුණු කර ගෙන රචනා කර ඇති ලෝවැඩ සඟරාව උපදේශ කාව්‍යයකි. සිංහල සාහිත්‍යයේ ස්වර්ණමය යුගය ලෙස සැලකෙන කෝට්ටේ යුගයේ දී මේ කෘතිය රචනා කෙරිණි. කියවන්නා තුළ රසයක් ජනනය කිරීමෙන් ඔබ්බට ගොස් කියවන්නාගේ ජීවිතය හැඩ ගැස්වීමට අදාළ උපදෙස් සැපයීම මේ කෘතියේ අරමුණ වී තිබේ. කෙසේ වුව ද සරල බස් වහර සහ උපමා රූපක භාවිතය මගින් ජන ආකර්ෂණය හිමි කර ගැනීමට කතුවරයා සමත් වී ඇත. ලෝවැඩ සඟරාව සිවු පද කවියෙන් බණ කියන්නට ලියවුණකි. වීදාගම ශ්‍රී ඝනානන්ද පිරිවෙණේ විසූ වීදාගම මෛත්‍රේය හිමි ලෝවැඩ සඟරාවේ කතුවරයා ලෙස ප්‍රකට ය. කව් ලකුණු මිණි මල, බුදු ගුණ අලංකාරය හා දහම් ගැට මාලාව වීදාගම හිමියන් විසින් රචනා කරන ලද තවත් ග්‍රන්ථ තුනකි.

මෙම පාඩමේ ඇතුළත් වන්නේ ලෝවැඩ සඟරාවෙන් උපුටා ගත් කවි කිහිපයකි.

1. අඳුරෙහි අස් ලොම විදිනට දුර දී
විදුලිය පැහැ වැරැදුණ හොත් වරදී
විදුලිය වන් මේ කය ලත් තැන දී
සිදු නො කළොත් මතු සග මොක් වරදී

අදහස:
අඳුරෙහි එල්ලා තබා ඇති අශ්ව ලෝමයකට දුර සිට විදින්නකු විදුලි කොටද්දී ඇති වන ආලෝකයත් සමග ම විදීම කළ යුතු ය. එම ආලෝකය මග හැරුණොත් විදීම ද වරදිනු ඇත. මේ මනුෂ්‍ය ආත්මය ලැබීම ද විදුලියේ ආලෝකය මෙන් අස්ථිර ය. ක්ෂණයෙන් නැති වෙයි. මිනිසකු ලෙස ඉපදී ඇති මේ අවස්ථාවේ දී ම පින් නො කළොත් අපට ද අනාගතයේ දෙව් සැපත හා නිවන් සැපත වරදිනු ඇත.

2. අ ත් වැඩ පර වැඩ සම ව සිතන්නේ
මෙ ත් සිත සව් සත කෙරෙහි කරන්නේ
එ ත් බැරි නම් තොප සසරැ ගෙවන්නේ
සෙ ත් පුර සැප කෙලෙසක ද ලබන්නේ

අදහස:
අන් අය වෙනුවෙන් කරන කටයුතු ද තමන් වෙනුවෙන් ම කරන්නාක් මෙන් සලකන්න. සියලු සත්ත්වයන්ට කරුණාව දක්වන්න. මෛත්‍රිය කරන්න. එසේ නො කළ හොත් ඉපදෙමින් මැරෙමින් සංසාරයේ බොහෝ දුක් විඳින්නට සිදු වනු ඇත. පින් නො කළ හොත් සසර දුකෙන් මිදී ශාන්ත වූ නිවන් පුරයෙහි සැප විඳින්නේ කෙසේ ද?

3. කරන කලට පව් මීරි ය මී සේ
විඳින කලට දුක් දැඩි වෙයි ගිනි සේ
ඇඳින එ පව් දුර ලන උපදේසේ
නුදුන මැනැවි තුන් දොර අවකාසේ

අදහස:
පව්කාර ක්‍රියාවක් කරද්දී තමාට ලැබෙන සතුට මී පැණි මෙන් ඉතා මිහිරි ය. එහෙත් ඒවායේ විපාකය විඳින විට ගින්දර මෙන් වේදනාකාරී ය. මේ බව අවබෝධ කර ගෙන සිත, කය හා වචනය යන තුන්දොරින් පවක් සිදු වීමට ඉඩක් නො තබන්න.

4. අ ද මි න් ජීවත් වෙනවා විතරට
දැ හැ මි න් මිය යනු සොඳ මැයි දන හට
මෙ ලෙ සි න් වදහළ මුනි බණ සිහි කොට
සැ බැ වි න් පින් කොට පැමිණෙවු නිවනට

අදහසඃ
ධර්මානුකූල නො වන අයහපත් වූ ක්‍රියාවක් කරමින් ජීවත් වීමට වඩා ධර්මානුකූල වූත් යහපත් වූත් යමක් කර මිය යෑම වටියි. බුදුන් වහන්සේ දේශනා කළ මේ දහම අවබෝධ කර ගෙන පින් දහම් කරමින් නිවන් මග සලසා ගන්න.

5. ළි ප ගි නි මොළොවන තෙක් දිය සැළියේ
සැ ප ය ක් යැයි කකුළුව දිය කෙළියේ
එ ප ව ත් තොප සිතතොත් නො පැකිළියේ
සැ ප ය ක් නම් නැත කම් රස කෙළියේ

අදහසඃ
ඇස, කන, නාසය, දිව, ශරීරය යන පංචේන්ද්‍රියයන් වැරදි ලෙස පිනවීමට යාම සැපයක් ලෙස සිතා සිටියත් අවසානයේ එය මහා දුකකි; පාපයකි. ළිප මත තැබූ දිය පිරුණු හැළියක, බොහෝ සතුටින් ජල ක්‍රීඩා කරමින් කකුළුවා සිටින්නේ ඒ හැළියට ගින්දර දමන තෙක් පමණි. සැපක් යැයි සිතා කරන කම් සැප විඳීම ද එසේ ම ය.

6. අ ස ල් ගෙයෙක සොරකම් ගිය දවසෙක
කු හු ල් සිතින් ඉන්නේ තම ගෙය රැක
සි ය ල් සතුන් මරු ගෙන යනු දැක දැක
කු ස ල් නො කැර ඉන්නේ ඇයි නො ව සැක

අදහසඃ
සොරුන් අසල නිවසකට පැන එහි සියලු වස්තුව රැගෙන ගිය දා සිට තම නිවස රැක ගන්නේ තමන්ගේ නිවසටත් සොරුන් එති'යි යන සැකයෙනි. එහෙත් සියලු සත්ත්වයන් මාරයා විසින් ගෙන යනු ලබන බව දැක දැකත්, කිසිදු සැකයක් නැතිව තමන් වෙත ද මාරයා එන බව දැන දැනත් කුසල් නො කර සිටින්නේ ඇයි?

7. ප ර සතුරන් එති එති යන බසටා
හැ ර අඹු දරුවන් යන තොප වලටා
ගොර ජර මරු එනු දැක දැක වෙතටා
ප ර මාද ව ඉන්නේ ඇයි පිනටා

අදහස:
විදේශයකින් සතුරන් එන බව අසා දරුවන් බිරිඳ ආදීන් පවා අතහැර දමා කැලෑවට යන ඔබ, ඉතා දුෂ්කර වූ මහලු වයසත්, මරණයත් ළඟට එන ආකාරය දැක දැක පින් කිරීමට ප්‍රමාද වන්නේ ඇයි?

8. ග ග වතුරෙහි යන මිනිසකු දුකිනේ
ළ ග කළ ඔරුවට නො නැගෙන ලෙසිනේ
ස ග මොක් දෙන බණ අදහා නොගෙනේ
දු ග තියෙ වැද තොප කිම දුක් විඳිනේ

අදහස:
ගංවතුරට හසු වී ගඟෙහි ගසා ගෙන යන මිනිසකු සමීපයට ඔරුවක් ළං කළ විට එයට ගොඩ නො වුව හොත් ගඟට වැටී විනාශ වීමට ඒ මිනිසාට සිදු වෙයි. එසේ ම දෙව්ලොව සැපත හා නිවන් සැපත ලබා දෙන බුදු බණ විශ්වාස නො කර අපායේ වැටී දුක් විඳ විනාශ වීමට උත්සාහ කරන්නේ ඇයි?

9. වැ නු වා නම් බුදු ගුණ වැනුවා ම ය
තැ නු වා නම් තම සිත තැනුවා ම ය
දෙ නු වා නම් දන් පින් දෙනුවා ම ය
දි නු වා නම් පර ලොව දිනුවා ම ය

අදහස:
වර්ණනා කරන්නේ නම් බුදුන් වහන්සේගේ ගුණය ම වර්ණනා කළ යුතු ය. තනා ගන්නේ නම්, සකස් කර ගන්නේ නම් තම සිත ම තනා ගත යුතු ය; සකස් කර ගත යුතු ම ය. දෙනවා නම් දාන මාන හා පින් ම දිය යුතු ය. දිනන්නේ නම් පරලොව ම දිනිය යුතු ය.

10. කෙළියට කඩක් සඟවා යහළුවකු ගෙනේ
එළි කොට නැවත දුන් මිනිසකුට එතෙකිනේ
විළි වැස්මක් නො ම විය දෙව් වුවත් අනේ
කෙළියට වත් නො කරවු සොර කමක් දැනේ

අදහස:
සෙල්ලමට හා විහිළුවට මෙන් යහළුවකුගේ රෙදි කඩක් සොරකම් කළ කෙනකු තමා විහිළුවක් කළ බව පවසමින් එම රෙදි කඩ නැවත ආපසු දුන්නත් එයින් පාපයක් ම සිදු විය. එම පාපය නිසා ඒ තැනැත්තා දෙවියකු වී ඉපදුණත් ඔහුට විළි වසා ගැනීමට සළුවක් නො ලැබිණි. එබැවින් විහිළුවටවත් සොරකමක් නො කරන්නට සිතට ගත යුතු ය.

## අවබෝධය

1. කවියා මේ ශරීරය සමාන කර ඇත්තේ කුමකට ද?
2. විදුලි එළිය මගහැරුණොත් කළ නො හැකි වන්නේ කුමක් ද?
3. පව් දුරැලීම සඳහා දෙන උපදේශය කුමක් ද?
4. සිවුවැනි කවියේ ඇතුළත් උපදේශය පැහැදිලි කරන්න.
5. කම් සැපතෙහි යෙදෙන්නා උපමා කර ඇත්තේ කවරකුට ද?
6. අටවැනි කවියෙහි යෙදී ඇති උපමාව සහ උපමේය ලියා දක්වන්න.
7. මෙම පද්‍ය නිර්මාණය රසවත් කිරීමට යොදා ඇති කාව්‍යාලංකාර විස්තර කරන්න.

## ලිඛිත අභ්‍යාස

'අ' තීරුවේ සඳහන් පාඨයට ගැළපෙන කොටස 'ආ' තීරුවෙන් තෝරා ලියන්න.

| 'අ' | 'ආ' |
| --- | --- |
| 1. විදුලි එළිය වැරදුණොත් අශ්ව ලෝමයට විදීමට නො හැකි වන්නා සේ | 1. සංසාරයෙහි මැනවින් සැරිසරා නිවන් පුරයෙහි සැප ලැබිය හැකි ය. |
| 2. තමාගේ මෙන් ම අනුන්ගේත් යහපත ගැන සිතන්නේ නම්, | 2. දෙවියකු වී ඉපදුණත් විළි වැස්මක් නො ලැබුණේ ය. |
| 3. පව් කරද්දී එය ඉතා මිහිරකැ'යි සිතුණත් | 3. ළිප ගිනි මොළවන තෙක් දිය සැළියේ ප්‍රීතියෙන් නටන කකුළුවකු වැනි ය. |
| 4. අධාර්මිකව ජීවත් වෙනවාට වඩා, | 4. බුදු දහම පිළිපදිමින් සුගතියට නො වදින්නේ ඇයි? |
| 5. කාමයෙහි ඇලී ගැලී වෙසෙන්නා | 5. විපාක ලැබෙද්දී ලැබෙන දුක ඉතා දැඩි ය |
| 6. අසල නිවසක බඩු බාහිරාදිය හොරුන් ගෙන යනු දැක තම නිවස රැක ගන්නේ නම්, | 6. අස්ථිර කය ලද විට දී පින් නො කළොත් නිවන් අවබෝධ කර ගත නො හැකි ය. |
| 7. ගඟෙහි ගසා ගෙන යන මිනිසකු වෙත ඔරුවක් ගෙන ගියත් එයට ගොඩ නො වන්නා සේ, | 7. ධාර්මිකව මිය යෑම වටියි. |
| 8. සෙල්ලමට මෙන් යහළුවකුගේ ඇඳුමක් හොරකම් කිරීමෙන් සිදු වූ පාපය නිසා | 8. සියලු සතුන් මාරයා ගෙන යනු දැක දැක පින් නො කරන්නේ ඇයි? |

## ප්‍රායෝගික අභ්‍යාස

1. සිරිත්මල්දම, සුභාෂිතය, ලෝකෝපකාරය වැනි උපදේශ ග්‍රන්ථ හා උපදේශාත්මක ජන කවි ඇසුරෙන් යහපත් ජීවිතයකට යන මැයෙන් බිත්ති පුවත්පතක් නිර්මාණය කරන්න.
2. පන්තිය ඉදිරියේ දී, සාහිත්‍ය සමිතියේ දී, උදෑසන රැස්වීමේ දී උපදේශාත්මක කවි, ගායනා කරන්න.
3. මෙම කවිවල ඇතුළත් උපදේශ යහපත් ජීවිතයකට මග පෙන්වයි යන කියමන සනාථ කරමින් රචනයක් ලියන්න.



# විරුද්ධාර්ථ පද

පහත සඳහන් වාක්‍ය කියවන්න.

1. අයහපත් දේ අතහැර යහපත් දේ තෝරා ගැනීම සඳහා ලෝවැඩ සඟරාව උපකාරි වෙයි.
2. අකුසලය අතහැර කුසලය අවබෝධ කර ගෙන දුදනන්ගෙන් මිදී සුදනන්ගෙන් ගුරු හරුකම් ගන්නට මිනිසා පොලඹවන ලෝවැඩ සඟරාව උපදේශ කාව්‍යයකි.
3. නැවතුණු බුදුන් වහන්සේ නොනැවතුණු අංගුලිමාල දමනය කළ සේක.
4. අඳුර දුරු කොට සඳ එළිය පැතිරෙයි.

ඉහත සඳහන් වැකිවල තද පැහැයෙන් යෙදී ඇති පද විමසා බලන්න.

| යහපත | අයහපත |
|---|---|
| කුසලය | අකුසලය |
| සුදනන්ගෙන් | දුදනන්ගෙන් |
| නැවතුණු | නොනැවතුණු |
| අඳුර | එළිය |

පදයක අර්ථයට විරුද්ධ අර්ථයක් දෙන පද විරුද්ධාර්ථ පද යනුවෙන් හැඳින්වේ. විරුද්ධාර්ථ පදයක් සකස් කර ගන්නා විධි කීපයක් ඇති බව ඉහත සඳහන් උදාහරණය මගින් පැහැදිලි වෙයි.

යහපත් - අයහපත් (අ+යහපත්)
කුසලය - අකුසලය (අ+කුසලය)
සුදනන්ගෙන් - දුදනන්ගෙන් (දු+දනන්ගෙන්)

මෙහි දී විරුද්ධාර්ථවත් පදය සකස් කර ගෙන ඇත්තේ **'උපසර්ග'** යෙදීමෙනි.

'නො' නිපාතය යෙදීමෙන් ද විරුද්ධාර්ථවත් පද සැකසෙයි.

හොඳ - නො හොඳ (නො + හොඳ)
නැවතුණු - නො නැවතුණු (නො + නැවතුණු)
කැඩුණු - නො කැඩුණු (නො + කැඩුණු)

දී ඇති පදයට විරුද්ධ අදහසක් දෙන පදයක් යොදා ගැනීමෙන් ද විරුද්ධාර්ථ පද සැකසිය හැකි ය.

උඩ - බිම　　　　අහස - පොළොව
උස් - මිටි　　　　හොඳ - නරක

## ලිඛිත අභ්‍යාස

**1. පහත සඳහන් පද උපසර්ග යොදා විරුද්ධාර්ථ පද ලෙස සකස් කරන්න.**

i. පැහැ -　　　　ii. වරද -
iii. කලට -　　　　iv. අවුල් -
v. කුසල් -　　　　vi. සම -
vii. කෙලෙස් -　　　　viii. කැලැල් -

**2. පහත සඳහන් පදවල විරුද්ධාර්ථ පදය ලියන්න.**

i. විඳින -　　　　ii. කරන -
iii. ලත් -　　　　iv. දුන් -
v. කළොත් -　　　　vi. සිතතොත් -
vii. තැන -　　　　viii. බලන -

3. පහත සඳහන් පදවල විරුද්ධාර්ථ පදය ලියන්න.

i. අඳුර -
ii. බැරි -
iii. දුර -
iv. පින් -
v. එහා -
vi. සැප -
vii. අත්වැඩ -
viii. එති -

4. අදාළ තීරුවල විරුද්ධාර්ථ පද ලියා, පහත සඳහන් වගුව සම්පූර්ණ කරන්න.

| පදය | උපසර්ගයක් යොදා ගනිමින් | නිපාතයක් යොදා ගනිමින් | වෙනත් පදයක් යොදා ගනිමින් |
|---|---|---|---|
| ගුණ<br>අනුලෝම<br>මිනිස්<br>හොඳ<br>ප්‍රබල | | | |

5. පළමු කොටුවේ දැක්වෙන වචනවලට විරුද්ධාර්ථයක් දෙන වචන දෙවන කොටුවෙන් තෝරා ලියන්න.

| I | II |
|---|---|
| බොරුව, සුහද, පරිහානිය, ආධුනික, පහසු, කේවල, පැරණි, අධම, හඬ, ඌන | සමූහ, දුහද, උන්නතිය, ප්‍රවීණ, ඇත්ත, නව, නිහඬ, උත්තම, අනූන, දුෂ්කර |

6. මුලින් දී ඇති පදයට විරුද්ධාර්ථයක් දෙන පදය වරහන් තුළින් තෝරා ලියන්න.

i. වාසනාව - (භාග්‍යය, සම්පත, අවාසනාව, සෞම්නස)
ii. පිරුණු - (නොමඳ, අනල්ප, බහුල, ශූන්‍ය)
iii. ආලෝකය - (අලු, ප්‍රභාතය, තිමිර, එළිය)
iv. ශාන්තිය - (ප්‍රශංසාව, සතුට, ප්‍රහර්ෂය, ශාපය)
v. මෘදු - (මටසිලිටු, සියුමැලි, රළු, සිනිඳු)

## ප්‍රායෝගික අභ්‍යාස

1. විරුද්ධාර්ථවත් පද හා විරුද්ධාර්ථවත් යුගල පද ඇතුළත් කුඩා පොතක් නිර්මාණය කරන්න.



# සයුරු ගැබෙන් මතු වූ නැව



අතීත රෝහණ රාජධානියේ වළවේ ගංගා මිටියාවතේ පිහිටි රිදියගම නගරය සහ රම්බා විහාරය ආදි ප්‍රදේශවල සිට ඔරු පාරු ඔස්සේ ගෙන එන දේශීය නිෂ්පාදන රට පැටවූයේ ගොඩවාය වරායෙනි. ඒ ක්‍රිස්තු පූර්ව යුගයේ සිට ක්‍රි.ව. ආරම්භක කාලයේ දී ය. ක්‍රි.ව. දෙවන සියවසේ දී, වරායෙන් ලැබෙන බදු මුදල් ඒ ආසන්නයේ පිහිටි ගොඩවාය විහාරස්ථානයේ දියුණුව සඳහා යෙදවිය යුතු බවට ගජබාහු රජු විසින් පිහිටුවා ඇති සෙල්ලිපිය මෙයට සාක්ෂි සපයයි.

ඒ කාලයේ මේ වරාය ආසන්නයේ ගිලී ගිය නැවක තතු සමුද්‍ර ගවේෂණයක් මගින් සොයා ගත් ආකාරය මේ පාඩමට විෂය වෙයි.

ගාල්ල සමුද්‍ර පුරාවිද්‍යා ඒකකයේ ස්ථාන භාර නිලධාරි ඩබ්. එම්. චන්ද්‍රරත්න, ඒ. එම්. ඒ. දයානන්ද, රසික මුතුකුමාරණ, එස්. එම්. නන්දදාස, කේ. ඩී. පාලිත වීරසිංහ, ඩබ්. කේ. සනත් හා දුලිප් අසංක යන මහත්වරුන් ගවේෂණ කටයුතු සඳහා සහභාගි වී ඇත.

ඈත දියඹේ හක්බෙල්ලන් සොයා කිමිදුණු තරුණයෝ දෙදෙනෙක් කඹයක ගැට ගසා ගත් යමක් රැගෙන ඉතා අපහසුවෙන් ගොඩබිමට පැමිණියහ. මොවුන් දෙදෙනාට මුහුදු පතුලේ තිබූ අපූරු වස්තුවක් හමු වී තිබිණි.

කුඩා ප්‍රමාණයේ ගල් ආසනයක් වූ එය පුරාවිද්‍යා දෙපාර්තමේන්තුවේ ස්ථාන භාර නිලධාරියා අතට පත් විය. නිලධාරියා ඔවුන්ගෙන් ඒ පිළිබඳ තතු විමසී ය.


ගොඩවායේ මුහුදු පත්ලෙන් හමු වූ ගල් ආසනය

"කොයි හරියෙ ද තිබුණෙ?"

"ගොඩක් ඈත, අඩි සියයට වඩා ගැඹුරේ."

"වළං කටු කෑලි ගොඩක් තියෙනවා වගේ පේනවා. ලී කැබලි වගේත් පේනවා."

ගල් ආසනයේ බැඳී තිබුණු සිප්පි හා කොරල් පරිස්සමින් ඉවත් කළ නිලධාරියා එය පිරිසිදු කළේ ය.

මෙවැනි ගල් ආසනයක් මුහුදේ තිබී හමු වූ ප්‍රථම අවස්ථාව මෙය යි. එහි නන්දිපාද සලකුණක් ද ඒ සමග ත්‍රිශූලයක සලකුණක් ද සටහන් කොට තිබිණ. මේ සලකුණ භාවිතයට ගෙන ඇත්තේ ක්‍රිස්තු පූර්ව තුන්වැනි සියවසේ සිට ක්‍රිස්තු වර්ෂ හතර වැනි සියවස දක්වා කාලයේ දී ය. පුරාවිද්‍යාඥයන් පවසන්නේ මෙවැනි ගල් ආසන අතීතයේ බෞද්ධ භික්ෂූන් වහන්සේ අසුන් ගැනීම සඳහා පාවිච්චි කර ඇති බව යි.

පුරාවිද්‍යාඥයෝ ගල් ආසනය හමු වූ තැන සොයා ගවේෂණය කළහ.

එම ගවේෂණයට සම්බන්ධ වූ රසික මුතුකුමාරණ මහතා මේ අපූරු පුරාවිද්‍යාත්මක වටිනාකමක් ඇති ස්ථානය ගැන මෙසේ විස්තර කළේ ය.

"එතැන ගිලී ගොස් තිබෙන්නේ පැරණි දැවමය නෞකාවක් බව පෙනී ගියා. එහි මැටි බඳුන් සහ වෙනත් අවශේෂ හමු වෙනවා. දැව කොටස් නම් ඉතා දැඩි සේ දිරා ගිහින්. මුහුදු පත්ලේ කොරල් හා සිප්පි බැඳීම නිසා එක්තරා මට්ටමකින් ඒවා ආරක්ෂා වෙනවා."

එතැන තිබුණු ගල් ආසනය අයත් යැයි අනුමාන කරන යුගයට ම අයත් කළු රතු මැටි බඳුන් ද සොයා ගැනීමට පුරාවිද්‍යාඥයෝ සමත් වූහ. මේ සොයා ගැනීමත් සමග ගොඩවායෙන් සොයා ගෙන ඇත්තේ පුරාණ සිංහල රාජධානි සමයට අයත් වූ නෞකාවක් යැ යි යන මතය ස්ථිර විය.

වෙරළේ සිට කිලෝමීටර් තුනක් පමණ ඈත මුහුදේ අඩි 110ක් පමණ ගැඹුරින් මේ ස්ථානය පිහිටා තිබිණි. ගැඹුර වැඩි වීම හේතුවෙන් එහි ගවේෂණ කටයුතු කිරීම වෙහෙසකර කාර්යයක් විය. 2010 දෙසැම්බර් මාසයේ ආරම්භයත් සමග ගවේෂණ කටයුතු යළි ආරම්භ කෙරිණි. එමගින් වඩාත් පැහැදිලි නිගමනයන්ට එළඹීමට ඔවුන්ට හැකියාව ලැබිණි.

"අපට ලැබුණු මේ බඳුන් ඉතා වැදගත් වෙනවා. ඒවා හැඩය අනුව ඉන්දියාවේ සෑදූ කළු රතු මැටි බඳුන් අනුකරණය කරන ලද නිෂ්පාදනයක් බව පැහැදිලි යි. කාබන් 14 කාල නිර්ණය ක්‍රමයට අනුව මේවා ක්‍රිස්තු පූර්ව දෙවැනි සියවස හා ක්‍රිස්තු වර්ෂ තුන්වැනි සියවස අතර කාලයට අයිති යි. මැටි බඳුන් සමග ම අතීතයේ ඒවා ඔප දැමීමට භාවිත කළ 'ග්ලේස්' නම් ද්‍රව්‍ය කුට්ටි කීපයක් ද හමු වුණා. මේ දේවල් සහ කලින් හමු වුණු ගල් ආසනය සැලකිල්ලට ගෙන අපට කියන්න පුළුවන් මේ නෞකාව ක්‍රිස්තු වර්ෂ මුල් සියවස් දෙක තුන තුළ ගිලී ගිය එකක් බව."



පුරාවස්තුන්ගේ තත්ත්වය හා ඒවායේ විසිර යෑම මෙන් ම පැරණි යාත්‍රාවේ යැයි සැලකෙන කොටස් සහිත ප්‍රදේශය විධිමත්ව පරීක්ෂා කිරීමෙන් අදාළ ගණනය කිරීම හා විශාලත්වය අනුමාන කිරීම සිදු කෙරිණි.

මෙහි වැඩිපුර ම දක්නට ලැබුණේ මැටි බඳුන් සමූහයක අවශේෂ තොගයකි. ඒ කැබලි පරීක්ෂා කිරීමේ දී විශාල බරණි, ආහාර පිසින ඇතිළි සහ මුව කුඩා මුට්ටි විශේෂයන්ගේ කොටස් හඳුනා ගැනිණි. ඇතැම් බරණි මීටර 1.3ක් පමණ උසැති, මීටර් 0.8ක් තරම් විශාල වන බව ද නිගමනය කෙරිණි.

මතුපිට තිබුණු මැටි බඳුන් කැබලිවලින් විශාල ප්‍රමාණයක් තුනී වැලි තට්ටුවකින් වැසී ගොස් තිබේ. බොහෝ ස්ථාන අතින් කලතා වැලි ඉවත් කළ පසු මැටි බඳුන් ඉතා පහසුවෙන් දැක ගත හැකි විය. නැවේ මධ්‍යය ලෙස සැලකෙන කොටසේ ඉතා දුර්වල හා පැරණි දැවමය කොටස් සහිත ගොඩැල්ල ඉතා වැදගත් ස්ථානයකි. මේ ස්ථානය ගවේෂණයෙන් තවත් ගල් ආසන දෙකක් පුරාවිද්‍යාඥයන්ට හමු විය. තවත් වැදගත් සොයා ගැනීමක් වූයේ දිරාපත් වූ දැව කොටස්වල අවශේෂ හා දිරා යමින් තිබූ ලෝහමය කොටස් සමූහයකි. ඒ අතර තඹ කොටස් කිහිපයක් ද තිබිණි.

මේ ගවේෂණයේ දී තවත් ගල් ආසන තුනක් එකිනෙක ආසන්නයේ තිබෙන ආකාරය ද පුරාවිද්‍යාඥයන්ගේ නිරීක්ෂණයට බඳුන් විය. ඔවුන්ගේ මතය වූයේ මේ නෞකාව අනුරාධපුර රාජධානි සමයේ මුල් යුගයේ දී ගිලී ගිය රුවල් නැවක් විය යුතු බව යි.

විදේශ රටවල් සතුව මුහුදේ පුරාවිද්‍යාත්මක වස්තු ගවේෂණය කිරීමේ හා ඒවායේ කාලය තහවුරු කිරීමේ නවීන තාක්ෂණික ක්‍රමෝපායයන් පවතින බැවින් මේ පිළිබඳ වැඩිපුර පරීක්ෂණ සඳහා විදෙස් සහාය ලබා ගැනීම ගාල්ල සමුද්‍ර පුරාවිද්‍යා ඒකකයේ තීරණය විය. ඒ අනුව නැවෙන් හමු වූ දැව කොටස් ඉන්දියාවේ දී සියුම් පරීක්ෂණයකට භාජනය කරන ලදි. එහි දී කළ කාල නිර්ණය අනුව මේ දැවමය නෞකාව ක්‍රිස්තු පූර්ව දෙවැනි හෝ පළමු වැනි සියවසට අයත් එකක් යැයි තහවුරු විය.



ගවේෂණයට ලක් වූ යාත්‍රාවේ තිබූ දැව අවශේෂ



ගල් ආසනයක් ඔස්සේ ලැබුණු තොරතුරු පසුපස ගිය පුරාවිද්‍යාඥයන් සොයා ගෙන ඇත්තේ ලොව ඉපැරණිතම නෞකාවකි. මෙහි ඉදිරි ගවේෂණ හා සංරක්ෂණ කටයුතු යළි ආරම්භ කෙරෙනු ඇත.

එවිට අතීත ශ්‍රී ලංකාවේ මුහුදු ගමන් හා නැව් සෑදීමේ තාක්ෂණය පිළිබඳ අපූරු වැදගත් තොරතුරු රැසක් අනාවරණය කර ගත හැකි වේ ය යන්න පුරාවිද්‍යාඥයන්ගේ අපේක්ෂාවයි.



## අරුත් පැහැදිලි කිරීම

| | |
|---|---|
| නන්දිපාද සලකුණ | - ශුභ සලකුණකි. ධාර්මිකභාවය නියෝජනය කරන සංකේතයක් සේ සැලකේ. |
| ත්‍රිශූලය | - උල් තුනක් ඇති ආයුධය |
| කාබන් 14 කාල නිර්ණය | - කාබන් නමැති මූල ද්‍රව්‍යයේ විකිරණශීලී සමස්ථානිකයකි. කාබනික ද්‍රව්‍යයක් සහිත පුරා වස්තුවක කාලය මැනීමට කාබන් මූල ද්‍රව්‍යයේ වෙනස් වීම පදනම් කර ගනු ලැබේ. |
| අවශේෂ | - ඉතිරිය, ශේෂය |
| බරණි | - මැටි, ලෝහ, විදුරුවලින් සෑදූ ලොකු භාජනයක් |

### අවබෝධය

1. ගොඩවාය මුහුදු පත්ලේ තිබී මුලින් ම හමු වූ අපූර්ව වස්තුව කුමක් ද?
2. පුරා විද්‍යාඥයන්ගේ අදහස් අනුව එය ප්‍රයෝජනයට ගෙන ඇත්තේ කවර කාර්යයක් සඳහා ද?
3. මෙහි දී හමු වූ මැටි බඳුන් වර්ග මොනවා ද?
4. ගල් බංකු හා මැටි බඳුන් අයිති යැයි නිර්ණය කළ කාල වකවානු සඳහන් කරන්න.
5. කාල නිර්ණය අනුව ගොඩවායේ මුහුදෙහි ගිලී ගිය නැව කුමන කාලයකට අයත් ද?

# තනි පද

පහත දැක්වෙන පද දෙස බලන්න.

ජලයේ ගැඹුරු ස්ථානය - දියඹ
පැරණි වස්තු ගැන හදාරන විද්‍යාව - පුරාවිද්‍යාව

වචන කිහිපයකින් කියවෙන අදහසක් සඳහා යෙදෙන පද 'තනි පද' යනුවෙන් හැඳින්වේ. ඒ අනුව 'දියඹ' හා 'පුරාවිද්‍යාව' යනු තනි පද යි.

## ලිඛිත අභ්‍යාස

1. **පහත දී ඇති එක් එක් අදහස දීම සඳහා යෙදිය හැකි තනි පද වරහන් තුළින් තෝරා, ඉදිරියේ ඇති හිස්තැනෙහි ලියන්න.**

    i. යකඩයෙන් කරන ලද - ...............................
    ii. බොහෝ කලක සිට පැවතෙන - ...............................
    iii. හේතු අනුව යමක් සිතා ගැනීම - ...............................
    iv. මනා සේ රැක ගැනීම - ...............................
    v. දිය ගොඩ දෙකෙහි වසන - ...............................
    vi. අලුතින් යමක් සෙවීම - ...............................
    vii. සුපරීක්ෂාකාරීව බැලීම - ...............................
    viii. ලීයෙන් තැනූ - ...............................

(අනුමානය, නිරීක්ෂණය, දැවමය, චිරාගත, ලෝහමය, ගවේෂණය, උභයජීවී, සංරක්ෂණය)

# රචනා ලිවීම

රචනා ලිවීමේ හැකියාව උසස් ලේඛන කුසලතාවකි. දී ඇති මාතෘකාව යටතේ කරුණු ක්‍රමානුකූලව පෙළගස්වා ඉදිරිපත් කිරීම රචනාවකින් අපේක්ෂා කෙරේ. රචනා ලිවීමේ දී නිවැරදි වාක්‍ය රීති අනුගමනය කිරීමත්, අක්ෂර වින්‍යාසය, පද බෙදීම හා විරාම ලක්ෂණ නිවැරදිව භාවිත කිරීමත් අවශ්‍ය වේ. පැහැදිලි අත් අකුරු ද රචනාව කෙරෙහි ආකර්ෂණය යොමු වීම සඳහා හේතු වෙයි.

රචනාව ලිවීමට පෙර මාතෘකාව හොඳින් කියවා ඒ සඳහා සැකිල්ලක් නිර්මාණය කර ගැනීම ඉතා ප්‍රයෝජනවත් වෙයි. එමගින් මාතෘකාවට අදාළ කරුණු වඩාත් සංවිධානාත්මකව ඉදිරිපත් කළ හැකි ය. රචනා සැකිල්ලක් ප්‍රවේශය (ආරම්භය), ඇතුළත් විය යුතු කරුණු (අන්තර්ගතය), අවසානය (නිගමනය) යන කොටස් තුනෙන් යුක්ත විය හැකි ය.

**'කෘෂිකර්මාන්තය නංවමු'** යන මාතෘකාව යටතේ රචනා සැකිල්ලක් සකසා ගන්නේ මෙසේ ය.

1. ප්‍රවේශය
2. කෘෂිකර්මාන්තයේ අගය
3. අපේ රජවරුන් කෘෂිකර්මාන්තයට කළ මෙහෙය
4. රටට ආහාර සැපයීමට ගොවීන් ගන්නා තැත
5. කෘෂිකර්මාන්තය කෙරෙහි ඇති ගැටලු
6. කෘෂිකර්මාන්තය නැංවීමට යෝජනා
7. අවසානය

## ලිඛිත අභ්‍යාස

1. **පහත දී ඇති රචනා මාතෘකා සඳහා රචනා සැකිලි නිර්මාණය කරන්න.**
   i. පරිසරය රැක ගනිමු
   ii. මරු කැඳවන රිය අනතුරු
   iii. මුහුදු පතුලේ කිමිදුණෙමි
   iv. වන පෙතක අසිරිය
   v. නැවකින් සවාරියක්

2. **එක් මාතෘකාවක් යටතේ සැකසූ සැකිල්ලකට අනුව රචනයක් ලියන්න.**



# 23 සවන් යොමමු, කතා කරමු, ලියුම් ලියමු




අපි එදිනෙදා ජීවිතයේ දී එකිනෙකාගේ කතා බහට, ගුවන් විදුලියට, විවිධ ශබ්දවලට ආදි වශයෙන් සවන් දෙන අපි ඒවාට නොයෙක් ප්‍රතිචාර ද දක්වමු. ශිෂ්‍යයන් හෝ ශ්‍රාවකයන් වශයෙන් දේශනයකට සවන් දීම පෙර සඳහන් කරන ලද ශ්‍රවණය කිරීම්වලට වඩා මඳක් වෙනස් වෙයි. පෙර සූදානමකින් යුතුව, උනන්දුවෙන්, විචාරශීලිව සහ අවබෝධයෙන් යම් දේශනයකට සවන් දී දැනුම වර්ධනය කර ගැනීමට මෙහි දී මග පෙන්වනු ලැබේ.

මේ පාඩමෙන් ඉදිරිපත් කෙරෙන්නේ සෞඛ්‍ය විෂය ක්ෂේත්‍රයට අදාළ දේශනයකි. නිවැරදි ඉරියවු පවත්වා ගෙන යෑමෙන් කොඳු ඇට පෙළේ නීරෝගිභාවය ඇති කර ගැනීමට අදාළ තොරතුරු මේ පාඩමෙහි ඇතුළත් ය. ඒ කරුණු ඔබේ දෛනික කටයුතුවල දී ප්‍රායෝගිකව අත්හදා බැලිය හැකි ය.

# නිවැරදි ඉරියව් සහ සෞඛ්‍යසම්පන්න කොඳු ඇට පෙළ

ආයුබෝවන්...

සුබ උදෑසනක් වේවා ආදරණීය දුවේ, පුතේ,

මම අද ඔබ දැනුවත් කිරීමට සූදානම් වන්නේ ඔබ සියලු දෙනාට ම වැදගත් වන, එහෙත් අපේ අවධානය හරිහැටි යොමු නො වූ ක්ෂේත්‍රයක් ගැන. ඒ තමයි ඔබේ ශාරීරික ඉරියව් නිවැරදිව පවත්වා ගෙන යෑම සහ ඒ අනුව සෞඛ්‍යසම්පන්න කොඳු ඇට පෙළක් පවත්වා ගැනීම.

අපේ ශරීරයේ ප්‍රධාන ම ආධාරකය වන්නේ අපගේ ශක්තිමත් කොඳු ඇට පෙළ. කොඳු ඇට පෙළේ කශේරුකා, අස්ථි, බන්ධනි, පේශි සහ අන්තර් කශේරුක මඬල එකතු වීමෙන් ශරීරයේ ස්ථායීතාව පවත්වා ගෙන යනවා. එමෙන් ම එමගින් ශරීරයේ චලන සඳහා ඉඩ හැරීමත් ඉරියව් සඳහා යොදා ගැනීමත් සිදු වෙනවා.

ළමා සහ නව යෞවන අවධි අස්ථි වර්ධනයේ වැදගත් ම කාලපරිච්ඡේද යි. නිවැරදිව ඉරියව් පවත්වා ගැනීමෙන් ඔබට ලස්සන පෙනුමක් ලබා දෙනවා පමණක් නොව කොඳු ඇට පෙළට සිදු වන අනතුරු හා රෝග වළක්වා ගැනීමටත් උපකාරි වන බව මතක තබා ගන්න.

## නිවැරදි ඉරියව් පවත්වා ගැනීම

මෙහි දී අපේ අවධානය යොමු වන්නේ ප්‍රධාන ක්ෂේත්‍ර හතරක් වෙත යි.

1. **සිට ගෙන සිටින විට සහ ඇවිදින විට**
2. **වාඩි වී සිටින විට**
3. **පාසල් බෑගය රැගෙන යන විට**
4. **විශාල භාණ්ඩ එහා මෙහා කිරීම/මාරු කිරීම**

සිට ගෙන සිටින විට සහ ඇවිදින විට අනුගමනය කළ යුතු නිවැරදි ඉරියව් මොනවා දැයි අපි බලමු. ඔබ බස් නැවතුම්පළේ සිට ගෙන සිටිනවා. පාසලේ උදේ රැස්වීමේ සිට ගෙන ඉන්නවා. මේ ආදි බොහෝ අවස්ථාවල ඔබ හිට ගෙන ඉන්නවා. ඔබ තරමක

හෝ අවධානයක් යොමු කළා ද ඔබ මේ සිට ගෙන සිටින ඉරියව්ව ගැන? එය නිවැරදි ද යන්න පිළිබඳව?

ඒ ගැන අවධානය යොමු කිරීම ඇත්ත වශයෙන් ම වැදගත්. ඔබේ කොඳු ඇට පෙළෙහි නීරෝගිතාව සහ ශරීරයේ ඍජු බව හොඳින් පවත්වා ගෙන යෑම කෙරෙහි ඔබ සිට ගන්නා ආකාරය බලපානවා. දැන් අපි බලමු නිවැරදිව හිටගන්නේ කෙසේ ද කියා.

ඔබ කෙළින් සිට ගන්න. එය කරන්නේ මෙහෙම යි. ඔබේ හිස ඉදිරියට මුහුණලා ගන්න. නිකට නවා ගන්න. උරහිස් දෙක එක සමාන මට්ටමකින් තබා ගන්න. ඒ වගේ ම උරහිස් ලිහිල්ව තබා ගැනීමත් වැදගත්. බඩ උඩට තද කර ගෙන ඉන්න. උකුළ ප්‍රදේශයෙන් සුළු හෝ ඇල බවක් තියෙන්න බැහැ. දැන් ඔබ මේ කියූ ආකාරයට කෙළින් සිට ගන්න.

සිට ගැනීමේ දී ඔබ තවත් දෙයක් මතක තබා ගත යුතු ම යි. එහි දී ඔබ කකුල් දෙකෙන් ම එක සමානව ශරීරයේ බර දරා ගැනීම අවශ්‍ය යි. එක කකුලකට වැඩි බරක් දී අනෙකට අඩු බරක් දී සිට ගෙන සිටින අය මා කොතෙකුත් දැක තිබෙනවා. මෙය ඔබේ කොඳු ඇට පෙළට හානිකර ක්‍රියාවක් බව අමතක කරන්න එපා.



සිට ගෙන සිටින විට හා ඇවිදින විට

මෙහි දී තවත් වැදගත් කාරණයක් සිහිපත් කළ යුතු යි. ඔබ සිට ගෙන සිටින විට හෝ ඇවිදින විට ඔබ පලඳින සපත්තුව ගැන සිතුවා ද? නැහැ නේද? අද බොහෝ දෙනෙක් විලාසිතාවක් විදිහටත් පුරුද්දක් හැටියටත් අඩි උස සපත්තු පලඳිනවා. එය ඔබේ කොඳු ඇට පෙළට වගේ ම පාදවලටත් අහිතකර බලපෑම් ඇති කරනවා. ඒ නිසා හැකි තරම් සමාන උසකින් යුත් අඩි සහිත, බොහෝ සෙයින් උස් නො වන පාවහන් හා සපත්තු පැලඳීමට පුරුදු වන්න.


සිට ගෙන සිටින විට ඔබේ සපත්තුව

ඔබ සිට ගෙන සිටින ඉරියව්ව නිවැරදි දැයි ඔබට ම පරීක්ෂා කර ගන්නත් පුළුවන්. සරල පරීක්ෂණයක් මගින් අපි එය කරලා බලමු. ඔබ සාමාන්‍ය පරිදි, නිසලව හිස සහ කොන්ද බිත්තියට විරුද්ධව තබා ගෙන සිට ගන්න. ඉරියව්ව නිවැරදි නම් බෙල්ල සහ පිටුපස අතර ඉතා සීමිත හිඩැසක් තිබිය යුතු යි. එය සාමාන්‍යයෙන් අතක ඝනකමට සමාන වීම වැදගත්. එම හිඩැස ඉතා විශාල හෝ කුඩා නම් ඔබේ ඉරියව්ව නිවැරදි නැහැ.



වාඩි වී සහ විවේකීව ඉඳගෙන සිටින විට අප පවත්වා ගත යුතු නිවැරදි ඉරියවු මෙසේ සකස් කර ගැනීම වැදගත්.

ඔබ දවසේ වැඩි වේලාවක් පවත්වා ගෙන යන ඉරියව්වක් තිබෙනවා. ඒ තමයි වාඩි වී සිටීම. ශිෂ්‍යයකු වශයෙන් ඔබ පාසලේ පන්ති කාමරයේ දී, උපකාරක පන්තියේ දී වගේ ම නිවසේ පාඩම් කිරීමේ දීත් මේ ඉඳ ගෙන සිටීමේ ඉරියව්ව පවත්වා ගෙන යනවා. මේ ඉරියව්ව ඔබේ කොඳු ඇට පෙළේ නීරෝගිභාවය සඳහා ඉතා වැදගත් ඉරියව්වක්. ඔබ නිවැරදි ක්‍රමයට වාඩි වී සිටියොත් ඔබේ කොඳු ඇට පෙළ නිසියාකාරව පවත්වා ගෙන යාමට පුළුවන්. ඒ වගේ ම තමයි ඔබ වැරදි ක්‍රමයක් අනුගමනය කළොත් ඔබේ කොන්ද ප්‍රදේශයට දැඩි හානියක් සිදු විය හැකි යි. දැන් අපි අවධානය යොමු කරමු නිවැරදි ලෙස වාඩි වන ආකාරය පිළිබඳ.

මේ රූපය දෙස බලන්න. ඔබේ බෙල්ලත් පිටුපස ප්‍රදේශත් ඍජුව තිබීම ඉතා වැදගත්. ඒ වගේ ම තමයි ඔබ වාඩි වී සිටින ඉරියව්ව නිවැරදි නම් ඔබේ කකුල් දෙක ම පොළොවේ ස්පර්ශ විය යුතු යි.




මීළඟට ඔබේ අවධානය හරිහැටි යොමු නොවන දෙයක් පිළිබඳව ඔබ දැනුවත් කරන්නයි මම සූදානම් වන්නේ. අපි හිතමු ඔබ මේසයක් සහ පුටුවක් තබා ගෙන පාඩම් කරනවා කියා. එහි දී ඔබේ ඉඳ ගැනීමේ ඉරියව්ව නිවැරදි වීමට මේසය සහ පුටුව තිබෙන ආකාරයත් බලපානවා. මේසය සහ පුටුව ගැළපෙන උසකින් තිබීම අවශ්‍යයි. වඩා උස් මේසයක් හා පුටුවක් වගේ ම මේසයට වඩා බොහෝ සෙයින් උස් පුටුවක හිඳ ගැනීම ඔබේ කොඳු

ඇට පෙළෙහි සෞඛ්‍ය සම්පන්නභාවයට හානිකර වෙනවා. ඒ වගේ ම මේසයත් පුටුවත් එකිනෙකට ළං වී තිබිය යුතු යි.



මේසයට වඩා බොහෝ ඈතින් පුටුව තිබුණ හොත් ඔබ මේසයට කිට්ටු වී ලිවීමට යැමේ දී ඔබේ කොන්ද ඍජුව තබා ගත නො හැකි යි. එවිට කොන්ද වක්‍ර වනවා. මේ නිසා පුටුව සහ මේසය ගැළපෙන දුරකින් තිබීමත් ඔබගේ ඉඳ ගැනීමේ ඉරියව්ව නිවැරදිව පවත්වා ගැනීමට හේතුවක් වෙයි.

ඔබ විවේකීව හිඳ ගෙන සිටීමේ දී සුව පහසු පුටුවක වාඩි වනවා විය හැකි යි. ඔබ හිඳ ගන්නා පුටුවේ ස්වභාවයත් ඔබේ කොඳු ඇට පෙළේ සෞඛ්‍යසම්පන්නභාවය පවත්වා ගෙන යාමට බලපෑම් කරන බව ඔබ දන්නවා ද?




ඔබ විවේක ගැනීමට හිඳ ගන්නා බොහෝ පුටුවල නිසි ප්‍රමිතියක් නැහැ. ඔබ හිඳ ගන්නා පුටුවේ කොන්දට සහ පිටුපසට සමාන්තරව තිබෙන ප්‍රදේශ අංශක අනූවක් වීම අනිවාර්ය යි. රූපසටහන දෙස බැලූ විට ඔබට එය වඩාත් හොඳින් පැහැදිලි වේවි.

පුටුව එසේ අංශක අනූවට නොමැති විට ඔබ ආධාරකයක් යොදා අංශක අනූවක් වන පරිදි පුටුව සකස් කර ගත යුතු යි. ඔබ වාඩි වීමේ දී මේ කරුණු අනුගමනය කළ හොත් ඔබේ කොඳු ඇට පෙළ ආබාධයකට ලක් වීමේ අවදානම අඩු වීමට එය විශාල පිටුබලයක් සපයන බව මතක තබා ගන්න.

මීළඟට ඔබ ශිෂ්‍යයකු වශයෙන් නිතර ම කරන දෙයක්, එහෙමත් නැත්නම් ඔබට නිතර ම කිරීමට සිදු වී ඇති දෙයක් තමයි පාසල් බෑගය රැගෙන යාම. බෑගය රැගෙන යාමත් ඔබේ කොඳු ඇට පෙළේ සෞඛ්‍යයට බලපානවා. ඔබේ පාසල් බෑගය කුමන ආකාරයේ එකක් ද යන්න මෙහි දී ඉතා වැදගත් සාධකයක් වෙනවා. අපි බලමු ඔබේ බෑගයේ නිසි ප්‍රමිතිය කෙසේ ද කියා.

රූපයේ දැක්වෙන පරිදි පළල්, මෘදු, කුෂන් කරන ලද පටි සහිත බෑගයක් විය යුතු යි. ඒ වගේ ම ඔබේ ශරීරයේ ප්‍රමාණයට ගැළපෙන පරිදි එම පටිවල දිග වෙනස් කිරීමේ හැකියාවක් තිබීම ද අවශ්‍ය යි.



ඔබ පාසල් බෑගය රැගෙන යන විට උරහිස් දෙකේම දමා ගෙන රැගෙන යන්න. එයින් ඔබේ කොඳු ඇට පෙළට හානියක් සිදු නො වේවි. ඒ වගේම ඔබේ පාසල් බෑගය පිටට සමාන්තරව තිබීම සෞඛ්‍යාරක්ෂිත යි. තවත් කරුණක් තමයි ඔබේ බෑගයේ බර. පොත්පත් සහ අවශ්‍ය ද්‍රව්‍ය දැමූ විට ඔබේ බෑගය බරින් වැඩි විය හැකි යි. එවැනි බෑගයක් රැගෙන යාම කිසි විටෙකත් නො කළ යුතුයි. මෙහි දී නිර්දේශ කර ඇත්තේ පාසල් බෑගයේ බර ශරීරයේ බරින් සියයට දහයකට වඩා වැඩි නො විය යුතු බවයි.

ඔබ පාවිච්චියට ගන්නා තවත් බෑග් වර්ගයක් තමයි තනි පටිය සහිත බෑගය එවැනි බෑගයක් රැගෙන යනවා නම් එම බෑගය එක් උරහිසක දමා ගෙන යෑම හෝ එක් අතකින් රැගෙන යෑමට වඩා නිතර නිතර පැති මාරු කිරීමෙන් ඔබේ ශරීර සෞඛ්‍යය නිසි ලෙස පවත්වා ගෙන යා හැකි වේවි. ඔබ පාසල් බෑගයක් රැගෙන යන විට නිතර ම මේ කරුණු කෙරෙහි අවධානය යොමු කිරීමට අමතක කරන්න එපා.



ඔබට යම් අවශ්‍යතා වෙනුවෙන් විශාල භාණ්ඩ එහා මෙහා කිරීමට, එසේත් නැති නම් මාරු කිරීමට සිදු වන අවස්ථා යෙදෙනු ඇති. විශේෂයෙන් ම ඉහළින් තිබෙන දෙයක් ගන්නා විට ඔබ මේ ආකාරයට කටයුතු කිරීමට පුරුදු වන්න.

කොඳු ඇට පෙළට හානියක් නො වන ආකාරයට විශාල භාණ්ඩ එහා මෙහා කිරීම/මාරු කිරීම කරන්නේ මෙහෙම යි. රූපය දිහා බලන්න.



පැතලි මතුපිටක් සහිත ආධාරකයක් යොදා ගන්න. පමණ ඉක්මවා අත් ඇදෙන ඉරියව්වලින් වළකින්න.

පහළින් තිබෙන දෙයක් ගැනීමේ දී මුලින් ම දණහිස් නවා ගන්න. එසේත් නැති නම් ඇන තබා ගන්න. භාණ්ඩය ගැනීමට ශරීරය නවන්න එපා.




විශාල දේවල් ගෙන යන විට කුඩා කොටස් වශයෙන් වෙන් කර ගෙන යන්න. විශාල දේවල් එක් වර එක ම වෙලාවක රැගෙන යන්න එපා. ඒ වගේ ම බරින් වැඩි දේවල් අත් දෙකෙන් ම රැගෙන යන්න.




භාණ්ඩ බරින් වැඩි නම් සෑම විට ම තව කෙනකුගේ සහාය ලබා ගන්න. විශාල, බරින් වැඩි දෙයක් ගෙන යෑමේ දී ඔබට ප්‍රයෝජනයට ගත හැකි දෙයක් තමයි ට්‍රොලිය. එවැනි අවස්ථාවල දී ට්‍රොලිය භාවිත කරන්න.



බිම තිබෙන භාණ්ඩයක් නිවැරදිව ඔසවන්නේ මෙහෙම යි. මුලින් ම දණහිස නවා ගෙන ඇන තබා ගන්න. කොන්ද කෙළින් තබා ගන්න අමතක කරන්න එපා. ඔබේ සිරුර භාණ්ඩයට සමීපව තිබෙන පරිදි තබා ගනිමින් කළවා පේශී උපයෝගි කර ගනිමින් භාණ්ඩය ඔසවන්න.







අප මෙතෙක් සාකච්ඡා කළ දේවල් සාරාංශගත කළොත් මේ දේශනය මගින් ප්‍රධාන වශයෙන් අවධානය යොමු කළේ ඔබේ ශරීරයේ ඉරියවු නිවැරදිව පවත්වා ගැනීම සහ ඒ අනුව සෞඛ්‍යසම්පන්න/නීරෝගී කොඳු ඇට පෙළක් පවත්වා ගැනීම සම්බන්ධයෙනු යි. එහි දී සිට ගෙන සිටින විට, ඇවිදින විට, වාඩි වී සිටින විට, විවේකීව සිටින විට, ඔබේ පාසල් බෑගය රැගෙන යන විට සහ විශාල භාණ්ඩ එහා මෙහා කිරීමේ දී ඉරියවු නිවැරදිව පවත්වා ගන්නා ආකාරය පිළිබඳව ඔබ දැනුවත් කළා. ඒ වගේ ම ව්‍යායාමවල නිරත වීම සහ සමබල ආහාර වේලක් ගැනීම ඔබේ කොඳු ඇට පෙළේ සෞඛ්‍යසම්පන්නභාවය පවත්වා ගැනීමට ඉතා ම වැදගත් වෙනවා.

ඉතින් ආදරණීය දුවේ, පුතේ ඔබේ ජීවිතය වඩාත් නීරෝගි කර ගැනීමට මේ කරුණු දායක කර ගන්නා ලෙස මම යෝජනා කරනවා.

ස්තුතියි.

## අවබෝධය

1. දේශකයා සඳහන් කරන ආකාරයට මිනිස් ශරීරයේ ප්‍රධානතම ආධාරකය කුමක් ද?
2. ඉරියව් නිවැරදිව පවත්වා ගැනීමේ වැදගත්කම් මොනවා ද?
3. පාසල් බෑගය රැගෙන යෑමේ දී සැලකිලිමත් විය යුතු කරුණු නම් කරන්න.
4. ඔබ වාඩි වන පුටුව කුමන ආකාරයේ එකක් විය යුතු ද?
5. විශාල භාණ්ඩ එහා මෙහා කිරීමේ දී අනුගමනය කළ යුතු නිවැරදි ඉරියව් කිහිපයක් නම් කරන්න.

## ප්‍රායෝගික අභ්‍යාස

1. මේ දේශනයෙහි අන්තර්ගත තොරතුරු ප්‍රායෝගිකව අනුගමනය කරන ආකාරය පැහැදිලි කරන්න.
2 ගුරුතුමිය/තුමාගේ උපදෙස් පරිදි ප්‍රදේශයේ පවුල් සෞඛ්‍ය නිලධාරිනිය පවත්වන සෞඛ්‍ය දේශනයකට සවන් දී එහි වැදගත් තොරතුරු ඇතුළත් කරමින් අත්පත්‍රිකාවක් නිර්මාණය කරන්න.
3. ඒ දේශනයට සවන් දීමෙන් ඔබ අලුතින් දැන ගත් කරුණු මොනවා ද?
4. තෝරා ගත් විෂය ක්ෂේත්‍රවලට අදාළව දේශනවලට සවන් දී එමගින් කියවුණු වැදගත් කරුණු වෙන් වෙන් වශයෙන් සඳහන් කරන්න.

# මාතෘකානුකූල කතා

අපට විවිධ අවස්ථාවල දී විවිධ ආකාරයේ කතා පැවැත්වීමට සිදුවෙයි. පාසලේ උදය රැස්වීමේ දී, සමිති සභාවේ දී, දහම් පාසලේ දී, උත්සවවල දී ඔබට මේ කාර්යය ඉටු කිරීමට නියම වනු ඇත. උදය රැස්වීම, සමිති සභා වාරය හෝ කථික තරගවල දී යම් මාතෘකාවකට අනුව කතා කිරීමට සිදු වෙයි. මෙහි දී ඔබේ අවධානය යොමු කළ යුතු ක්ෂේත්‍ර කිහිපයකි.

(අ) දෙන ලද මාතෘකාවට අනුකූල වීම
(ආ) මුල, මැද, අග මනා ලෙස ගැළපීම
(ඇ) පැහැදිලිව අදහස් ප්‍රකාශ කිරීම
(ඈ) නිවැරදි අංග චලන භාවිතය
(ඉ) හඬ පාලනය
(ඊ) නියමිත කාලයට සීමා වීම. (කාල කළමනාකරණය)

මෙසේ සංවිධානය වූ කතාවක් ඉතා හොඳ ශ්‍රාවක ප්‍රතිචාර ලබයි.



# රාජකාරි ලිපි

එදිනෙදා කටයුතු කිරීමේ දී අපි විවිධ ලිපි ලියමු. අපේ ඥාතීන්ට හා හිතවතුන්ට පෞද්ගලික තොරතුරු දන්වමින් ලියනු ලබන ලිපි පෞද්ගලික ලිපි ලෙස හැඳින්වේ. එමෙන් ම ආයතනයක සේවය කරන විට, රාජකාරි කටයුතු සඳහා පමණක් නො ව සමිතියක හෝ සංවිධානයක නිලධාරියකු ලෙස ශිෂ්‍යයකු, ගම්වැසියකු, රටවැසියකු ලෙස විවිධ ආයතනවලින් තමාට සේවය ලබා ගැනීමටත් තම ගැටලු විසඳා ගැනීමටත් යම් යම් යෝජනා ඉදිරිපත් කිරීමටත් ලිපි ලිවීමට සිදු වෙයි. එසේ ලියනු ලබන ලිපි රාජකාරි ලිපි ලෙස හැඳින්වෙයි. රාජකාරි ලිපි ලිවීම පිළිබඳ 7 ශ්‍රේණියේ දී උගත් කරුණුවලට අමතරව තව දුරටත් තොරතුරු මෙහි දී ඉදිරිපත් කෙරේ.

රාජකාරි ලිපියක මූලිකාංග

යවන්නාගේ නම, තනතුර, ලිපිනය, දුරකථන අංකය හා දිනය
ලබන්නාගේ තනතුර හා ලිපිනය
ආමන්ත්‍රණය
මාතෘකාව
අදාළ කරුණු/අන්තර්ගතය

පෞද්ගලික ලිපියක දී යවන්නාගේ නම සහ තනතුර ඇතුළත් නොවන අතර යවන්නාගේ ලිපිනය පමණක් ඇතුළත් වේ.
දිනය සහ ආමන්ත්‍රණය සාමාන්‍ය පරිදි අන්තර්ගත වෙයි.
මේ ලිපිවල දී ලබන්නාගේ ලිපිනය සහ තනතුර අවශ්‍ය නො වේ.
රාජකාරි ලිපියේ යෙදෙන මාතෘකාව වෙනුවට පෞද්ගලික ලිපියේ දී ලිපිය ලබන්නාට කෙරෙන ආශීර්වාදය ඇතුළත් වේ.
අනතුරුව ලිපියේ අන්තර්ගතය යි.
අවසානයේ දී ස්තුති කිරීම අවශ්‍ය නොවන අතර ලිපිය ලබන්නාට ශුභ ප්‍රාර්ථනා කෙරේ.

**රාජකාරි ලිපියක් ලිවීමේ දී සැලකිලිමත් විය යුතු ප්‍රධාන කරුණු**

කියවන්නාට හොඳින් අවබෝධ වන ලෙස පැහැදිලිව කරුණු ඉදිරිපත් කළ යුතු ය.
එක් ප්‍රධාන කරුණක් සඳහා එක් ඡේදයක් වෙන් කළ යුතුය.
එවිට ලිපියේ පැහැදිලි බව හා විධිමත් බව ආරක්ෂා වෙයි.
ලිපිය මගින් විවිධ කරුණු ඉදිරිපත් කිරීමට අවශ්‍ය නම් අංක යටතේ කරුණු ඉදිරිපත් කිරීම වඩාත් සුදුසු ය. කියවන්නාට තොරතුරු පැහැදිලි හා නිරවුල් ලෙස ග්‍රහණය කර ගැනීමට එය හේතුවක් වනු ඇත.

ගැටලුවකට විසඳුමක් ලබා ගැනීමට ලිපියක් ලියන්නේ නම් ඒ ගැටලුවේ ඉතිහාසය, ගැටලුව විසඳා ගැනීමට ගෙන ඇති පියවර, එහි වර්තමාන තත්ත්වය, ගැටලුව විසඳීම සඳහා ගත යුතු පියවර යන කරුණු ඇතුළත් වීම අනිවාර්ය වේ. එවිට අදාළ ආයතනයට ඒ වෙනුවෙන් ක්‍රියාත්මක වීම වඩා පහසු වෙයි.

රාජකාරි ලිපියක ආකෘතික ලක්ෂණ

| | |
|---|---|
| 1. යවන්නාගේ ලිපිනය | 6. අන්තර්ගතය |
| 2. දිනය | 7. ස්තුතිය |
| 3. ලබන්නාගේ ලිපිනය | 8. අත්සන |
| 4. ආමන්ත්‍රණය | |
| 5. මාතෘකාව | |

රාජකාරි ලිපි ලිවීමට ප්‍රධාන ආකෘති දෙකක් භාවිත කළ හැකි ය.

1. සාම්ප්‍රදායික ආකෘතිය
2. පරිගණක ආශ්‍රයෙන් ලිපි ලිවීමේ ආකෘතිය

## 1. සාම්ප්‍රදායික ආකෘතිය

මෙහි ඇති ප්‍රධාන ම වෙනස නම් දකුණු පස ඉහළ කොටසින් ලිපිය ආරම්භ කර දකුණු පස පහළින් අවසන් කිරීමයි.

යවන්නාගේ නම සහ ලිපිනය
දිනය

ලබන්නාගේ නම (නිල නාමය)
ලිපිනය

මාතෘකාව

ලිපියේ අන්තර්ගතය

ස්තුතිය
අත්සන
තනතුරක් තිබේ නම් එය
නම

## 2. පරිගණක ආශ්‍රයෙන් රාජකාරි ලිපි ලිවීමේ ආකෘතිය

මෙවැනි ලිපිවල සාම්ප්‍රදායික ලිපිවලට වඩා ආකෘතිකමය වශයෙන් වෙනසක් දැකිය හැකි ය.

- මේ ලිපි සියල්ල ම ආරම්භ කෙරෙන්නේ වම් පසිනි.
- ඡේද වෙන් කිරීමේ දී ඡේදය වම් පස කෙළවරින් ආරම්භ කෙරේ.
- ලිපිය අවසානයේ අත්සන යොදනුයේ ද වම් පසිනි.



යවන්නාගේ නම සහ
ලිපිනය
දිනය

ලබන්නාගේ තනතුර හා ලිපිනය

මාතෘකාව

අන්තර්ගතය

ස්තුතිය

යවන්නාගේ අත්සන
නම
තනතුර

## ප්‍රායෝගික අභ්‍යාස

1. පාසලේ එක් සමිති සභා වාරයක් තෝරා ගන්න. ගුරුතුමිය ලබා දෙන මාතෘකාවලින් එකක් තෝරා ගෙන එක් සිසුවකු විනාඩි තුනක කාලයක් සඳහා කතාවක් කරන්න.

2. ඔබ පාසලේ ප්‍රධාන ශිෂ්‍ය නායකයා/නායිකාව ලෙස සිතා, පාසල ඉදිරිපිට මාර්ගයේ පාසල ආරම්භ වන වේලාවට සහ අවසන් කෙරෙන වේලාවට ඇති වන මාර්ග තදබදය අඩු කර ගැනීම සඳහා පොලිස් රථවාහන අංශයේ නියාමකවරයකුගේ සහාය ඉල්ලමින් විදුහල්පතිතුමා මගින් ප්‍රදේශයේ පොලිස් ස්ථානාධිපතිතුමාට යවන රාජකාරි ලිපිය ලියන්න.

3. ඔබ ගමේ ළමා සමාජයේ ලේකම් යැයි සිතා එමගින් සිදු කෙරෙන ඩෙංගු මර්දන ව්‍යාපාරයට සමගාමීව ගම්වාසීන් දැනුවත් කිරීමේ දේශනයක් පැවැත්වීමට ආරාධනා කරමින් ප්‍රදේශයේ රෝහලේ වෛද්‍ය අධිකාරිතුමා වෙත යවන රාජකාරි ලිපිය ලියන්න.

4. ඉහත සඳහන් ඩෙංගු මර්දන ව්‍යාපාරය සිදු කළ ආකාරය විස්තර කරමින් වෙනත් පළාතක සිටින ඔබේ මිතුරකුට යැවෙන ලිපිය ලියන්න.

5. පරිගණක ආශ්‍රයෙන් ලියවුණු රාජකාරි ලිපි කිහිපයක් සොයා ඒවායේ සමාන අසමානතා පරීක්ෂා කරන්න.